*Muqaddima yoki eng avvalgi bob*

## QURILISH-MONTAJ BRIGADASINING BOSHLIG'I MUZAFFAR SHOMURODOV HIKOYASI

### SOVUQ XABAR

Payshanba – maosh kuni edi. Peshindan keyin atrofi taxta devor bilan omonat o'ralgan qurilish hovlisiga chang-to'zon ko'tarib «ZIL» mashinasi kirib keldi. Chekkadagi ko'chma vagoncha oldida voshillab to'xtadi. Kabina eshigi ochilib, qo'ltig'iga qora sumka qistirgan kassir qiz – Faya sakrab tushdi. Vagoncha zinasiga pildirab chiqib, baqirdi:

– Yigitlar, kelig'iz, zarplata olig'iz!

Betonchi Safar aka ayiqdek lapanglab vagoncha tomonga birinchi bo'lib yurdi. Ketidan payvandchimiz Ikrom aka. Uning ketidan Erkin degan takelajchi yigit...

Saraton oftobi ayovsiz qizdirayotgan, oyoq ostida qum, beton qorishmasining kukunlari sochilib yotgan

---

«Rost bilan yolg'onning o'rtasi – to'rt enlik», degan gap bor. Qiziq, nega endi oz emas, ko'p emas, to'rt enlik? Gap shundaki, ko'z bilan quloqning orasi – to'rt enlik ekan. Eshitganingga emas, ko'rganingga ishon... Maqsad – shu.

Bu kitobdagi ko'p odamlarni o'zim ko'rganman. Ko'plari bilan gaplashganman. Ba'zilarining o'zi bilan, ba'zilarining... ruhi bilan... Ba'zilari nimani gapirgan bo'lsa, shuni qog'ozga tushirdim. Ba'zilari nima gapirganini emas, nima o'ylaganini yozishga majbur bo'ldim. (Nachora, hamma rost gapiravermaydi. Ammo yolg'on gapirayotgan odam ham ichida, baribir rostini o'ylaydi.)

Xullas, bu savdolar ko'p yillar davomida ko'p kishilarning boshidan kechgan. Ular ustidan hukm chiqarish – sizlarga havola...

Tilimning uchida turgan yana bir andishani aytmasam bo'lmaydi. Ehtimol, siz bu kitobda foje ko'payibroq ketmadimikin, degan xayolga borarsiz. Nachora, avvalo hayot – nuqul bayramdan iborat emas. Urush esa o'yin emas. Ikkinchi jahon urushi ellik million odamning uvoliga qoldi. Shundan yigirma millioni bizning odamlar edi. Eng aziz, eng asl kishilarimiz. Qolaversa, urush faqat okopdagi jangchilarning joniga chang solib qolmadi. Minglab chaqirim naridagi odamlarni ham sinovdan o'tkazdi. Mushkul damlarda imonini, insonligini saqlab qolgan ota-onalarimiz, aka-opalarimizning hayoti bugungi zamonda bizga o'rnak bo'lsa ne ajab!

*Muallif*

maydonchadan o'tib, vagoncha soyasiga bordim-u, turib qoldim. Hozir dilsiyohlik bo'lishini bilib, yuragim g'ash tortdi.

Quruvchi xalqi – nozik. Maoshning barakasi uchdimi, darrov «O'z ixtiyori bilan» ariza beradi-da, smetasi «yeb bitirilmagan» boshqa obyektga o'tadi-ketadi. Toshkentda nima ko'p – qurilish ko'p. To'g'ri, bizning yigitlar unaqa emas: o'n uch kishi zilziladan buyon birga ishlaymiz: o'n ikki yil bo'ldi. Hammamiz aka-uka bo'lib ketganmiz. Olti yil avval meni o'zlari brigadir qilib «ko'tarishgan». Shu kungacha naryadni o'rtacha o'n so'mdan kam yopmasdim. Bu safar...

...Hammasiga o'sha «A – 1» armaturali la'nati panel sabab bo'ldi. Yo'q, gap panelda emas, «Kobra»da! «Kobra» deganimiz boshqarmamizning boshlig'i – Shavkat Qudratovich. Shu odam o'z vaqtida uysozlik kombinatidan «A – 1» emas, «A – 2» armaturali panelni yetkazib berganida olam guliston edi. Tag'in do'q urishiga o'laymi?! Uch kun avval «Moskvich»ida kep qoldi... Brigadadagi yigitlar uni «Kobra» deganicha bor. Har «ko'zi» piyoladek oynak taqib yuradi. O'zining yuzi lagandek. Razm solib qarsangiz, oppoq chinni laganning ikki chetiga ikkita piyola to'nkarib qo'yilganga o'xshaydi. Aslida kim qanaqa ko'zoynak taqishi o'zining ishiku-ya! Faqat Shavkat Qudratovichning fe'li g'alati: o'tirgan kreslosini shunaqangi yaxshi ko'radiki, Safar akaning aytishicha, orqasini o'sha kursiga kamida «besh yuz» markali sement bilan yopishtirib olgan: qimirlasa terisi shilinib chiqadi. Unga bitta narsa kerak: qay yo'l bilan bo'lmasin, planni bajarsa, ko'chma Qizil bayroq olsa – bas. Ketidan ishkal chiqsa, prorabnimi, brigadirnimi aybdor qiladi-yu, o'zi bir chekkaga chiqib turaveradi. Qabuliga kirsangiz o'pishib ko'rishadi, chiqishingiz bilan orqangizdan yomonlaydi...

Xullas, uch kun avval «Moskvich»ida kelib qoldi. Yigitlar uchinchi qavatda domino o'ynab o'tirishar, shaqur-shuqur tovushlar pastdan bemalol eshitilib turardi.

Shavkat Qudratovichning rangi o'chib ketdi.

– Bu qanaqa chempionat? – dedi yuqoriga imo qilib.

Indamay turaverdim. Ko'rib qo'ysin! Odamlar bekor o'tiribdi. Kerakli panel yo'q. Prorabga tushuntirdim, uchastka boshlig'iga iltimos qildim, o'zining qabuliga kirdim. Elkamga qoqib chiqarib yubordi.

– Kim u? – Shavkat Qudratovich ko'zoynagini yaltiratib chaqchaydi. – Familiyasi nima?

Aytdim nima-yu, aytmadim nima? Material bo'lmaganidan keyin...

Indamay turishimdan hammasini tushundi.

– Dezorganizatorlikka o'zlari bosh-qosh bo'ptilar shekilli, o'rtoq Shomurodov? – dedi labi burilib. – Brigadirlik yuki og'irlik qilib qoldimi?

Yana indamadim. Oxiri uning toqati toq bo'ldi.

– Til-zabon bormi o'zi! – dedi tutoqib. – Kvartal tugayapti. Birinchi iyuldan pardozchilar ishga tushishi kerak. To'rtinchi qavatni kim montaj qiladi? Tomni kim yopadi?

– Pardozchilar hali-veri ishga tushmaydi, – dedim xotirjamlik bilan.

Shavkat Qudratovichning rangi gezarib ketdi.

– O'h-ho'! Ja osmondasiz-ku, yigit!.. Gap bunday: uch kunda to'rtinchi qavatni montaj qilib, tomni yopasiz.

Nima dey? Nima qilay? Zina maydonchasining paneli loyihadagidan roppa-rosa bir qarich kalta bo'lsa, qandoq montaj qilamiz? Mayli, armaturalarni uchma-uch qilib ulasayam bo'ladi. Lekin «A – 1» ingichka armatura.

– Esingizdami, Shavkat aka, zilzilada bittayam panel uy yiqilmagan, ammo zinasi bosib qolgan uylar bo'lgan. Normativdagi panelni berishmasa...

U «voy tentag-ey», degandek qo'l siltadi:

– Zilzila o'n ikki yil avval bo'lgan, yigit. Endi qaytmaydi. «Vannochka» bilan svarka qilsangiz, qilt etmaydi.

Tushundim. «Vannochka» degani shuki, po'lat quvur uzunasiga kesiladi, plitaning armaturasi bilan devor armaturasi o'rtasiga qo'yib, «quyuq» payvand qilib yuboriladi. Keyin ikki chetda qolgan «yoriq»qa beton quyiladi. Tamom – vassalom! Ammo yaqinda «Qoraqamish» dahasidagi bitta uyning zinalari o'zidan-o'zi bosib tushdi. Yer qimirlamadi, hech kim eshigidan

chiqib zinapoyada sakramadi. Bir tonnalik beton plita shunchaki o‘z og‘irligini ko‘tarolmay chokidan uzilib ketdi, bir emas, uch qavatni bosib qoldi. Yaxshiyamki, kechasi bo‘lgan. Agar shu falokat ertalab, maktab bolasi o‘qishga ketayotganida yoki kechqurun odamlar ishdan qaytayotganida ro‘y bersa...

Dadam menga bir gapni ko‘p aytgan. «O‘zingdan katta odam noto‘g‘ri gapirsa ham qo‘rslik qilma, muloyimlik bilan tushuntir».

Men ham «muloyimlik» bilan tushuntirdim:

– Shavkat Qudratovich, o‘zingiz bilasiz. «Vannochka» foyda qilmaydi...

Yo‘q! Gapimni eshitgisi ham kelmadi.

– Siz... siz... – dedi labi titrab. – Mayda odamsiz! Davlat manfaatini o‘ylamaysiz! Mana shu uyga ko‘chib kirishni o‘n yildan beri kutyapgan odamlar bor! Onalar, bolalar. Ulug‘ Vatan urushining invalidlari... Topshiriqni bajaring!

Indamasang «siyosiy tomon»dan oladi!

– Yaxshi! – dedim. – Bitta iltimos, «A – 1» armaturali panelni montaj qilish mumkin, deb yozib bering... O‘z qo‘lingiz bilan...

«Kobra» seskanib ketdi. Hatto ikki lunji shishib ketgandek bo‘ldi.

– Siz... – dedi vishillab. – Ilg‘or boshqarmamizning umum maqsadiga ataylab bolta uryapsiz. Ko‘ramiz, montajchilaringiz nosvoychining haqini olsa, nima deb sayrab qolarkansiz... Umuman... sizdaqa brigadirdan voz kechish masalasini o‘ylab ko‘ramiz... faktlarimiz yetarli...

«Moskvich» jo‘nab ketanidan keyin ko‘p gaplarni aytolmay qolganim o‘zimga nash’a qildi. O‘z qo‘ling bilan yozib berganingda ham begona plitani baribir ishlatmasdim. Osmon qo‘lingda bo‘lsa tashlab yubor! Qachongacha qalbakilik qilamiz? Qachongacha yolg‘on-yashiq plan bajarib, bayroq olamiz? Shu uyda o‘zing yasharmiding, noinsof? Nega endi o‘zingga ravo ko‘rmagan narsani o‘zgalarga ravo ko‘rasan! Ol, o‘sha dardisar brigadirligingni!

Faqat... Bir jihatdan «Kobra»ning gapi rost: brigadadagi montajchilar «nosvoy puli» olsa, ko'raman tomoshani! Mana, bugun... Hozir...

Ana, beton qorishmasi sachrayverib, shimining pochasi qatirmoch bo'lib ketgan Safar aka ayiqdek lapanglab kelyapti.

– Nima bu? – dedi changalidagi uch so'mlik, besh so'mlik pullarni ko'rsatib.

Hazilga oldim.

– Pul shekilli, Safar aka...

– To'g'ri, pulga o'xshaydi, ammo-lekin pulmas, ma, to'yingga ishlat! – U ko'kimtir pullarni siltab, uloqtirib yubordi. Uch so'mlik, besh so'mliklar pirpirab, oftobda qizib yotgan qum aralash tuproq ustiga sochilib ketdi. – Qirq uch so'm pulmi? – dedi yuzini chir o'girib. – Nima, men senga studentmanmi?

Gapni tag'in hazilga burdim:

– O'n besh kundan olti kunini domino o'ynab o'tkazdik. O'ynab o'tirgan kunimizgayam to'rt so'mdan to'lashdi-ku, Safar aka! Xursand bo'lmaymizmi?

– Men senga o'ynab o'tiraman dedimmi?! – Safar aka qo'lini paxsa qildi. – O'z buvimning chorvog'ida ishladimmi? Topib bergin edi, qiladigan yumushimni!

Ana, Ikrom aka ham kelyapti. Bunisiyam hozir sannaydi, deb tursam, yo'q, yerda sochilib yotgan pullarni xotirjam yig'ishtirib oldi-da, Safar akaning cho'ntagiga tiqdi.

– «Kobra» matiryal bermasa, Muzaffarda nima gunoh? – dedi to'ng'illab. – Tudovoy-sudovoy gaping bo'lsa bor, xo'jayinning o'ziga ayt!

– Mening xo'jayinim «Kobra»mas, shu! – Safar aka qovog'ini uyib menga imo qildi. Xo'rsinib qo'ydi. Bir nima esiga tushdi shekilli, yana qo'lini paxsa qildi. – Oltita bolam eyman, ichaman deb turibdi. To'rttasi maktabga boradi. Onangni emgurni bolalariga bittadan papka oberishgayam yetmaydi-ku, bu qizitaloq! – u jahl bilan kissasiga shapatiladi. – U yog'ini so'rasang, kichik qayinsinglim boshqa vaqt qurib qolgandek tug'ib berdi yaqinda! Uni beshik to'yisiyam meni gardanimda! Qaysi biriga yetkazay!

– Obbo! Ja, olasan-da, senam. Xotin kishi erga tekkanidan keyin tug'adi-da. Sendan so'rab o'tirarmidi, – Ikrom aka do'stining elkasiga shapatiladi. – Qo'y endi, tudovoy-sudovoy gaplarni. Kaltai-ko'toh plitani yamab qo'ysak, Xudo ko'rsatmasin, ertaga bir bechorani bosib qolsa, xursand bo'larmiding?

– Bosmaydi! – Safar aka asabiylik bilan yelkasidan Ikrom akaning qo'lini siltab tashladi. – Shu kungacha bosib qolganini eshitganim yo'q. O'zim beton quyib, yamab tashlardim...

O'lganimning kunidan iljaydim.

– Beton quygan bilan ish bitmaydi. Safar aka, axir shu uydayam siz bilan menga o'xshagan odamlar...

– E, bor-e! – u shiddat bilan burildi. – Har kuni o'n martadan qulog'ingni qoqib qo'lingga beradigan xotining bo'lmasa, yo'lingga termulib turgan bolalaring bo'lmasa, gapni kim qo'yibdi senga!

– Hoy xuvori, – Ikrom aka lapanglab ketayotgan o'rtog'ining ketidan yugurdi. Besh-olti qadam narida yetib olib, yana yelkasiga qo'l tashlagan edi, Safar aka tag'in siltab yubordi.

Ikrom aka qaytib keldi.

– Ko'nglingga olma, ukam, – dedi xijolatdan iljayib. – Safarni endi ko'rayotganing yo'q-ku. Hozir tudovoy-sudovoy deydi-da, birpasdan keyin esidan chiqadi... U yog'ini so'rasang, mendayam beshtasi bor. Ko'rgansan-ku. Hammasi churvaqa.

Indamadim. Lekin ko'nglim xufton bo'ldi. Safar aka to'g'ri aytadi. Oltita bolasi bo'lsa. Hammasi yosh bo'lsa. Xotini ishlamasa... Nima zaril edi menga u yoqda «Kobra»ga, bu yoqda Safar akaga shumshuk ko'rinib? Bilaman, «Kobra» orqamdan «material» to'playdi endi. O'zi bir chekkaga chiqib oladi-da, «zam»nimi, bosh injenernimi ishga soladi. Tupurdim o'sha brigadirligiga! Hayday qolsin. Ammo aldam-qaldam ish qilmayman.

Shuni o'ylab, kechgacha dilim g'ash bo'lib yurdi.

Temir armaturalardan kavsharlab yasalgan darvozadan ko'chaga chiqqanimda quyosh botib borar, havo dim edi. Qurilish maydonidagi kranning qir uchida saraton oftobining so'nggi nurlari yallig'lanadi.

Ufqni qizg'ish tumanlik qoplagan. Kun bo'yi yona-yona toliqqan osmon endi yaxlit cho'g'ga aylanib tinchigandek. Safar akaning gapi haliyam xayolimdan ketmasdi. Rost aytadi. Orqa etagimda og'irligim yo'q, xarxasha qiladigan xotinim yo'q. Bersang yeyman, bermasang o'laman, deydigan bolam yo'q... Hozir uyga boraman. Omonning xotini – kelinim, «Mulla aka, yaxshi keldingizmi», deb qo'limga suv quyadi. (Agar ikkinchi smenada bo'lmasa.) Keyin dadam bilan oyimning xonasiga kiraman. Salom beraman. «Mana, dada, oylik teguvdi», deb bugun el qatori olgan qirq yetti so'mni qo'liga tutqazaman. Dadam pulni sanaydi-da, «barakasini bersin», deb o'zimga qaytaradi. Pulni oyimga uzataman. Oyim olmaydiyam, sanamaydiyam. Ko'zimga termilib turib, chuqur xo'rsinadi. Ana o'sha xo'rsinishi yoqmaydi. Avvallari maosh olgan kunim albatta «eski gap» qo'zg'alar edi.

«Ukang bir emas ikkita bolali bo'ldi, o'g'lim, ko'chaga chiqolmaydigan bo'lib qoldim-ku! Kimni ko'rsam, Muzaffarni qachon uylantirasiz, deydi. Dadang ikkalamizni bog'lab berganmas, bolam...» Oyim gapini tugatmasdan dadam ilib ketadi. «Qo'y, Robi, ovora bo'lma, o'g'ling osmondagi oyni oladi!»

Dadam bilan oyim gapiraveradi. Men esa Munavvarni eslayveraman. Hayrat bilan tikilib turgan ko'zlarini, katta-katta, qop-qora ko'zlarini... Keyin nimaga institutdan ketganim, nega qurilishga kelganimni o'ylayman. Ular azbaroyi zilzila tufayli o'g'limiz o'qishni tashlab ketdi, deb ishonadi. Men bo'lsa... Zilzila nima bo'pti! O'qishni tashlash nima bo'pti! Munavvar bo'lmaganidan keyin... Axir odam umrbod unutolmaydigan, umrbod o'zini kechirolmaydigan narsalar ham bo'ladi-ku jahonda?!

«Osmondagi oy» emish... Oyni nima qilaman... Kimman o'zi? Nega odamlarga azob berishim kerak? Nima haqqim bor? Mana, bugun ham brigadamizdagi o'n ikki kishining hammasini xafa qildim. Safar akadan boshqa hech kim gapirmadi. Lekin hammasining oilasi bor, bola-chaqasi bor... Hatto mendan to'qqiz yosh kichik Erkinning ham. Xo'sh, nima qilay! Katta vijdonsizliklar

kichkina nopoklikdan boshlanishini bilsam nima qilay axir?

...Metro stantsiyasi yonidagi do'konchada limon sotishayotgan ekan. Ko'rib ko'nglimning chigili xiyol yozilgandek bo'ldi. Yaxshi, oyimni xursand qilishga bahona topildi. Ertalab, «boshimning orqasi achishib og'riyapti, yana davleniyam ko'tarilganga o'xshaydi», deb noligan edi. Ilgari oyimning buyragi og'rir edi. Biqinini changallab ikki bukchayib qolardi. Endi qon bosimi ham qo'shilgan. Do'xtirlar buyam buyrak kasali bilan bog'liq dermish...

Navbatga turib ikki kilo limon oldim. Buni qarangki, yalpizli saqich ham bor ekan. Ukamning qizi– Nilufar eshikdan kirishim bilan, «nima obkeldiz, katta ada», deb oyog'imga yopishadi. (Omonning o'g'li hali kichkina, endi emaklayapti. Ammo Nilufar pishiq qiz: bijir-bijir qilib odamning boshini qotirib tashlaydi, jinnivoy!)

Ko'chamizga yetib kelganimda hali yorug' edi. Bilasiz, bunaqa paytda bola zoti bog'lab qo'ysangiz ham uyda o'tirmaydi. Hammasi ko'chada shataloq otadi. Qiy-chuv, to'polon... Ko'chadan dam-badam mashina o'tib turganiga qaramay ikkita toshdan «darvoza» yasab olgan bolalar koptok tepyapti. Atlas lozim kiygan qo'shni kelinchak rezinka ichakning bir uchini hovlidagi vodoprovodga ulab, darvoza oldiga suv sepyapti. Dimoqqa qizigan asfalt hidi uriladi.

Arqondan sakrab o'ynayotgan Nilufarni uzoqdan ko'rdim. Bog'chadan kela solib tashqariga otilgan shekilli, oyog'idagi golfiginiyam yechmabdi. Boshi ustidan arqon aylantirib dikir-dikir sakrayapti. O'zidan tikroq o'rtog'i sanab turibdi.

«Nilu!» deyishim bilan yarq etib qaradi-yu, arqonning bandidan sudragancha men tomonga yugurdi.

– Senga minnama obkeldim! – dedim bir qo'limda limon o'ralgan gazetani quchoqlagancha, ikkinchi qo'limni cho'ntagimga tiqib.

– Nima, katta ada, nima? – dedi Nilufar halloslab.

– Avval bitta o'pay, keyin beraman.

– Ho! – Nilufar o'zini orqaga tashladi. – Oldin bering-da!

– Mayli, yarimta o‘paman.

Nilufarning terlab, kir bo‘lib ketgan yuzidan o‘pib, saqichni uzatdim.

– Mana! O‘rtog‘inggayam ber...

– Urre! Katta adam jevachka obkeldila! – Nilufar qo‘limdan saqichni yulqib oldi-yu, kutib turgan o‘rtog‘i tomonga yugurdi. Besh-olti qadam nariga borib to‘xtadi-da, bir nima esiga tushgandek orqasiga qayrilib qaradi. – Katta ada, buvim o‘ldila... – dedi ko‘zlarini pirpiratib.

– Nima? – Etim seskanib ketdi. – Nima deding?

Nilufar chopgancha o‘rtog‘ining oldiga bordi. Ikkovlashib yugurib ketishdi. Ko‘z oldim qorong‘ilashib, chayqalib ketdim. Allanima yerga do‘pir-do‘pir tushayotganini keyin payqadim. Qarasam, limonlar asfalt yo‘l-kada har yoqqa dumalab ketyapti.

Oyimning ertalab aytgan gapi yana qulog‘imda jarangladi.

«Boshimning orqasi achishib og‘riyapti, o‘g‘lim. Tag‘in davleniyam oshganga o‘xshaydi».

Yuragim sirqirab uyga yugurdim. Hovli kimsasiz, suv sepilmagan, ivirsib yotardi. Etak tomondagi uyning (Omonning uyi) derazalari ochib qo‘yilgan, sarg‘ish darparda osilib turar, ammo ichkarida hech kim yo‘qligi aniq edi. Bundan chiqdi... Bundan chiqdi, hammalari oyimning boshida o‘tiribdi. Demak, oyim... Ayvonga qanday otilib chiqqanimni, oyim bilan dadam turadigan uyga qanday kirganimni bilmayman.

Eng avval devor tagidagi temir karavotga qaradim. Yo‘q, karavot bo‘sh edi. Shundagina deraza yonida, xontaxta oldidagi ko‘rpachada o‘tirgan oyimga ko‘zim tushdi. Eshikka suyangancha bo‘shashib turib qoldim. Oyim xontaxtaga engashgancha guruch tozalar, derazadan tushib turgan nurda yuzi rangsiz, dardchil ko‘rinar, ingichka, uzun barmoqlari bilan shoshilmay guruch terib, yonidagi sirli tog‘orachaga solar edi. Meni ko‘rdi-yu, yarq etib qaradi.

– Keldingmi, o‘g‘lim? – dedi jilmayishga urinib.

Odamzodning qonida g‘alati adolatsizliklar bo‘ladi. Begonalardagi o‘zgarishni darrov sezasiz-u, yaqin odamingizga e’tibor bermaysiz. Xuddi ota-onangizni

birov sizga bog'lab berib qo'ygandek. Go'yo ular siz uchun abadiy yashashi shartdek. Oyim keksayib qolganini, sochlari oqarib ketganini, qovoqlari salqib, yuzi yillab to'shakka yopishib yotgan odamdek sarg'imtil-zahil tusga kirganini endi payqadim.

– Oyi... – dedim sekin... – Tuzukmisiz? Nilufar... jinni... – uyog'ini aytmadim. Ko'nglimni quvonch ilitib o'tdi. – Men sizga limon... – Qarasam, gazeta «voronka»ni haliyam qo'ltig'imga qistirib turibman. Tagida ikkita limon qolibdi.

– Limonni qo'yatur, Muzaffar! – Oyim og'ir qo'zg'alib o'rnidan turdi. Sovuq lablari bilan peshonamdan o'pdi. – O'tir, bolam.

Hayron bo'lib, ko'ziga qaradim. Hozirgina ko'nglimni quvontirgan shodlik o'rnini xavotir egalladi.

– Tinchlikmi, oyi?

Ayvon tomondan dadamning yo'talgani eshitildi. Uyga avval tamaki isi, keyin dadam kirib keldi. Salomimga javoban «valey...», deb qo'ydi-yu, oqsoqlanib kelib o'zining joyiga – xontaxta to'riga o'tirdi. «Belomor»ini so'rib, xontaxta burchagidagi piyolaga kulini chertdi. Negadir xo'rsinib, yuzini o'girdi. Nima gap o'zi? Oyimga yuzlandim. U chillakdek ingichka, titroq barmoqlari bilan yana guruch terishga tushdi. Go'yo har bitta guruchni sanayotgandek, bir nuqtadan ko'z uzmas, lablari titrardi.

– Nima bo'ldi? – dedim betoqatlanib.

Oyim «siz gapiring», degandek dadamga qaradi. Dadam bo'g'inlarini shiqirlatib o'rnidan turdi. Oqsoqlanib tokcha oldiga bordi. Choynak qopqog'iga qistirib qo'yilgan allaqanday qog'ozni olib, tepamga keldi. Indamay uzatdi. Telegramma ekan. Tepasi ko'k hoshiyali «Molniya» telegramma. «Onang vafot etdi. Juma kuni chiqaramiz». Shu. Imzo ham yo'q, boshqayam.

Endi tushundim. Hali Nilufar, «buvim o'ldila», deb bejiz aytmagan. Bundan chiqdi... Qo'qondagi oyim... Onam... Bechora onam! Tomog'imga iliq, achchiq bir nima tiqilib keldi. Qachon ko'ruvdim oxirgi marta? Qachon boruvdim Qo'qonga? Necha yil bo'ldi? O'n yilmi, o'n besh yil? Bilmadim, esimda yo'q. Faqat qish edi.

Qahraton qish... Tor ko'cha. O'rtasiga qor uyib qo'yilgan katalakdek hovli. Chaqmoq telpakli odam. Sovuq vokzal. Yo'ldoshxon aka. Tog'oradagi osh. Qon yig'lab qolgan onam.

...Bir mahal oyimning piqillab yig'layotganini idrok etib boshimni ko'tardim. Uy ichi qorong'i bo'lib ketgan, dadam bosib-bosib papiros chekar, har tortganida papirosning uchi lovillab, mo'ylovi, o'ychan yuzi, bir nuqtaga qadalgan ko'zlari yorishib ketar, oyim ro'molining uchini yuziga bosgancha hiq-hiq yig'lar edi.

– Bu dunyoga kelib nima ko'rdi bechora, – dedi titroq lablarini tishlab. – Odamzodning holi shu-yu, qadri yo'q.

– Otlanaqol, Muzaffar... – Dadam dag'al barmoqlari bilan papirosini piyolaga botirib o'chirdi. Sekin o'rnidan turib, cho'loqlanib borgancha chiroq yoqdi. – Samolyotga ishonib bo'lmaydi, – dedi o'ziga-o'zi gapirayotgandek. – Poezdga chiqasan. Hali-zamon Omon keladi. O'zi obchiqib qo'yadi.

Indamadim. Ko'z o'ngimda yana o'sha qor bosgan hovli, chaqmoq telpakli kishi, muzlagan perronda sirg'anib-sirg'anib vagon ketidan yugurgan onam jonlandi.

– Sho'rlikning sendan bo'lak kimi bor! – Oyim yengining uchini ko'ziga bosdi. – Jilla qursa sovuq diydorini ko'rib qol, bolam...

– Avtobusda ketaman. – Bu gap xayolimga to'satdan keldi. Avtostantsiya yaqin. Avtobuslar kechasi qatnaydi...

– Ma'qul! – Dadam oyimga imo qildi. – Qani, bo'laqol, Robiya!

Oyim sandiq ochdi. Tugun tugdi. Dadam qo'limga bir dasta pul tutqazdi. «Nima qilaman», desam bir og'iz, «kerak bo'p qoladi», deb qo'ya qoldi. Tugundagi narsa to'n bilan do'ppi ekanini bilib, yuragim ezildi.

...Avtobus ichi dim. Benzin isi ter hidiga aralashib ketgan. Derazadan tashqariga tikilgancha o'y surib ketyapman. Osmonda to'lin oy xomush nur sochadi. Avtobus bilan yonma-yon uchib boradi. Paxtazorlar, yo'l

chetidagi daraxtlar lip-lip o'tadi. Hammasi oymomaning yumshoq belanchagida orom olib tebranadi.

Ehtimol, kecha onam ham shu oymomaga termilib, meni o'ylab yotgandir. Ko'rgisi kelgandir. «O'g'lim qani», deb so'ragandir. Anaviga-ku bir nima deyishga haddi sig'maydi. Nasibaga yalingandir: «Akangni chaqirtir, ko'rib qolay», degandir...

Onam sho'rlik.... So'nggi niyatiga ham yetolmagan... Bu qandoq bedodlik! Bu qandoq adolatsizlik?! O'zing-chi? Nega yig'lamaysan? Ko'zingda onang uchun to'kadigan bir qatra yoshing yo'qmi?..

Avtobus hamon chayqalib boradi. Ammo endi issiqni ham, motorning gurillashini ham, chekka-chekkadan quloqqa chalinayotgan xurrakni ham sezmayman. Xayol ming yoqqa olib ketadi.

Ajab, inson xotirasi – eshigi yopib qo'yilgan omborga o'xsharkan. Ombor oldidan har kuni o'tasiz. O'tasiz-u, o'z yumushingiz bilan ovora bo'lib, qayrilib qaramaysiz. Vaqti kelib tasodifiy shamol omborning eshigini ochib yuboradi-yu, beixtiyor ichkariga mo'ralab qaraysiz. Shunda qiziq holat ro'y beradi. Ombor ichida oltindan aziz narsa ham, ko'zingiz tushishi bilan ta'bingizni xira qiladigan qaqir-quqirlar ham qalashib yotgan bo'ladi. Alam qiladigan joyi shundaki, siz ulardan xohlaganingizni ajratib ololmaysiz. Bunisi kerakli, bunisining keragi yo'q, deb birini olib, ikkinchisini uloqtirib tashlash qo'lingizdan kelmaydi. Hammasi baravariga jon ato qilib, atrofingizni qurshab oladi.

# BIRINCHI QISM

## *Birinchi bob*

## KICHKINTOY MUZAFFAR HIKOYASI

### 1. Men, dadam, alvasti ko'prik

Bugun «Qora ammam»nikiga boramiz! Dadam kecha va'da qilgan. Shuning uchun ertalab xarxasha qilmay uyg'ondim. Bir burda arpa non, to'rtta jiyda bilan choy

ichib bo'lgunimcha dadam kavshandozda o'tirib etigini kiydi. Chap poyini darrov kiydi-yu, o'ng poyida ancha qiynaldi. Doim shunaqa bo'ladi: dadamning o'ng oyog'i qiyshiq. Urushda o'q tegib tovonini uchirib ketgan. Paytavani uch marta qaytadan o'radi. Allakimni so'kdi. Keyin qaddini rostlab jigarrang shimining cho'ntagidan tamaki xaltasini oldi. Xaltachaning bog'ichini bir tortgan edi, og'zi o'zidan-o'zi ochilib ketdi. Boshqa cho'ntagidan buklog'lik gazeta chiqardi. Tirnoqlari sarg'ayib ketgan yo'g'on barmoqlarini xaltachaga suqib, bir chimdim tamaki oldi-da, qog'ozga to'kdi. Qog'ozni burab-burab tili bilan bir ho'llagan edi, papiros tayyor bo'ldi-qoldi. Papirosni mo'ylovi tagiga tiqib, gugurt chizdi. Dadam har gal gugurt chizganida mo'ylovi yonib ketmasaydi deb qo'rqaman. Mo'yloviyam yo'g'on-da, o'zi. Xuddi «Qora ammam»ning mushugini dumiga o'xshaydi. Dikkayib turadi, sarg'ayib ketgan. Xayriyat, bu gal ham kuymadi.

– Qani, giroy, ketdikmi? – dedi og'zidan tutun chiqarib.

Otim giroy emas, Muzaffar. Choyxonadagi kishilar meni giroy-giroy deyverib, dadamniyam o'rgatib qo'yishgan. Otimni aytib chaqirmaydi. Mayli, giroy bo'sam bo'pman-da.

– Ketdik.

Ota-bola ko'chaga chiqdik. Eshigimiz oldida bir tup yong'oq bor. Shunaqangi balandki, uchi osmonga tegib turadi. Kuzda, yong'oq pishganda dadam uzun tayoq ko'tarib ustiga chiqadi. Qarsillatib qoqadi. Men terib olaman. Ammo hozir – yoz. Yong'oq hali pishmagan.

Shunday qilib, «Qora ammam»nikiga yo'l oldik. Oldinda dadam cho'loqlanib boryapti. Oyog'ida etik. Egnida ikki cho'ntagi do'ppayib chiqqan jigarrang shim. Eski ko'ylak. Boshida do'ppi. Har qadam bosganida o'ng tomonga yiqilib ketayotganga o'xshaydi. Lekin yiqilmaydi. Faqat tez yurganida o'ng oyog'ining tagidan ayniqsa ko'p chang ko'tariladi. Sudrab bosadi-da.

«Qora ammam»niki rosa uzoq. No'g'ayqo'rg'on degan joyda. Yuraverib-yuraverib, charchab ketasiz.

Ko'chadan ketaversangiz eng avval «Tuya» amakining uyi keladi. «Tuya» amaki – sartarosh. Abduvali degan o'g'li bor. Bo'yi mendan kattarog'u o'zi sap-sariq. Abduvali bilan endi o'ynamayman. Anunda soqqa quvar o'ynagan edik, oltita yong'og'imni yutib qochib ketdi. O'zining eshigi oldida yong'oq yo'qligiga alam qilganda! Ketidan quvlab kirmoqchi edim, Mavluda opasidan qo'rqdim.

Shunday qilib, Abduvalilarning uyidan o'tib guzarga chiqasiz. Yo'q, avval «Tuya» amakining sartaroshxonasi keladi. Fanerdan yasalgan, tomiga qora qog'oz yopilgan. Derazasi siniq. «Tuya» amakini Abduvalidan ham yomon ko'raman. Sochni ustarada oladi. Avval boshingizni rosa ishqalaydi. Keyin sovun suradi-da, «boshingni eg», deb turtaveradi-turtaveradi... Bo'yning og'rib ketgani bilan ishi yo'q. Bo'yning og'riganiyam mayli, burningni tortaverib charchaysan. Nuqul boshingni egaverganingdan keyin burun oqadi-da! «Tuya» amaki bo'lsa, so'kadi: «Nima balo, giroy, burningda bulog'ing bormi, qaynab chiqyaptimi?» deydi. Birpas shunaqa o'tirsin, o'ziniki qaynab chiqmasmikin?!

Yana ozgina yursangiz choyxonaga chiqasiz. Choyxona o'zimizning uy hisob. Ikki tup tol tagida to'rtta so'ri bor. Tollar shunaqangi yo'g'onki, bizning yong'oqdan ham katta... Kechqurun bekinmachoq o'ynaganda kavagiga kirib olsangiz hech kim topolmaydi. So'rilarga namat tashlangan. To'g'ri, choyxo'rlar namatni qayirib, tagiga nosvoy tuflayverib, qatirmoch qilib yuborgan. Ammo baribir namat ustida o'tirish – yaxshi. Tagingdan zax o'tmaydi. Tol shoxiga ilingan bedanalar bir-biriga gal bermay sayrab yotadi. Ayniqsa bittasi zo'r. Bir sayraganda to'xtovsiz yetti marta «bit-biliq», «bit-biliq» deydi. O'zim sanaganman. Dadamning aytishiga qaraganda Ilhom choyxonachi shu bedanani Xastimom bozoridan bir g'unajinning puliga sotib olgan ekan. Kechalari to'rqovog'i bilan boshiga qo'yib yotarmish.

Qishda dadam meni har kuni choyxonaga olib chiqadi. Tamaki tutuni, samovar bug'i bilan to'lgan pastak choyxonada odam odamni tanimaydi. Shiftdagi

uzun sim – ilgakka ilib qo'yilgan fonus o'zini o'zi arang yoritadi. Ammo bu yerdagi hamma narsani yaxshi bilaman. Qorindor sariq samovar burchakda turadi. Zanglab, chirib ketgan tunuka karnay uchidan tutun ko'tariladi. Devorda Stalinning surati. Shiftning qamishlari osilib qolgan: kuzda chakka o'tgan.

Sovuq tushishi bilan so'rilar ichkariga olib kiriladi. Bir burchakda shaparak ko'rpacha bilan ikkita kir yostiq do'mpayib turadi. Lekin ko'rpacha yozilmaydi. Odamlar kigizda chordana qurib o'tirishadi. Hammasi dadamga o'xshagan kishilar (xotinlar yo'q). Biri chopon, biri eski shinel kiygan. Birining boshida kuya yalagan telpak, yana biri qiyiqchasi bilan qulog'ini bog'lab olgan. Dasturxon yo'q. To'g'ridan to'g'ri kigiz ustiga qo'yilgan, eskiligidan guli bilinmay ketgan patnislarda non (ba'zan arpa non, ba'zan zog'ora non), turshak, ikki-uch chaqmoq qand bo'ladi.

Choyxonadagilarning hammasi meni taniydi.

– Qani, giroy, qanddan oling! – deydi «Tuya» amaki iljayib. – Bulbulingiz o'sib qoldimi? Qachon tumshug'idan jichcha kesib sayratma qilamiz endi!

Narigi so'rida o'tirgan silliq yuzli, siyrak soqolli Komil buva patnisidan ikki chaqmoq qand olib, azza-bazza yonimga keladi:

– Mana, azamat yigit! Bizzi qanddanam yeb ko'-ring.

Dadamning tizzasida o'tirgan joyimda qandga qo'l cho'zaman. Dadam urishmaydi. Burchakka, samovar tutab yotgan tomonga qarab qichqiradi:

– Ilhom, samovaringni tagiga tosh bog'laganmisan, nima balo?! Bermasning oshi pishmas deb!

– Hozir-da, akam aylanay! – Ilhom choyxonachi tunuka karnayni ko'taraman deb qo'lini kuydirib oladi, karnayni taraqlatib yerga tashlaydi-da, zo'r berib dudburonni puflaydi. Yo'tala-yo'tala nari ketadi. Allaqayerdan bir poy eski mahsi topib, qo'njini samovar dudburoniga kiygizadi. Mahsini g'ayrat bilan pastga bosib, shamol yuboradi. Samovar tagidan cho'g' sachraydi.

– O'tin ho'l-da, aka! – deydi o'zini oqlab. – Yomg'irda qolgan.

– Yomg'irdamas, do'lda! – deydi «Tuya» amaki baqirib.

Qiyqiriq, kulgi quloqni yorgudek bo'ladi. Choyxonachining yuzi cho'tir. Shuni askiya qilishadi. Birov do'lda qolgan tappi deydi, birov chakichlangan patir...

Choyxonachi ham bo'sh kelmaydi.

– Yozda shuncha yalindim, – deydi shang'illab, – jon aka, siz cho'lda ko'p yurasiz, bir aravagina saksovul obkeb bering, desam noz qildingiz. Mana endi ahvol bu: sizga choy yetkazib bo'ladimi? Cho'michda sug'organday...

Boyagidan ham qattiqroq kulgi portlaydi. Choyxo'rlar biri tizzasiga shapatilab, biri qornini ushlab xaholashadi. Dadam tizzasiga urmaydi, tizzasida men borman. Lekin ko'z yoshini artib mazza qilib kuladi. Faqat bitta odam – Komil buva xaholamaydi. Sekin jilmayib qo'yadi. Komil buva – tabib. Uni hamma izzat qiladi. Choyxonachi ham uning patnisiga top-toza, butun choynak keltirib qo'yadi. Oxiri tutun hidi anqib turgan choy bizga ham keladi. Dadam tumshug'iga tunuka ulangan choynakdan avval menga choy quyadi. Keyin o'ziga...

Choyxo'rlar allaqanday Quriya haqida gaplashishadi. Bu yil qor ko'p yoqqanini, bug'doy mo'l bo'lishini aytishadi. Oqsoqol kolxozga yangi traktor olib kelganini, ertangi karamni vaqtliroq ekaylik deganini aytishadi. Odamlarning gap-so'zidan shuni anglaymanki, Oqsoqol buva «gadavoy» maylisda, «men endi keksayib qoldim, bo'shatinglar», degan. Ammo kolxozchilar, «o'zingiz bosh bo'lasiz», deb turib olishgan. Ko'zim o'zidan o'zi yumilib ketaveradi. Dadam choponiga o'rashi bilan yelkasiga bosh qo'yaman. Chap yelkasiga. Shunga o'rganib qolganman. Dadamning chap yelkasida mushtimni tiqsam bemalol sig'adigan chuqurchasi bor. Qizg'ish-ko'kimtir chandiq. Nemis zambarak otganida o'yib ketgan ekan. Doim uxlash oldidan shu chuqurchani o'ynashni yaxshi ko'raman... Dimog'imga tanish tamaki isi uriladi. Dadamning dikkaygan mo'ylovi tomog'imga tegib qitiqlaydi.

– Uxlayqol, – deydi shivirlab. Chandiqni silab-silab, uxlab qolaman... Ertalab ko‘zimni ochsam uyda – pisillab qolgan sovuq tancha chetida yotgan bo‘laman... Kechqurun bo‘lsa dadam meni ko‘tarib, yana choyxonaga olib chiqadi.

Xullas, choyxona – o‘zimizning uy. Lekin hozir choy ichishga vaqtimiz yo‘q. «Qora ammam»nikiga tezroq borish kerak. Ana, dadam tuproq yo‘lda to‘xtab, jahl bilan o‘girildi.

– Bo‘lsang-chi! Hali-zamon kun yoyilib ketadi. Dalaga chiqishim kerak.

Yurib-yurib, yong‘oqzor ichiga kirib qoldik. Bu yerdan avval ham o‘tganmiz. Yong‘oqzor shunaqangi qalinki, bahorda birovning sigiri adashib qolsa, kuzda o‘zi qaytib chiqmaguncha egasi topolmasmish. Mana, hozir ham nimqorong‘i, zax chakalakzordan ketyapmiz. Yuragimni vahima bosadi: «Qora ammam» aytgan: yong‘oqzorda ajina bo‘larkan. Odam adashib qolsa, og‘zini qiyshaytirib ketarkan. Komil buvaning uyi shu yong‘oqozorning ichida – Bo‘rijarning qoq ustida emish. Komil buva ajinalardan qo‘rqmas ekan. Qaytaga og‘zi qiyshayib qolganlarni dori berib tuzatarkan. Shuning uchun odamlar tabib buvani yaxshi ko‘rsa kerak-da!

Hammasiyam mayli-ku, hali Alvasti ko‘prikdan o‘tamiz. Shunisi ayniqsa yomon. «Qora ammam»ning aytishiga qaraganda urush paytida Alvasti ko‘prikda jin-ajinalar ko‘payib ketgan ekan. Bir marta Robi opamgayam daf qibdi. Opam zo‘rg‘a qochib qutulgan emish.

Ana, olisdan Alvasti ko‘prikning ovozi kelyapti. Xuddi kattakon ajdar «kelaqol, seni yeyman», deb vishillayotganday. Dadam bo‘lsa parvo qilmaydi. Besh-olti qadam oldinda oqsoqlanib ketyapti. Jonholatda ketidan yugurdim.

– Dada, charchadim.

Hecham charchaganim yo‘q-da! Qo‘rqyapman. Lekin dadamga «qo‘rqyapman» deyishdan qo‘rqaman. Bir marta Alvasti ko‘prikda ajina bormish deganimda, dadam so‘kib bergan. «Bekor gap, hech qanaqa ajina-pajina yo‘q, alvasti cho‘pchaklarda bo‘ladi, o‘g‘il bolasan, unaqa qo‘rqoq bo‘lma», degan. Bilaman, dadam yolg‘on

gapirmaydi. Ammo, baribir, Alvasti ko'prikning ovozi kelishi bilan «charchab» qolaman.

Dadam to'xtadi. Orqaga burilib qovog'ini soldi.

– So'loqmonday bola... – dedi to'ng'illab. – Yoshing beshga chiqdi-yu, uyalmaysanmi?

Shunday bo'lsayam baribir opichib oldi. Suv borgan sayin qattiq shovullaydi. Ko'zimni yumib olgan bo'lsam ham sezib turibman. Ishtonim ustidan oyog'imga tikan kiryapti. Bundan chiqdi, shunday Bo'rijar yoqasidagi tor so'qmoqdan ketyapmiz. Bir tomoni na'mataklar o'sib yotgan chakalakzor, bir tomoni o'pqondek chuqur jarlik.

– Bo'g'ib tashlading-ku, qo'yvor! – dadam jahl bilan boshini chayqadi.

O'zim ham bilaman, dadamni bo'g'ib qo'ydim. Lekin nima qilay, qo'rqaman-da! Alvasti ko'prikka endi keldik. Ana, hech nimani eshitib bo'lmay qoldi. Bo'rijar dod solib voshillayapti.

Nihoyat suvning shovullashi orqa tomondan eshitila boshladi. Dadamning oyog'i tagida shag'al shaqir-shuqur qilayotganini bilib, sekin ko'zimni ochdim. Dadam sirg'ana-sirg'ana temir yo'l ustiga chiqib boryapti. Qo'rqa-pisa orqaga qaradim. Oppoq ko'piklar quturib tor ko'prik ostiga kirib ketayotgan Bo'rijarga ko'zim tushib darrov yuzimni o'girdim.

Dadam, nihoyat, temir yo'l ustiga chiqdi. Dimog'imga chuchmal is – qora moy hidi urildi. Olisda tog'lar ortidan quyosh chiqib kelar, dadam hamon cho'loqlanganicha shaqir-shuqur shag'al bosib, bir juft temir yo'l orasida meni opichlab borardi. Shundagina qip-qizil bo'yni terlab ketganini, ko'ylagi ho'l bo'lib, chap elkasidagi chuqurchasiga yopishib qolganini ko'rdim. Qo'limni sekin bo'shatdim-u, o'sha zahoti ko'nglimga yana g'ulg'ula tushdi: poyezd kelib qolsa-chi? Bosib ketadi-ku! Husan buvam bilan Oqsoqol buvaga xuddi shu yerda ajina daf qilgan-da. «Qora ammam» aytib bergan. Oqsoqol buva ham, Husan buvam ham polvon bo'lishgan ekan. Ikkalasi yo'lni to'sib qo'ygan alvastini Bo'rijarga uloqtirib yuborishibdi-yu, o'zlari poyezd tagida qolishibdi. Poyezd ichida o'zimizning askarlarimiz bor ekan-da! Alvastini temir

yo'ldan olib tashlashmasa, poyezd ag'darilib ketarkan. O'shanda Oqsoqol buva amallab tirik qopti-yu, Husan buvam o'libdi. Aytmoqchi, o'shanda alvastini jarga tashlashda Robi opam bilan tabib buvaning Olimjon degan o'g'liyam yordam berishgan ekan. Robi opamdan shuni so'rasam, negadir aytmaydi. «Qo'ysangchi, o'sha gaplarni», deb qo'ya qoladi.

Dadam harsillab nafas olib, narigi tomonga – pastga tushdi. Alvasti ko'prik hamon shovullab turar, lekin eng qo'rqinchli joy orqada qolgan, bu tomonda suv yoyilib tinchgina oqar edi. Terak bo'yi qamishlar o'sib yotgan chakalakzorga kirgandan keyin dadam yelkasi osha menga o'girilib qaradi.

– Tushsinlar endi, giroy, izzatingiz bitdi.

Yerga tushishim bilan kalishim suvga to'lib chiqdi. Qamishzor orasidagi so'qmoqni iliq, loyqa suv bosgan edi. Erta sarg'aygan qamishlar ohista chayqalib, shitirlab turar, uchidagi makka supurgidek popiltiriqlari sekin-sekin chayqalardi. Baqalarni aytmaysizmi? Bir-biridan qolsa qulog'ini kesadigandek ovozi boricha vaqillaydi.

– Qamish, – dedim hiqillab. – Varragimga qamish oberasiz.

– Hozir varrak uchiradigan paytmas! – Dadam qo'limdan tutdi. – Yur, chivinga yem bo'lasan.

...Ana, No'g'ayqo'rg'ongayam yetdik. Olisda oq uy ko'rindimi, No'g'ayqo'rg'onga kelganimiz shu! Oq uy – kolxozning idorasi. Biz u tomonga yurmaymiz. Bitta arava zo'rg'a sig'adigan tor ko'chaga kiramiz. Ikki tomonda pastak uylar. Ba'zilarining devori tagiga somon uyib qo'yilibdi. Kuzda tomni somon suvoq qilishadi. Uylar orasida Oqsoqol buvaniki ajralib turibdi: boloxonasi bor. Boloxonador uyga yaqin kelganda dadam yana qo'limni siltadi:

– Tezroq yur!

Oqsoqol buvaning darvozasi oldidan tezlab o'tib, «Qora ammam»ning eshigiga keldik. «Qora ammam»-nikida darvoza yo'q. Eshigiyam shunaqa kichkinaki, dadam engashib kiradi. Ana, eshikdan ancha narida, bahorda kallaklanib, qaytadan shox otgan tol tagida eshak arava turibdi. Aravaning bir g'ildiragi singan.

Shotisi laylak qilib qo'yilibdi. Buvam o'lganidan keyin eshagi ham xafa bo'lib o'lib qolgan ekan. Ammo arava haliyam bor. Har kelganimda ustiga chiqib o'ynayman.

Hozir ham arava tomonga yugurgan edim, dadam jahli chiqib baqirib berdi:

– Borma u yoqqa!

Pastak eshikni g'iyqillatib ochdi-da, ichkariga mo'ralab chaqirdi:

– Opa!

## 2. «Qora ammam»ning mushugi

Hovliga kirishim bilan ayvondan tushib kelayotgan «Qora ammam»ni ko'rdim. Ammam xuddi koptokka o'xshaydi. Kichkina, dum-dumaloq. Tag'in yozdayam qora nimcha kiyib yuradi.

– «Qora amma!» Bizlar keldik!

– Voy ammang aylansin! Voy ammang o'rgilsin sendan! – U pildirab kelib meni bag'riga bosdi. Dimog'imga qatiq hidi urildi, yuzimdan o'payotganda oppoq sochining uchiga osib olgan so'lkavoy cho'lpilari bir-biriga urilib jiringlab ketdi.

– «Qora amma», tangangizni o'ynasam maylimi?

– Voy tanga sendan aylansin!

Dadam yelkamga sekin turtdi.

– Necha marta aytganman: «Qora amma» emas, amma degin, tentak!

– Seni ishing nima! – «Qora ammam» dadamga qarab iljaydi. – Qorani qora deydi-da! Qoraman! To'g'rimi? Yur, bolam!

Ammam qo'limdan tutib, ayvonga sudragan edi, orqadan dadamning ovozi keldi:

– Men ketdim, opa. Kech qolyapman.

– Hoy, qayoqqa? – Ammam meni qo'yib, dadam tomonga talpindi: – Choy-poy ichmaysanmi?

– Kechki kartoshkani chopiq qilamiz. Oqsoqol ko'rsalar xafa bo'ladilar. Kechqurun kelarman.

– Robiya ham saharlab chiqib ketgan. Bir piyola choy ich axir.

Dadam ko'nmadi. Shosha-pisha ketib qoldi. Ammam ikkalamiz ayvondan o'tib, uyga kirdik. Ammamning

uyi biznikiga o‘xshagan emas. Hammayoq top-toza. Hatto derazalarda parda ham bor. Tokchalardagi lagan-barkashlar yaraqlaydi. Yettinchi lampaning shishasi hamisha yaltirab turadi. Robi opam har kuni kul bilan yuvadi. O‘zim ko‘rganman. Devorda ikkita surat bor. Yog‘och romga solib qo‘yilgan. Ikkalasiyam sarg‘ayib ketgan. Bittasi Husan buvamniki. Boshiga kichkinagina salla o‘ragan, cho‘qqisoqol chol. Negadir doim qovog‘ini solib turadi. Bittasi yosh yigit. Boshida do‘ppi, egnida to‘n. Xiyol jilmayib turibdi. Xuddi, «beri kel, senda gapim bor», deyayotganga o‘xshaydi. Qoshining qalinligimi, qirra burnimi – allaqayeri dadamga o‘xshab ketadi. Faqat mo‘ylovi yo‘q. Bu – «Qora ammam»ning o‘g‘li – Kimsan akam.

«Qora ammam» bir qo‘lida supra, bir qo‘lida elak bilan kirib keldi. Elakda ancha-muncha turshak bor edi.

– Ma, bolam, turshak yeb tur, hozir senga non yopib beraman. O‘zingga o‘xshagan shiringina kulcha.

Turshak chaynab «qora ammam»ning ro‘parasida o‘tiribman. Ammam cho‘kkalab o‘tirgancha un elayapti. Elak tap-tap etadi. Tagidan supraga un yog‘iladi. Xuddi qordek. Ammamning qop-qora bilaklari birpasda unga belandi. U boshini bir yonga tashlagancha elakni tapillatadi. G‘ij-g‘ij nafas oladi. Qiziq, xuddi ichiga mitti odamchalar kirib olgan-u, hadeb hushtak chalayotgandek. Ba’zan «hushtak» shunaqa kuchayib ketadiki, o‘zimning ham nafasim bo‘g‘ilib qolayotganga o‘xshaydi. Mana, hozir ham ammam «g‘iyq-g‘iyq» nafas olyapti.

– «Qora amma», ichingizda nima bor?

U yarq etib boshini ko‘tardi. Ma’yus kuldi.

– Dard bor, bolam, akangni dardi bor...

Yana jimlik cho‘kdi. Elak tapillaydi. Tagidan un yog‘iladi. Ammamning ichidagi «odamchalar» hushtak chaladi.

Turshagimni yeb bo‘ldim. Endi danak chaqish uchun o‘rnimdan turmoqchi edim, ammamning ovozi chiqib qoldi. Menga gapiryapti, desam, ashula aytayotgan ekan:

*Dukur-dukur ot keldi,*
*Ot boshida xat keldi.*

*Xatini o'qib ko'rsam,*
*Voy-voy bilan dod keldi...*

Qiziq, elak ham ammamning ashulasiga mos tapillayotganga o'xshab ketdi. «Dukur-dukur ot keldi...»

Ammam yana jimib qoldi. Nafasining g'ijillashi kuchayib ketdi. Devorga – Kimsan akamning suratiga tezgina qarab qo'ydi-da, xo'rsindi, yana ming'illab ashula ayta boshladi:

*Jon bolam, jonim bolam, Olloga topshirdim sani,*
*Ohimga Ollo yetmadi, tuproqqa topshirdim sani.*

Bu gal elakning tapillashi ham susayib qoldi. Endi u sekinroq, og'irroq chayqala boshladi. Xuddi «jon bo-o-lam, jo-nim bo-o-lam» deyayotganday.

Ammam ikki qo'llab elakni ko'tarib un yopishgan bilagi bilan ko'zini artdi.

– «Qora amma», yig'lamang... – dedim yalinib.

– Yig'laganim yo'q, bolam! – Ammam burnini tortib jilmaydi. – Nega yig'lay? Yaqinda Kimsan akang keladi. To'y qilamiz. Sen-chi, Kimsan akang bilan otga mingashib to'yga aytasan... Bor, bolam, danagingni chaqib yegin. Tandir tagida-chi, tesha bor. Hazir bo'l, qo'lingni chaqib olma tag'in.

Qo'limda bir hovuch danak bilan ayvonga chiqdim. Ayvon tokchalari bo'm-bo'sh. Ikkita sopol lagan bilan to'rtta tovoqdan bo'lak narsa yo'q. Devorga qator mix qoqilgan. Bilaman, kuzdami-qishdami kelsangiz, shu mixlarga qator qilib behi ilib qo'yilgan bo'ladi. Ayniqsa, qishda hammayoqni behi hidi tutib ketadi.

«Qora ammam»ning hovlisi biznikidan katta. Bizning hovlimizda ikki tup olmadan boshqa daraxt yo'q. Ammamnikida behiyam bor, gilos ham. Bir oymi-ikki oy avval kelganimda rosa gilos yeganman. Robi opam bostirma tomiga chiqib uzib bergan. Hozir gilos qolmagan. Nok bo'lsa – pishmagan. Tosh nok. Bizning hovlimizni devori past. Ustiga lo'mboz bostirib, qurigan yantoqlar qadab qo'yilgan. O'g'ri oshib tushaman desa, qo'liga tikan kirib, qochib ketadi. «Qora ammam»ning devori baland. Otga minib tirmashsangiz ham bo'yingiz

yetmaydi. Bizning devorga tappi yopilmaydi. Ammamnikiga yopiladi. Ana, kungay tomondagi devorga qator tappi yopib qo‘yilibdi. Yuqoridagilari qurib qolgan, pastdagilari hali ho‘l. Ustida pashsha aylanyapti. Bizning hovlimizda piyoz yo‘q. Ammamnikida bor. Ko‘kpiyozlar urug‘ boylab yotibdi. Pushtasiga kul sepilgan. Undan narida gultojixo‘rozlar, rayhonlar...

Guvillab olov yonayotgan tandir tagidan teshani topib, yapasqi g‘isht ustida danaklarni chaqib yedim. Oxiri uchtami, to‘rtta danak qolgan edi. Yonboshimda bir narsa «miyov» deydi! Qarasam, «Qora ammam»ning mushugi! Juda yuvosh mushuk-da, o‘ziyam! Dadamga o‘xshaydi! Dadamning mo‘ylovini tortsam indamaydi. Mushukni dumidan tortsam ham jim turadi. Sevinib ketdim.

– Ma, Mosh, pish-pish!

Mosh «miyov» deb oyog‘imga suykaldi. Bo‘ynidan ushlab og‘ziga mag‘iz tiqdim.

– Ye, Mosh, ye!

Shunaqa shirin mag‘izni yemadi! Og‘zidan chiqarib tashlab «psi» deb aksirib ham qo‘ydi. Mushukni quchoqlagancha hovli etagiga yugurdim. Mushuk shunaqangi chaqqon bo‘ladiki, aeroplandan tashlasangiz ham o‘lmaydi. Oyog‘i bilan tushadi! Abduvali aytgan. Qani ko‘raylikchi!

E, «Qora ammam»ning bostirmasi baland ekan-ku! Narvon so‘ramoqchi bo‘ldim-u qo‘rqdim. Bilaman, ammam «mushukka ozor berma», deb koyiydi.

Mushukni quchoqlagancha hovli burchagiga borib qarasam, hojatxona tomi bilan bostirmaniki tutashib ketgan ekan. Avval hojatxonaning tomiga chiqamiz, keyin bir osilsak, bostirmaga chiqib turibmiz-da!

Shunday qildim. To‘nkarilib yotgan savat zambilga chiqib hojatxona tomiga tirmashdim. Ikki tirsagim devorga tegib shilinib ketsa ham parvo qilmadim. Keyin amallab bostirmaga chiqib oldim. Mushuk shunda ham parvo qilmadi. Ko‘zini yumib, xurillab yotibdi. Bostirma tomidagi o‘tlar qovjirab qolgan ekan. Tovonimga tegib g‘ashimni keltirdi. Nima qipti? Hozir tom chetiga yetib olamiz!

Xuddi shu payt «Qora ammam» savat ko'tarib tandir tomonga o'tib qoldi. Mosh ham ammamni ko'rdi shekilli, tipirchilab miyovladi. Ammam ovoz qayoqdan kelganini bilmay alangladi. Lekin har ehtimolga qarshi ogohlantirdi:

– Mushukka ozor berma, Muzaffar! Payg'ambar orqasini silagan jonivor-a!

Hozir ko'ramiz-da! Payg'ambar silagan bo'lsa orqasi bilan tusharmikin, oyog'i bilanmi?

– Mosh-Mosh, bo'ldi... – deb silab-siypaladim-da, tom labiga keldim. Ammamning tandirni kovlashini poylab turib, mushukning to'rttala oyog'idan qisib ushlagancha chalqanchasiga yerga tashlab yubordim. Mushuk o'sha zahoti lip etib o'nglandi. Oyog'i bilan yerga yumshoqqina tushdi. Dumi hurpayib ketdi. Yana bir marta «miyov» deb men tomonga jahl bilan bir qaradi-da, gultojixo'rozlar orasiga kirib g'oyib bo'ldi. Qoyil! Abduvali to'g'ri aytgan ekan!

Tomdan qaytib tushib, gultojixo'rozlar orasini qarasam, mushuk yo'q. Shuncha qidirsam ham topolmadim. Zerikib molxonaga kirdim. Burchakda turgan sigir nimqorong'ida ko'zlari yaltirab pishqirib qo'ydi. Ammamning sigiri ham o'ziga o'xshagan qop-qora. Sigir kavsh qaytararkan, yuvoshgina «mo'-o'» dedi. Bora-bora qorong'ilikka ko'zim o'rgandi. O'rtadagi ustunga isiriq bog'lab qo'yilgan. Isiriq chang bosib qorayib ketgan. Devordagi mixlarga qurigan gultojixo'rozlar, shoda-shoda qizil garmdorilar ilingan. Bir chekkada xaskash, ketmon, panshaxa...

Endi bostirmadan chiqib ketayotsam, qator-qator xumlarga ko'zim tushdi. Har bittasi mendek keladi! Ammam aytgan. Bir vaqtlar – urushdan oldin shu xumlarda don-dun, go'sht-yog' turarkan. Husan buvam hamma narsani qoplab, xumlab olarkan. Hozir ular bo'm-bo'sh. Chertsangiz, «gum-gum» qiladi. Avval bitta xumni chertdim. «Gum» dedi. Bundan chiqdi ichida hech balo yo'q. Keyin ikkinchisini, uchinchisini chertib ko'rdim. Hammasi gumbillaydi. Oxirgisining ichida bir nima shatir-shutir qildi. Iye?! Chertishga toqat qilmay mushtim bilan urib ko'rdim. Allanima xum

ichini timdalagandek bo'ldi. Birdan Mosh esimga tushdi. Tomdan tashlaganimda arazlab xumga kirib olgan bo'lsa-chi?

– Mosh! – Ovozim boricha baqirdim. – Mosh, chiq. Endi unaqa qilmayman.

Hovli tomondan «Qora ammam»ning tovushi keldi.

– Kulchang pishdi, Muzaffar!

Xum ichida yana o'sha shitirlash eshitildi. Oyog'im uchida cho'zilib uvvalo urinsam ham, nima borligini ko'rolmadim. Xumning og'zi peshonam bilan bab-baravar!

«Qora ammam» tag'in chaqirdi.

– Kelaqol, bolam, sovib qoladi!

Oxurda yotgan pachoq chelakni ko'tarib keldim-da, to'nkarib ustiga chiqdim. Xumning bo'ynidan changallab ichiga mo'raladim. Hech narsa ko'rinmaydi-yu, baribir tagida bir nima tipirchilayapti. Nihoyat xumning silliq devoriga sapchiyotgan kattakon ola kalamushni ilg'adim. Hatto bir marta «g'iyq» deb chiyillaganini ham eshitdim. Bo'ldi! Hammasi aniq! Bu kalamush amallab xumga o'rmalab chiqqan. Ichidagi donni yegan! Yeb bo'lib qanaqa qilib chiqib ketishini bilmayapti. Hozir ko'rasan! Moshni obkelaman, ta'ziringni beradi.

To'nkarilgan chelak ustidan sakrab tushib, hovliga otildim.

– Mosh! Pish-pish! – dedim yalinib.

– Voy, Moshing o'lsin! – «Qora ammam» tandirga sho'ng'irkan, savat burchagida turgan jajji kulchaga imo qildi. – Avval o'zing yeb ol.

– Mosh! Pish-pish! – Qo'lim kuyganga qaramay kulchani burdaladim. Dimog'imga non isi urilib og'zim suv ochib ketdi. Biroq hozir non yeyishdan ko'ra qiziqroq ishim bor. Mushukni topsam bo'ldi!

– Ma, Mosh! Mana non!

Mushuk non hidini sezdi.

Miyovlab yaqin keldi. Tizzamga o'tqizib bir burda non yedirdim. «Qora ammam» ikkinchi savatni yopishga kirishganini ko'rib, mushukni sekin ko'targancha bostirmaga yugurdim. Avvaliga indamay kelgan Mosh qorong'i bostirmaga kirganidan keyin dumi hurpayib, tipirchilay boshladi.

– Mosh, Mosh! – deb orqasini siladim-da, kalamush qamalib qolgan xumga yaqin keldim. – Mosh!.. Mana... Hozir...

Mushukning ko'zlari sovuq yonib, junlari tippa-tik bo'lib ketdi.

– Mosh... – Shunday deb mushukning boshini xum og'ziga tiqqanimni bilaman. Yovvoyi tovushda «mav!» dedi-yu orqa oyog'i bilan qo'limni qattiq timdaladi. «Voy-voy»lab qo'yib yubordim. U jonholatda sigir ustiga sapchidi. Sigir pishqirib o'zini chetga tashladi. Dumini xoda qilib mo'rab yubordi. Mushuk ko'zlari yongancha eshikka otildi. O'ng qo'limning kaftida avval to'rtta oppoq, chuqur chiziqcha paydo bo'ldi, o'sha zahoti chiziqchalardan tirqirab qon oqa boshladi. Og'riqdan ko'ra qondan qo'rqib baqirib yubordim.

– Amma! «Qora amma!»

G'ij-g'ij nafas olgancha, qo'rquvdan ko'zlari olayib ketgan ammam yugurib kirdi.

– Nima qildi? – dedi non hidi anqib turgan qo'llari bilan boshimni bag'riga bosib. – Ayt, nima bo'ldi?!

– Yumdaladi! Mushuk yumdaladi! Voy qo'lim!

– Xah qiliqlaring ordona qolsin-a! Otangga nima deyman! – Ammam qo'limdan changallagan ko'yi hovliga olib chiqdi. – Mushuk bilan o'ynama devdim-ku! – dedi yog'och qoshiqda qozon tagidan qorakuya qirtishlab olarkan.

U yaramga qorakuya bosganida battar achishib ketdi.

– Kalamush! – dedim yig'lab. – Xumda kalamush bor ekan. Mosh bilan urishtirmoqchi edim.

– O'lsin! – Ammam nafasi g'ijillab boshidan ro'molini yulqib oldi. Sochlari yoyilib popuk tangalari jiringlab ketdi. – Kalamush o'la qolsin! Xumni yiqitsang-ku o'z yo'liga ketardi. Otangga nima deyman? Erka bola bo'lsang...

Ajab, ammam qorakuya bosib ro'moli bilan bog'laganidan keyin og'riq darrov qoldi. Ammam choy ichirdi, o'zimning kulchamdan qolganini yedirdi. Joy solib berdi.

– Uxla! Otang nima qildi, desa, yiqilib tushdim deyqol. Ukam bechoraning topganiyam, tutganiyam sensan...

Nega uxlarkanman! To'g'ri, endi Mosh bilan o'y-namayman. Yomon mushuk ekan. Ammamnikida o'yin kammi! Ana, Husan buvamning aravasiga chiqaman. Bir g'ildiragi singan bo'lsa nima qipti? Avval ustiga chiqaman. Keyin sekin-sekin shotisiga osilsam «laylak» bo'lib turgan shoti yerga tushadi. Shotini qo'yib yuborsam, yana ko'tarilib ketadi.

«Qora ammam» ovqatga olov yoqishini poylab pastak eshikdan lip etib tashqariga chiqdim. Eshak aravaning butun g'ildiragiga osilib ustiga minib oldim. Shoti bandiga ko'ndalang o'tirib, pastga bosa boshladim.

Oftob botib ketgan. Nimqorong'ilik cho'kkan, havoda jo'xori kabob hidi kelardi. Qayoqdan kelyapti bu hid? Oqsoqol buvanikidan shekilli. Menam ammamga ko'mma qibering desam bo'larkan. Jo'xori ko'mma zo'r! Dumbul so'taning orqasiga cho'p tiqib, cho'g'ga suqsangiz, «pors-purs» etgan ovoz chiqadi. Qarabsizki, birpasda jo'xori kabob tayyor!

Aravaning shotisini endi pastga tushirgan edim, nimqorong'ilik ichidan ovoz keldi:

– Muzaffar!

Tanidim! Robi opam!

– Robi opa! – aravani ham unutib chopib bordim. Robi opam baquvvat qo'llari bilan yerdan dast ko'tarib quchoqlab oldi. Dimog'imga lampamoy hidi urildi.

– Arava o'ynama, bolajon! – dedi yuzimdan o'pib.– Yur, uyga! Yaxshisi, ertaga o'zimning otimga mindiraman.

Robi opamning «ot»ini bilaman. G'ildiraklarining tishi katta-katta, dudburonidan tutun chiqib turadigan traktor! Bahorda kelganimda Robi opam «ot»ida uchirgan. Robi opamni yaxshi ko'raman. O'ziyam yaxshi-da! Ammamga o'xshagan kichkinamas. Bo'yi novcha, yuzi oppoq, chiroyli. Sochi uzun, yerga tegadi.

Robi opam biznikiga ham borib turadi. Jomashovda mening ishtonlarimni, dadamning ko'ylak-shimlarini

Birpasda ko‘zlari qizarib, mo‘ylovi osilib qoldi. Negadir harsillab nafas olgancha tag‘in piyolani to‘ldirdi. Yana ichdi. Piyolani hovliga uloqtirib yubordi. Piyola hovli o‘rtasiga, olma tagiga borib tushdi. Ammo sinmadi, sakrab ketdi. Dadamning ko‘zlarida qo‘rqinchli olov chaqnadi.

– O‘ldiraman! – dedi baqirib. Og‘zidan ko‘pik sachrab xontaxta ustida yotgan suyak sopli pichog‘ini boshi ustida baland ko‘tardi: – O‘ldiraman! So‘yaman!

Dahshat ichida chinqirib yubordim:

– Dada! Dada-a-a!

– So‘ymasam otimni boshqa qo‘yaman! – U bor kuchi bilan pichoqni bir urgan edi, sopol lagan chil-chil bo‘lib ketdi. Lagandagi olmalar har tomonga sochilib, besh-oltitasi namatga, ikkitasi ayvon labidan dumalab yerga tushdi. Pichoq xontaxtaga sanchilib qoldi.

– Dada! – dedim titrab. – Dadajon! – o‘rnimdan sakrab turib ketdim.

– So‘yaman! Yerning tagida bo‘lsayam topib, so‘yaman!– dadam ikki qo‘li bilan boshini mushtlay boshladi. – Qanjiq! O‘ldiraman! O‘ldiraman!

U «o‘ldiraman» degan sayin ikki qo‘llab boshini mushtlar, ovozi xirillab qolgan, og‘zidan ko‘pik sachrar edi. Birpasda peshonasi momataloq bo‘lib ketdi. Keyin o‘zidan-o‘zi qo‘l-oyoqlari silkina boshladi. Rangi gezarib, ovozi chiqmay qoldi. Shilqillab yonboshga ag‘darildi. Dahshat ichida o‘zimni dadamning ustiga tashladim.

– Dada, unaqa qilmang, dadajon.

Og‘riqni ham unutib, yelkasidan silkitdim.

– Dada, turing! – dedim yolvorib.

U qimir etmay yotar, ko‘zlari baqrayib qolgan, ammo meni ko‘rmas edi. Yig‘lab yubordim.

– Dadajon, turing. Ikkinchi qilmayman, daraxtga chiqmayman. Dadajon...

«Qora ammam» qachon kelganini bilmay qolibman.

– Voy o‘lay! Voy sho‘rim qursin, – degancha qo‘lidagi tugunni ayvonga uloqtirdi. Tugun yechilib, qo‘rga ko‘milgan jo‘xorilar har tomonga dumalab ketdi.

– «Qora amma», dadamni uyg‘oting, – dedim titrab.– Ikkinchi qilmayman.

– Hoy, Shomurod, senga nima bo‘ldi? – Ammam dadamning yuzini siladi. Turtinib oshxonaga yugurdi. Bir kosa suv obkelib, dadamning yuziga sepdi. Aylanib-o‘rgilib peshonasini, qo‘llarini silay boshladi...

## *Ikkinchi bob*

### «QORA AMMA» HIKOYASI

### Bechora chora istar

Peshindan keyin nuqul o‘ng qovog‘im uchaverdi. Qurib ketsin! Shu ko‘zim uchsa xafa bo‘laman. O‘zimni chalg‘itish uchun tappi qildim, hovlini chalib chiqqan bo‘ldim. Dilim o‘lgur hech yorishmaydi. Dardimni aytay desam, Robiya ham ishda. Qizim bechoragayam qiyin. Erta ketadi, kech keladi. Qiz bola boshi bilan traktor haydaydi. Bashoratxon o‘zi yaxshi juvon-ku, jahli tezroq. Achchig‘i chiqsa, eriniyam nari oborib, beri opkeladi. Nima qilsayam brigad-da! Qolaversa, Oqsoqoldek odam yarim kechagacha daladan chiqmaganidan keyin o‘zini u yoqqa-bu yoqqa tashlashga uyaladi-da kishi...

Xayolim bo‘linarmikin, deb tomorqadagi jo‘xorizordan sigirga o‘t yulayotganimda ertalab Muzaffar «jo‘xori kabob yeyman» degani esimga tushdi. Ukam ham juda kajbahs-da! Bolani tashlab ketaqol, desam ko‘nmaganini ko‘rmaysizmi? Yosh bola kunbo‘yi dalama-dala yuradi. Og‘ziga bir qoshiq obi-yovg‘on tutadigan onasi bo‘lmasa! Peshinda obshi qozondan sho‘rva ichadi – shu!

Shomurodning fe’li cholimga o‘xshaydi. Cholim ham o‘z kindigini o‘zi kesgan xilidan edi. Kolxoz bo‘larmish degan gap chiqqanida Orifxo‘ja boyning odamlari kechasi uyimizga bostirib kirgan. «Ichagingni boshingga salla qilib ketamiz», deb qo‘rqitgan. Cholimning jussasi kichkina bo‘lsayam, yuragi otning kallasidek edi. «Bir boshga bir o‘lim, qo‘lingdan kelganini qil», deb turavergan.

– Tez-tez kepturgin, bolani obke! – deb qoldi ammam ketimizdan.

Ko'chaga chiqqandan keyin yana Alvasti ko'prikdan o'tishni o'ylab yuragim uvishdi.

– «Alvasti ko'prik»ka boramizmi?– dedim hiqillab.

– Yo'q, sakkizinchi brigadaga!

Maza! Idora oldidan o'tarkanmiz!

Idora – kecha o'zim uzoqdan ko'rgan oppoq uy. Oldida Lenin bilan Stalinning haykali. Beriroqda hovuz. Hovuz chetida tollar, bir tup o'rik. Suv yuzida besh-oltita o'rik qalqib turibdi: sap-sariq. Qantak o'rikka o'xshaydi. Hovuz oldi gulzor. Hov ana, idora orqasida katta-katta derazali uzun uy. Bu – «qulup». Tomida radio ashula aytyapti.

Nihoyat kartoshka polizga yetib keldik. Dadam shoshgancha bor ekan. Olisda, paykal ichida erkak-xotinlar yuribdi. Ketmonlar tong oftobida yaraqlaydi. Boshiga dakana tang'igan ayollar, do'ppi kiygan erkaklar paykallarga bo'linib, kartoshka chopiq qilishyapti.

Dadam sharqirab oqib yotgan ariq bo'yida, bir tup sadaqayrag'och tagida to'xtadi. Oyoq uchida cho'zilib, tugunni qayrag'ochning pastki shoxiga ildi. Belidagi qiyiqchani yerga, soyaga yoydi.

– Sho'xlik qilmay, jim o'tir, xo'pmi? – dedi har doimgi gapini qaytarib.

Dadam bilan ko'p joyga borganman. Ariq tozalashga, arpa o'rishga. Dadam dalaga kirib ketganda men poylab o'tiraman. O'rganib qolganman.

Peshingacha «yaxshi bola» bo'lib o'tirsam bas: «Darang-darang, darang-darang», deb zang chalinadi. Dadam daladan chiqib kelib, meni shiyponga – obshi qozonga olib boradi. Oshpaz xola meni taniydi. Alohida tovoqda ovqat suzib beradi. Ko'pincha ichida suyagiyam bo'ladi. Faqat Parcha xolani yomon ko'raman. Parcha xola – devday xotin. Mo'yloviyam bor. Nuqul: «Suyagingni menga ber, men tozalab beray!» deydi.

Suyagimni bermay desam, qo'rqaman, o'zimni yeb qo'yadi!

Yaxshiyam bugun sakkizinchi brigadaga keldik. Parcha xola ko'pincha No'g'ayqo'rg'onda ishlaydi.

«Yaxshi bola» bo'lib, qiyiqcha ustiga o'tirib oldim. Dadam bir hatlab ariqdan o'tdi-da, kartoshka paykalga kirib ketdi.

Dadamning ketmon urishini tomosha qilishni yaxshi ko'raman. Dastasidan ko'tarishi bilan kattakon ketmoni oftobda yaraqlab ketadi. U ketmonini shu qadar zarb bilan uradiki, yer silkinib ketganday bo'ladi. Tag'in har gal ketmon tashlaganda «hah-hah» deb qo'yadi. Xuddi birovga zarda qilgandek! Bilaman, hozir dadam terlay boshlaydi. Avval bo'yni terlaydi, qip-qizarib, yaltirab ketadi. Keyin oq ko'ylagining gardaniga yopishgan joyi ho'l bo'ladi. Undan keyin yelkalari... Chap yelkasidagi chuqurcha o'radek qorayib qoladi.

Qayrag'ochning g'adir-budir tanasiga suyanib o'tirarkanman, muttasil chirqillayotgan chumchuqlar qulog'imni batang qilib yubordi. Boshimni ko'tarib qarasam, sadaqayrag'och atrofida g'uj-g'uj chumchuq. Biri uchadi, biri qo'nadi. Vo'y, inlarining ko'pligini! Bittasi judayam pastda ekan. Do'ppidek inda uchta bolasining boshi ko'rinyapti. Katta chumchuq uchib kelishi bilan uchala bolasi sap-sariq tumshug'ini katta ochib, baravar chirqillaydi. Ammo dadasi hech adashmaydi. Hammasiga galma-galdan ovqat beradi. Iye, dadasi ikkita ekan-ku! Bittasi uchib ketishi bilan, ikkinchisi kelyapti, bolalariga navbat bilan ovqat ulashishyapti. Bundan chiqdi, bittasi – dadasi, ikkinchisi – ammasi!

Bolalarini olib tushib uyda boqsam-chi! Qayrag'ochga qanday tirmashganimni o'zim bilmay qoldim. Bir-ikki marta sirg'anib ketib, tizzamning ko'zi achishdi. Baribir amallab qayrag'ochning shoxiga osilib oldim. Chirana-chirana shoxga chiqdim. U yog'i oson ketdi. Shoxlar qalin, xuddi narvondek bir-biriga yaqin turardi. Endi chumchuq ini ham, sap-sariq og'zini ochib chirqillayotgan qushlar ham, hatto in ichidagi oqish tezaklar, tuxum po'choqlariyam aniq ko'rina boshladi. Shoxlarni ushlab sekin-sekin in tomon surildim. Boyadan beri chirqillayotgan qushlar birdan jimib qoldi. Hurpayib, in tagiga yotib olishdi. Nima bo'pti, yana ozgina siljisam, chumchuqlar meniki! Qo'ynimga solib obtushaman-da, uyga olib ketaman. Aksiga olib, in shoxning qir uchida,

ingichka joyda ekan. Qancha surilsam, shox shuncha qattiq lopillaydi. Buning ustiga chang bosgan yaproqlar yuz-ko'zimga uriladi. Hammayog'im qichishadi, oyoqlarim titraydi...

Qo'lim «yarador»ligi paqqos esimdan chiqib ketgan ekan. Tepadagi shoxni qisibroq changallagan edim, o'ng qo'lim qattiq achishdi. Ammam o'ragan ro'mol ustidan shox-pox kirib ketdimi, nima balo? Ko'zimdan yosh chiqib ketay desa ham chidadim. Inga yaqinlashgan sayin oyog'imning qaltirashi kuchayib ketdi. Endi inga qo'l cho'zgan edim, bir chumchuq ovozi boricha chirqillab shundoq tumshug'im oldidan uchib o'tdi. Yuzimga qanoti tegdiyam. Qo'rqqanimdan to'xtab qoldim. Shunda g'alati ish bo'ldi. Son-sanoqsiz chumchuqlar atrofimda charx urib aylana boshladi. Olamni buzgudek bo'lib chirqillagancha biri uyoqqa, biri buyoqqa uchadi. Ko'zimni o'yib olishga qasd qilgandek, yuzimga qanotini tegizib, chig'ir-chig'ir qiladi. Boshim aylanib ketdi. Sog' qo'lim bilan shoxni changallagancha «yarador» qo'limni silkitib «kisht-kisht»lab haydadim. Latta yechilib ketdi. Chumchuqlar bo'lsa to'da-to'da bo'lib, battar yopishadi. Qo'rqqanimdan ovozim boricha baqirib yubordim:

– Dada-a!

Oyog'im sirg'anib ketdi. Ikki qo'llab shoxga yopishgan edim, yarador qo'lim shunaqa achishib og'ridiki, shox qo'limdan chiqib, bir zum lapanglab turdimda, pastga yiqildim. Elkam qandaydir shoxga qattiq urilganini, yerga uchib tushganimni elas-elas bilaman...

Bir mahal ko'zimni ochsam, dadam ko'tarib ketyapti. Doim opichlab yurardi, hozir qo'liga ko'tarib olibdi. Avvallari cho'loqlanishi hecham ozor bermasdi. Hozir har oqsoqlanganda jonim chiqib ketay deydi, qo'lim sirqiraydi. Dadamdan muttasil anqib turadigan tamaki hidi hech qachon ko'nglimni aynitmasdi. Endi bo'lsa qusgim kelib, o'qchiy boshladim.

– Dada! – dedim ingrab.

Dadam yuzimga xavotirlanib qaradi.

– Hozir, hozir, – dedi ovozi xirillab. – Birpas chidagin, yigitsan-ku o'zing, giroysan-ku.

U battarroq oqsoqlanib yugurib ketdi. Ko'z o'ngimni sarg'ish tuman qopladi. Yana qusgim keldi. Keyin nima bo'lgani esimda yo'q.

Dahshatli og'riqdan hushimga keldim. Yana o'sha sarg'ish tuman. Bora-bora tuman tarqalib, avval dadamning mo'ylovini, keyin o'zini ko'rdim, qarasam, yonida yana bitta odam bor. Tanidim: dumaloq do'ppisini bostirib kiyib olgan Komil buva muloyim kulib turibdi. Siyrak soqolini selkillatib, boshimni siladi.

– Qo'lni sindirib obsiz-ku, azamat yigit!

Qiziq, tabib buva har doim odamga shunaqa muloyim kulib qaraydi, hech kimga qattiq gapirmaydi.

Qo'rqa-pisa dadamga qaradim. Tabib buvaning oldida urishgisi kelmadi shekilli, qovog'ini solib, yuzini o'girdi.

– Ziyoni yo'q, – dedi tabib buva og'ziga nos tashlab.– Uch haftada san ko'r, man ko'r bo'lib ketadilar. Qani, qo'lni ko'tarib ko'ring-chi, yigit. Unisinimas, chap qo'lni.

Chap qo'lim tayoqdek qotirib bog'lab tashlangan edi. Tabib buva taxtakachlab qo'yganini tushundim. Qo'limni ko'targan edim, og'ridi-ku, ammo boyagidek ko'nglim behuzur bo'lmadi.

Shu payt uzun ko'ylagining etagi yerga tegay deb turgan xotin uyga kirdi. Avval dalada ko'rganman. Tabib buvaning xotini – Lazakat xola. Burni tovuqning tumshug'iga o'xshaydi.

– Shaftoli yeysanmi? – U qo'lidagi kattakon zarg'aldoq shaftolini uzatdi.

Olishga oldim-u, shaftolini qanday archishni bilmay qoldim. O'ng qo'lim «yarador», chap qo'lim singan.

Dadam qoshini chimirib shaftolining po'stini archib berdi. Ammo yegim kelmadi. Negadir ko'nglim aynidi.

Hovliga tushishimiz bilan ko'cha eshikdan yo'l-yo'l ko'ylak kiygan, soch qo'ygan yigit kirib keldi.

– Iye, giroy, qo'lga nima qildi? – dedi kulib.

Tanimasam ham «giroy»ligimni ko'rsatib qo'yish uchun iljaydim:

– Hech nima.

Tabib buva muloyim tovushda yigitga tayinladi:

– Ukangizni uylariga oborib qo'ying, Olimjon...

Bundan chiqdi, Alvasti ko'prikda Husan buvam bilan Oqsoqol buvaga yordam bergan Olimjon aka shu ekan-da! So'ragim keldi-yu, dadam qovog'ini solib turganini ko'rib indamay qo'ya qoldim.

Yigit qo'ltig'im tagidan avaylab olib, meni ko'tardi.

– Yo'q, o'zim... – dedi dadam hamon qovog'ini solib.– Ovora bo'lmang, Olimjon...

– Iye, ovorasi bor ekanmi, o'zimning ukam-ku, – Olimjon aka quchoqlab ko'tararkan, kulimsiradi. – Bu qo'l ham ranen bo'lganmi?

Qo'rqa-pisa yana dadamga mo'raladim. Yo'q, bu gal ham indamadi. Tamakisini tutatib qattiq-qattiq tortdi.

– Bir haftadan keyin tag'in obkelasiz, – deb qoldi ketimizdan chiqqan tabib buva muloyim jilmayib. – Qisilmang, Shomurodjon. Bola-da, bola!

Salqin, zaxkash yong'oqzor orasidan yurib ketdik. Oldinda dadam, orqaroqda meni ko'tarib olgan Olimjon aka... Olimjon akam cho'loqlanmas ekan. Meni yengilgina ko'tarib ketyapti. Sochi yoyilib, peshonasiga tushgan. Olisda Alvasti ko'prikning shovullashi eshitiladi. O'sha tomonga qaramaslikka harakat qildim.

– Kuzda kelsang-chi, senga ancha yong'oq beraman, – dedi u va'dani katta qilib.

– O'zimizniyam yong'og'imiz bor! – dedim iljayib.

– Iye zo'r ekan-ku! – Olimjon aka kuldi. – Bo'lmasa o'zingni yong'og'ingni olib kelasan. Yong'oq o'ynashni bilasanmi?

– Bilaman, – dedim iljayib. – Soqqa quvar, gan qo'yar...

– Bo'pti, ikkalamiz o'ynaymiz. Ammo yutib olganni qaytib berish yo'q.

Hovlimizga kirgandan keyin Olimjon akam meni ayvonga o'tqizdi. Negadir yuzimga avaylab shapatiladida, ko'z qisib qo'ydi. Dadam bilan xayrlashib, chiqib ketdi.

Ana endi dadam meni rosa urishadi! Qo'limga tag'in og'riq kirsa ham tishimni tishimga qo'yib o'tiraverdim. Dadam uyga kirib sopol lagan olib chiqdi. Oqsoqlanib

bordi-da, hovlidagi xoldastor olmani tepib silkitdi. Allaqancha olma duv etib to'kildi. U olmalarni laganga solib, yuvib keldi. Etigining qo'njidan suyak sopli pichog'ini chiqarib bittasini archdi. Ikki pallaga bo'ldi-da, bir pallasini pichoq uchiga ilib uzatdi.

– Ma, ye.

Shundagina dadamning ko'ziga yurak betlab qaradim. Uning rangi o'chgan, terlab ketgan yuzini kafti bilan artgan bo'lsa kerak, barmoq izi qorayib turar, mo'ylovi titrar edi.

O'zimga qolsa, olmani jon deb yerdim-u, yana ko'nglim behuzur bo'la boshladi. Qo'limning sirqirashi kuchaydi.

– Og'riyapti, – dedim yig'lamsirab.

Dadam ko'zimga tikilib turib, uf tortdi. Shimining cho'ntagini uzoq titkilab, gazeta-qog'oz, tamaki xalta oldi-da, qo'llari titrab papiros yasadi. Gugurt izlab topolmadi shekilli, tokchalardagi barkash-choynaklarni taraq-turuq qilib ancha timirskilanib yurdi. Keyin «hozir» deb ko'chaga chiqib ketdi. Zum o'tmay bir qo'lida xurmacha, bir qo'lida uzun shisha bilan qaytib keldi. Tokchadan yog'och qoshiq olib, xurmachaga botirdi. Bir qoshiq qatiqni tumshug'imga tiqishtirdi.

– Ich, – dedi bo'g'iq ovozda. – Yog'liq qatiq ekan. Sartarosh amaking berdi.

Battar ko'nglim aynib, yuzimni o'girdim.

– Kerakmas...

To'satdan dadamning ko'zida o't chaqnadi.

– Daraxtda pishirib qo'yganmidi, badbaxt! – dedi hayqirib.

Qo'rqqanimdan g'ujanak bo'lib oldim. Birpasda ko'nglim aynishi ham, og'riq ham esimdan chiqib ketdi. Dadam shaxd bilan o'rnidan turdi-da, cho'loqlanib tokcha yoniga bordi. Kattakon piyolani yulqib olib, xontaxta ustiga taraqlatib qo'ydi. Uzun shishaning tagiga kafti bilan uch-to'rt urgan edi, so'rg'ichlangan po'kak otilib hammayoqni qo'lansa, chuchmal hid tutib ketdi. U vajohat bilan piyolani to'ldirib quydi-da, nafas olmay oxirigacha ichdi. Keyin tag'in to'ldirib quydi, yana ichdi.

Birpasda ko‘zlari qizarib, mo‘ylovi osilib qoldi. Negadir harsillab nafas olgancha tag‘in piyolani to‘ldirdi. Yana ichdi. Piyolani hovliga uloqtirib yubordi. Piyola hovli o‘rtasiga, olma tagiga borib tushdi. Ammo sinmadi, sakrab ketdi. Dadamning ko‘zlarida qo‘rqinchli olov chaqnadi.

– O‘ldiraman! – dedi baqirib. Og‘zidan ko‘pik sachrab xontaxta ustida yotgan suyak sopli pichog‘ini boshi ustida baland ko‘tardi: – O‘ldiraman! So‘yaman!

Dahshat ichida chinqirib yubordim:

– Dada! Dada-a-a!

– So‘ymasam otimni boshqa qo‘yaman! – U bor kuchi bilan pichoqni bir urgan edi, sopol lagan chil-chil bo‘lib ketdi. Lagandagi olmalar har tomonga sochilib, besh-oltitasi namatga, ikkitasi ayvon labidan dumalab yerga tushdi. Pichoq xontaxtaga sanchilib qoldi.

– Dada! – dedim titrab. – Dadajon! – o‘rnimdan sakrab turib ketdim.

– So‘yaman! Yerning tagida bo‘lsayam topib, so‘yaman!– dadam ikki qo‘li bilan boshini mushtlay boshladi. – Qanjiq! O‘ldiraman! O‘ldiraman!

U «o‘ldiraman» degan sayin ikki qo‘llab boshini mushtlar, ovozi xirillab qolgan, og‘zidan ko‘pik sachrar edi. Birpasda peshonasi momataloq bo‘lib ketdi. Keyin o‘zidan-o‘zi qo‘l-oyoqlari silkina boshladi. Rangi gezarib, ovozi chiqmay qoldi. Shilqillab yonboshga ag‘darildi. Dahshat ichida o‘zimni dadamning ustiga tashladim.

– Dada, unaqa qilmang, dadajon.

Og‘riqni ham unutib, yelkasidan silkitdim.

– Dada, turing! – dedim yolvorib.

U qimir etmay yotar, ko‘zlari baqrayib qolgan, ammo meni ko‘rmas edi. Yig‘lab yubordim.

– Dadajon, turing. Ikkinchi qilmayman, daraxtga chiqmayman. Dadajon...

«Qora ammam» qachon kelganini bilmay qolibman.

– Voy o‘lay! Voy sho‘rim qursin, – degancha qo‘lidagi tugunni ayvonga uloqtirdi. Tugun yechilib, qo‘rga ko‘milgan jo‘xorilar har tomonga dumalab ketdi.

– «Qora amma», dadamni uyg'oting, – dedim titrab.– Ikkinchi qilmayman.

– Hoy, Shomurod, senga nima bo'ldi? – Ammam dadamning yuzini siladi. Turtinib oshxonaga yugurdi. Bir kosa suv obkelib, dadamning yuziga sepdi. Aylanib-o'rgilib peshonasini, qo'llarini silay boshladi...

## *Ikkinchi bob*

### «QORA AMMA» HIKOYASI

### Bechora chora istar

Peshindan keyin nuqul o'ng qovog'im uchaverdi. Qurib ketsin! Shu ko'zim uchsa xafa bo'laman. O'zimni chalg'itish uchun tappi qildim, hovlini chalib chiqqan bo'ldim. Dilim o'lgur hech yorishmaydi. Dardimni aytay desam, Robiya ham ishda. Qizim bechoragayam qiyin. Erta ketadi, kech keladi. Qiz bola boshi bilan traktor haydaydi. Bashoratxon o'zi yaxshi juvon-ku, jahli tezroq. Achchig'i chiqsa, eriniyam nari oborib, beri opkeladi. Nima qilsayam brigad-da! Qolaversa, Oqsoqoldek odam yarim kechagacha daladan chiqmaganidan keyin o'zini u yoqqa-bu yoqqa tashlashga uyaladi-da kishi...

Xayolim bo'linarmikin, deb tomorqadagi jo'xorizordan sigirga o't yulayotganimda ertalab Muzaffar «jo'xori kabob yeyman» degani esimga tushdi. Ukam ham juda kajbahs-da! Bolani tashlab ketaqol, desam ko'nmaganini ko'rmaysizmi? Yosh bola kunbo'yi dalama-dala yuradi. Og'ziga bir qoshiq obi-yovg'on tutadigan onasi bo'lmasa! Peshinda obshi qozondan sho'rva ichadi – shu!

Shomurodning fe'li cholimga o'xshaydi. Cholim ham o'z kindigini o'zi kesgan xilidan edi. Kolxoz bo'larmish degan gap chiqqanida Orifxo'ja boyning odamlari kechasi uyimizga bostirib kirgan. «Ichagingni boshingga salla qilib ketamiz», deb qo'rqitgan. Cholimning jussasi kichkina bo'lsayam, yuragi otning kallasidek edi. «Bir boshga bir o'lim, qo'lingdan kelganini qil», deb turavergan.

Bola narsa, sevina qolsin deb jo‘xorining sutlirog‘idan tanlab, qo‘rga ko‘mdim. Robiyaning kelishini kutishgayam sabrim chidamay yo‘lga tushdim.

Alvasti ko‘prikdan o‘tayotganimda yuragim yana hovliqdi. O‘lsin! Xosiyatsiz joy! Urush paytida Robiyaga ham shu ko‘prikda ajina daf qilgan...

Yong‘oqzordan o‘tib ketayotsam, oldimdan Olimjon chiqib qoldi. Komil tabibning o‘g‘li. Baraka topgur xo‘pam yaxshi bola. Urush paytida Robiyaning traktoriga suv tashib yurardi. Hozir Toshkentdagi katta o‘qishda o‘qiydi. Oqsoqol bilan cholim poyiz tagida qolganida qandoq chirqillagan edi, bola bechora... Umri uzoq ekan, Oqsoqol tirik qoldi. Ammo cholim...

– Shomurod akamnikiga ketyapsizmi? – dedi salom berib. – Tezroq bora qoling.

Yuragim bir qalqib tushdi.

– Tinchlikmi?

– Tinchlik. Xavotir olmang... – dedi-yu ketaverdi.

Xavotir olmaganim qursin. Eshikdan kirib kelsam, bu hangoma. Qovog‘im bekorga uchmagan ekan-da...

Muzaffar bechora qattiq qo‘rqqan ekan. Dadasidan bir qarich jilmaydigan bola etagimga osilib yalindi:

– Ammajon, ketmang, sizminan yotaman!

Qiziq, soat necha bo‘ldiykin? Oy peshtoqqa kelib qopti.

Chigirtka chirillaydi... Hammayoq suv quygandek jimjit. Bolani bag‘rimga bosib o‘tiribman. Ichkarida Shomurod xo‘rsinadi. O‘qtin-o‘qtin: «Baribir o‘ldiraman!» deb alahlaydi. Muzaffar, qo‘li og‘riyotgan bo‘lsa kerak, ingraydi. Uyqusida cho‘chib pinjimga kiradi. Ana, yana seskanib tushdi. Ko‘zini ochib, atrofga olazarak qaradi.

– Qo‘rqib ketyapman...

– Qo‘rqma, bolam, men borman-ku. Uxla...

Juvongina o‘lgur noinsof! Bolaning uvoli tutgur imonsiz! Eringni birovdan kam joyi yo‘q edi-ku! Cho‘loq bo‘lsa devor oshib o‘g‘rilik qilib bo‘lmagandir! To‘rt yil qon kechib keldi-ku! Eri urushda o‘lgan qanchadan qancha gulday juvonlar yuribdi sabr qilib. Aqalli bolangni o‘ylasang bo‘lmasmidi, imonfurush!

Oy havolab ketdi. Ayvon qop-qorong'i bo'lib qoldi. Uyqu qani? Xayol ming ko'chaga olib kiradi. Kimsanim... Oltitasini yerga qo'yib, bittagina tutgan bolamniyam Xudo ko'p ko'rdi.

*Dukur-dukur ot keldi,*
*Ot boshida xat keldi.*
*Xatini o'qib ko'rsam,*
*Voy-voy bilan dod keldi...*

Qayoqdasan, bolam? Qaysi yurtlarda yuribsan?! Joning sog'mi o'zi? Mayli, oyoq-qo'lsiz bo'lsang ham, birov zambilda ko'tarib kelsayam jon derdim! Kaftimda olib yurardim! Otang yo'lingga termula-turmula o'tdi. Endi aqalli meni o'z qo'ling bilan tuproqqa qo'ysangchi! Yo'q, yig'layotganim yo'q, bolam! Yig'lamayman. Mabodo yig'lasam ham... Yo'q, o'g'lim. Men yig'lasam, sen bezovta bo'lasan. Robiya kuyadi. Qizimning ikki ko'zi haliyam eshikda. Kutyapti. Seni kutyapti. Boshqa qiz bo'lsa, etagini qoqardi-yu bor-e, deb bittasiga tegardi-ketardi. Ne-ne joylardan sovchi chiqmadi. Tuqqandanmi-tug'ishgandanmi, deb shuni aytadi-da! Bir qiz bo'lsa shunchalik bo'lar.

Shunaqa deyman-u...

Voy, o'lmasam! Yana o'sha shum xayolga boryapmanmi? Kimsanim, jon bolam, kechir, gunohkor onangni! Bilaman, Xudo ko'rsatmasin, shahid ketgan bo'lsang, arvohing chirqillaydi. Tirik bo'lsang, ertaga kelib yoqamdan olasan. «Nima qilib qo'yding, shumkampir, senam onamisan, imonsiz», deysan! Nima desang haqqing bor. Qaysi ona o'z yuragini o'zi sug'urib tuproqqa tashlaydi? Qaysi ona o'z bolasiga o'zi xiyonat qiladi?

Qandoq qilay, jonim bolam? O'zing o'yla, axir. Robiyam, sening Robiyang, qovjiragan guldek ko'zimning oldida so'lib boryapti. Yoshi o'ttizga qarab ketyapti, o'g'lim! Sovchilar «qari qiz» deb qadamini uzib qo'yganigayam ancha bo'ldi.

Onangning gunohidan o't, Kimsan! Bu niyat xayolimga kelganiga ancha bo'lgandi. Ammo birovga aytish uyoqda tursin, o'ylashgayam qo'rqib yuruvdim. Bugun

tog'angnikidagi mana bu «tomosha»ni ko'rib... Aqalli shu norasida go'dak hurmati, onangdan o'pkalama, bolajonim!

Xo'roz qichqirdi. Salqin tushdi. Tong bo'zarib, yong'oqning uchidagi shoxlar silkina boshladi. Men bo'lsam Muzaffarni quchoqlagancha muk tushib, haliyam Kimsanim bilan gaplashyapman. Bilmadim, savob ish qilyapmanmi, gunohmi? Bilmadim...

* * *

Ertalab Shomurodni ishga jo'natib Muzaffarni o'zim bilan uyga olib kelgandim. Bola-da! Qo'lining og'rig'ini unutib chopqillab ketdi. Kechasi bezovta bo'lib chiqqani uchun vaqtlikkina yotib qoldi. Robiya ishdan keladigan payt yaqinlashgan sayin ko'nglim alg'ov-dalg'ov bo'la boshladi. Mayli, Shomurod-ku, qaysarmi, balomi, bir amallab ko'ndiraman. Lekin Robiyaga qay yuz bilan aytaman bu gapni! Nima deyman? Tilginam tanglayimga yopishsa bo'lmaydimi?

...Robiya kech keldi. Ayvon burchagida uxlab yotgan Muzaffarni ko'rib suyundi.

– Iye, yana nima qildi? – dedi bolaning taxtakachlangan qo'liga ko'zi tushib.

– Yiqilib, qo'li sinibdi.

– Voy, bechora! – U Muzaffarning peshonasidan o'payotganda yuragim qalqib ketdi.

Keyin ozroq kir chaydi. Yarim kecha bo'lib ketganiga qaramay boshini yuvdi. Yettinchi lampani xontaxtaga qo'yib ko'k qiyiqchaga gul bosa boshladi. Pilik chirsillaydi, hovlida qurbaqalar qurillaydi. Robiya qizil ipak qatini chaqqon-chaqqon tortib kashta tikyapti. Uzun kipriklari oppoq yuziga to'kilib turibdi.

– Robiya! – dedim sekin. – Bola sho'rlik qo'lini yomon sindiribdi. Chumchuq olaman deb sadaga chiqqan ekan.

U achinib Muzaffar tomonga qaradi.

– Tabib ko'rdimi?

– Ha, Komil tabib taxtakachlab qo'yibdi.

– Joni og'rigandir.

– Bo'lmasa-chi!

Yana jimlik cho'kdi. Robiya afsuslanib bosh chayqadi-da, ishini qilaverdi.

– Robiya... – dedim yana. – Shu bolagayam jabr bo'lib ketdi. Ona bo'lmaganidan keyin shu ekan-da!

U qiyiqchani tizzasiga yoygancha boshini ko'tardi.

– Avvalam aytuvdim-ku, oyijon. Adamga tushuntiring, Muzaffar biznikida turaversin.

«Adamga tushuntiring!» Yuragim uvishib, boshim xam bo'lib qoldi. Men noinsof, men yuzi qaro qaysi yuz bilan?.. Kimsanim, jon bolam, kechir gunohkor onangni!

– Robiya, – dedim yig'lagudek iljayib, – sovchi keldi!

U menga qaramay kulimsiradi.

– Muborak bo'lsin!

Doim shunaqa maynavozchilik qiladi. Yig'lab-siqtasa, «uyingizga sig'may qoldimmi», deb shovqin solsayam go'rga edi. Kuladi.

– Unaqa dema, qizim! – Ovozim titrab ketdi. – Kimsan akang tirik bo'lsa shu kungacha daragi chiqardi.

U ishini xontaxta ustiga qo'yib ko'zimga ta'nali qaradi. Chiroyli ko'zlarida «shu gapni siz aytyapsizmi?» degan ma'no bor edi.

– Men-chi, oyijon? – dedi xotirjam ohangda.

Tushunmadim.

– Nima sen? Senga nima bo'pti, qizim? Hali o'n gulingdan...

Robiya «voy, sodda oyim-a», degandek kulimsiradi.

– Men borman-ku, – dedi sekin. – Men tirikman-ku! Bundan chiqdi Kimsan akam ham tiriklar. – U gap tamom, degandek yana qatim tortishga tushdi.

Damim ichimga tushib ketdi.

– Sovchi kim deb so'ramaysanam, qizim, – dedim ichimdan toshib kelayotgan yig'ini arang bosib.

Robiya ensasi qotib kuldi.

– Kavushini ayamasa kelaversin... Sizga nima?

– O'sha sovchi – menman!

Bu gap qandoq og'zimdan chiqib ketganini bilmayman, Robiyaning qo'lidagi qiyiqcha sirg'alib yerga tushdi. Rangi o'chib, yuzimga hayratlanib qaradi.

– A?!

– Shomurodga...

– Nima?! – U chayon chaqqandek sakrab oʻrnidan turdi. Etagining shamoli tegib lampa oʻchib qoldi.

Jonholatda oyogʻiga yopishib, changallab oldim.

Yoʻq, men yigʻlamayman, deb ahd qilgan edim. Kimsanimning mozorini topmagunimcha, goʻrini oʻz koʻzim bilan koʻrib, tuprogʻini oʻz qoʻlim bilan quchoqlamaguncha bir tomchi ham yosh toʻkmayman deb qoʻygandim. Hozir bolamning azasiga yigʻib yurgan oʻsha yoshlar birdan koʻzimdan tirqirab chiqdi.

– Bolam! Jon bolam, – dedim iltijo qilib. – Kimsanni sen kutsang, men kutmayapmanmi! Oʻz bolamning koʻziga oʻzim choʻp solgandan koʻra oʻlganim yaxshimasmi! Nima qilay, jon qizim, ilojim qancha!

– Axir... axir... – U madori quriganday yonimga choʻkkalab qoldi. Nami ketmagan sochlari yuzimga yoyilib tushdi.

Boshimni koʻtarib qarasam, koʻzlari hayratdan katta-katta ochilgancha hamon choʻkkalab oʻtiribdi. Yuzi oy nurida yanayam oqarib ketgan, entikib nafas olyapti.

– Oyi... – dedi pichirlab. – Axir u kishi... adam-ku...

– Nima qilay, jon qizim... – Nami qurimagan sochlaridan, oppoq, tekis yuzlaridan oʻpa boshladim.

– Kimsan aka... – Uning boʻgʻzidan ojiz nido otilib chiqdi. – Kimsan aka... Oyijon! Nima deyapsiz? Nima qilmoqchisiz?

# IKKINCHI QISM

## *Uchinchi bob*

### ROBIYA HIKOYASI

### 1. Dadamni yoʻqotib qoʻydim

Agar oyim «hozir sen oʻlasan» desa bunchalik vahimaga tushmasdim. Bu qandoq bedodlik? Shomurod togʻani kichkinaligimdan «ada» deb oʻrganib qolganman-ku. Uyam meni «qizim» deydi-ku. Uyga borib, kirini yuvganimda, Muzaffarni choʻmiltirganimda, ovqat pi-

shirib berganimda... Hech qachon menga unaqa ko'z bilan qaragan emasdi-ku.

Yo'q, bobom bo'lsa bunaqa gap chiqmasdi. «Ovozingni o'chir, pakana!» deb bir musht ko'tarsa, oyim pildirpis bo'p qolardi.

Nima deyotganini o'zi biladimi oyim? Axir... Kimsan akam mening qaylig'lm bo'lsa, oyimning o'g'li-ku! Kimsan akam hammadan ko'ra oyimga yaqin-ku. Nima jin urdi?

Bilaman. Shomurod tog'amga osonmas. Muzaffargayam qiyin. Lekin menga begona odam emas, kelib-kelib o'zimning oyim shu gapni aytsa, qandoq chidayman?! «Oyi» deb shu xotinning etagidan ushlagandim-ku axir!

* * *

...O'z onamni elas-elas xotirlayman. Pastak shiftli uyda, deraza tagida nuqul osmonga qarab yotar edi. Rangi sarg'ayib, ikki chakagi ich-ichidan kirib ketgan. Ko'zlari qop-qora, chiroyli. Uzun-uzun kipriklari qilt etmaydi. Derazadan allaqanday madrasaning kungurador peshtoqi ko'rinib turadi. Peshtoq chekkasida sherlar tasvirlangan. Kiyikni quvib ketayotgan dahshatli sherlar... Onam bir nuqtadan ko'z uzmay yotadi. Ba'zan ko'zi ochiqligicha uxlab qolganga o'xshaydi. Ammo uxlamaydi. Otamning eshikdan kirib kelishini kuta-kuta charchayman. Dadam – o'qituvchi. Men tengi qizlar dadamning maktabiga qatnaydi. Men bormayman, onamga ko'z-quloq bo'lib o'tiraman. Dadam ishdan kelib, oyimga qaraydi. Keyin patnisning orqasiga harf yozib, meni o'qitadi.

– O'qi qizim, o'qi! – deydi tajang bo'lib. – Yoshing to'qqizga chiqdi. Sen tengi bolalar yaqinda uchinchi sinfga ko'chadi, o'qi!

Nima qilay? Kunbo'yi onamga qarasam, qornim och bo'lsa, nima qilay?

– Non... – deyman, yalinib. – Dadajon, non!

Onam yotgan joyida ingraydi.

– Qiynamang bachamni. Payti kelib o'qib olar. – Shu gapni aytguncha ham charchab qoladi. Entikib-entikib

nafas oladi. – Men-ku qiltomoqman. Aqalli, Robiyajonga bir burda non topib bering...

Dadam noilojlikdan battar tajanglashib hovonchada talqon tuyadi. Bir qoshig'ini onamga, bir qoshig'ini menga tutadi. Onamdan talqon o'tmaydi. Ko'zi bilan menga imo qiladi.

– Bachamga bering...

...Bir kuni ertalab uyimizga ancha odam yig'ildi. Olacha to'n kiygan kishilar, oppoq ko'ylak kiyib, boshiga oq ro'mol o'ragan xotinlar... Hamma uvvos soldi. Dadam boshimni ko'ksiga bosgancha xo'rsinib-xo'rsinib yig'ladi.

Keyin onamning to'shagi bo'shab qoldi. Yosh bola emasman-ku, onam o'lganiga allaqachon aqlim yetgan edi. Bir kuni dadam qo'lida katta chamadon ko'tarib, meni vokzalga olib chiqdi. G'ishtin binoga kirib kelaverishda, zinada dumalab yotgan xotinni ko'rib, qo'rqib ketdim.

– Dada! Anavi semiz xotin nimaga zinada uxlab yotibdi?

Dadam boshimni siladi.

– Semiz emas, shishib ketgan. Qarama, Robiyajon. Yur. Poyezdga minib Toshkentga boramiz.

Poyezdning taraqa-turuq ovozi, odamlarning shovqin-suronidan boshim aylanib, uxlab qolibman... Ertalab pastga tushdik. Tramvayga o'tirdik. Tramvayning jiring-jiring qilib yurishi qiziq tuyulsa ham, qornim ochgan, non egim kelardi.

– Dada, non... – dedim yalinib.

– Shoshma, bacham, shoshma.

Dadam tekis qilib dazmollangan oppoq ityoqa ko'ylak kiyib, chuchvaranusxa bo'yinbog' bog'lab yuradigan odam edi. Po'rim ko'ylak kiyadi-yu, noni yo'q...

Bir joyga kelib tramvaydan tushdik. Dadam qimirlamay o'tir, deb meni chamadon ustiga o'tqizdi-da, o'zi g'ishtin zinalardan ko'tarilib, oynaband eshik ichiga kirib ketdi. Anchadan keyin oppoq, uzun yaktak kiygan, ko'krak cho'ntagida soat zanjiri yaltirab turgan chol bilan boshlashib chiqdi. Cholning soqol-mo'ylovi, ko'zi ustiga

qayrilib tushgan qoshi, hatto quloqlarining ichidan chiqib turgan tuklar ham ko‘kimtir oppoq edi. U gavdasini g‘oz tutib kelarkan, yo‘l-yo‘lakay ko‘krak cho‘ntagidan uzun zanjirli soatini chiqarib, shiq etib qopqog‘ini ochdi.

– O‘h-ho‘, vaqt ketib qopti-ku, ma’lim! – dedi bosh chayqab.

Dadam yaqin kelishi bilan yalindim:

– Non. Dada, no-o-on!

Boyagi chol yarq etib menga qaradi. Barkashdek kaftini dadamning iyagi oldida paxsa qilib baqirdi:

– O‘v, ma’lim! Ko‘chada qizim qoldi, och o‘tiribdi, desang o‘lasanmi?

Chol dadamni uradi, deb qo‘rqib ketdim. Yo‘q, dadam choldan cho‘chimadi, ma’yus jilmaydi.

– Ko‘rib turibsiz, Oqsoqol. Zamon shunaqa: oltin-kumush kul bo‘lgan, arpa-bug‘doy pul bo‘lgan.

– Pul bo‘ladimi, kulmi, padariga la’nat, lokin norasta bolani och qoldirma! – Cholning ovozi gumburlab chiqar, unga sayin ko‘nglim ozib, boshim aylanar edi. – Shoshma, men hozir! – Chol shunday dedi-da, qaytarma qo‘njli etik kiygan oyoqlarini katta-katta tashlab alla-qayoqqa ketdi. Dadam yonimga, chamadon zixiga cho‘kib boshini quyi soldi. Jingalak sochini changallab, menga qaramay uzoq o‘tirdi.

Bir mahal orqa tomondan gumburlagan ovoz keldi:

– Ma, qizim, yeb ol, buvang aylansin!

Qarasam, boyagi chol sedana sepilgan oppoq kulchani ushatyapti. Jonholatda qo‘limni cho‘zdim. Chol kulchani ikkiga bo‘lib, yarmini menga, yarmini dadamga berdi.

– Bundanam og‘ir yillarni ko‘rganmiz, ma’lim! – dedi yana shang‘illab. – Bu kunlaram o‘tadi-ketadi. Bu yil – o‘ttiz uchinchi yilmi? Esingda bo‘lsin, ma’lim, nasib etsa, o‘ttiz to‘rtinchi yilda, uzog‘i bilan o‘ttiz beshinchi yilga borib hammasi oppon-soppon bo‘p ketadi.

Nonimni birpasda yeb bo‘ldim. Qarasam, dadam hali yarmisiniyam yemabdi. Har luqma tomog‘iga tiqi-lib qolayotgandek zo‘rg‘a yutinadi.

– Non! – dedim qo‘limni cho‘zib. – Dadajon...

Dadam qo'lidagi nonning qolganini uzatdi. Chol qarab turganini ko'rib, non burdasini qo'rqa-pisa qo'limga oldim.

– Mayli! – Cholning soqoli titrab ketdi. – Nasib etsa, hammasi yaxshi bo'ladi. Qani, ma'lim, ketdikmi? Turaqol, qizim! – U tagimdagi chamadonni yulqib ko'tardi. Nariroqda ot-arava turgan ekan. Nafsim qonib endi suv ichgim kelardi. Lekin dadamning jiddiy ko'zlariga qarab, suv so'rashdan qo'rqdim.

Dadam aravaga o'tirib, meni bag'riga olarkan, cholga qaradi.

– Yo'l olismi, Oqsoqol?

– Olis... No'g'ayqo'rg'onga boramiz!

– Soat necha bo'ldi? – dedi dadam quyosh botib borayotgan ufqqa qarab.

– Soat? – Chol dadamga bir qarab qo'ydi-da, arava ichida yotgan qamchini oldi. – Soatni boshingga urasanmi!

Qarasam, cholning ko'krak cho'ntagida boyagi yaltirab turgan soat zanjiri ko'rinmayapti.

Dadam uning ko'ziga tikilib, sekin xo'rsindi.

– Rahmat... Tirik bo'lsam, shu yaxshiligingizni...

– Chu! – Chol qovurg'asi sanalib qolgan ot ustida qamchi aylantirdi. – Chu, og'ayni! – Keyin dadamga qarab kulimsiradi. – Sani tuppa-tuzuk ma'lim desam, g'irt jinni ekansan-ku! Chu!

Arava tosh bosilgan yo'ldan taraqlab yurib ketdi. Kap-katta qiz dadamga suyangancha yana uxlab qopman.

Gumburlagan ovozdan uyg'onib ketdim.

– Husanboy! Ho, Husanboy!

Ko'zimni ochsam, hamon aravada, dadamga yonboshlab o'tiribman. Qandaydir qishloqqa kelib qolibmiz. Tolzor tor ko'cha, tomsuvoq qilingan uylar... Boyagi chol pastak eshikni taqillatib, birovni chaqiryapti.

Zum o'tmay eshik ochildi. Koptokdek yumaloq, past bo'yli qop-qora xotin chiqdi. Tavoze bilan ikki qo'lini ko'ksiga qo'yib salom berdi.

– Yumushingiz bormidi, Oqsoqol?

– Chaqir Dumani! – Bizni olib kelgan chol qora xotinni jerkib berdi. – Erkaklarning ishiga aralashishga balo bormi?

Qora xotin hovli ichkarisiga pildirab kirib ketdi.

– O'v, ma'lim! – Chol dadamga qo'lini paxsa qildi.– Tushmaysanmi? Nima, senga asobiy taklif kerakmi?!

Dadam jilmayib, meni quchog'idan bo'shatdi. Yerga sakrab tushdi.

– Kel, bacham! – dedi pastdan qo'lini cho'zib.

– O'zim... – arava yondoriga osilib yerga tushdim. Dadam aravaga qaytib chiqib, chamadonni olib tushdi.

Bir chekkada yotsirab turar, uyimizga qaytib ketgim kelardi. Pastak eshik tag'in ochildi. Boyagi qora xotinga o'xshagan past bo'yli, ammo baquvvat, ixcham soqolli kishi chiqib keldi. Qo'li go'ngga belangan ekan, bizni olib kelgan cholga bilagini tutdi.

– Bahay, Oqsoqol, tinchlikmi?

– Tinchlik! Gap bundoq, Duma! – Oqsoqol dadamga imo qildi. – Samarqanddan mehmon obkeldim.

– Bahay! Mehmon otangdan ulug'! – pakana kishi pildirab borib dadamga tirsagini tutdi. – Xush kepsiz, mehmon!

Dadam iymanibroq so'rashayotgan edi, Oqsoqolning azamat ovozi yana guldiradi:

– O'rtoq Samadov – ma'lim. Bolalarimizni o'qitishga kelgan, uqdingmi?

Chamasi, pakana kishi hech nimaga tushunmasa ham, iljaydi.

– Ma'qul, Oqsoqol!

– Mulozamatingni yig'ishtir, Duma! – Oqsoqol ovozini baralla qo'yib, qo'lini paxsa qildi. – O'rtoq Samadovning ma'limligini uqdingmi?

– Uqdim! Mehmon kelsa bosh ustiga, dedim-ku!

– E, mehmon emas, ovsar! – Oqsoqol jahl bilan qo'l siltadi. – Nosingdan ol!

Pakana kishi yo'l chetidagi otquloqni yulib olib qo'lini artdi. Pochasi qayrilgan shimining cho'ntagini kavlab, nosqovoq chiqardi. «Ma, chek zaharingga», degandek Oqsoqolga zarda bilan uzatdi.

Oqsoqol kaftini to'ldirib nos otdi.

– Mehmon emas, mezbon! – dedi, nosqovoqni egasiga qaytarib. – Ko'rib turibsan: zamon og'ir. Qahatchilik bitib, yurt qaddini ko'tarib olguncha sanikida turadi. Keyin ma'limga shunaqangi uy sobberaylikki, ko'rgan odamning og'zi ochilib qolsin. Tushundingmi?

Pakana kishi «ma'qul» degandek bosh irg'adi. Biroq bizni olib kelgan chol unchalik qanoatlanmadi shekilli, tag'in shang'illadi:

– O'zimiznikiga oborardim-u, xabaring bor – kelinlarimning chillasi chiqqani yo'q. Qani, gapning po'skallasini ayt: nima deysan?!

Pakana kishi sen chekkanda men qolamanmi, degandek nosqovoqning tagiga jahl bilan uch-to'rt urdi-da, Oqsoqoldan ham ko'proq nosni kaftiga to'kib og'ziga otdi.

– Turgan-bitganing vahima-ya, Oqsoqol! – dedi chiyillab. – Shuni oldinroq aytsang o'lasanmi? Bitta uyni bo'shatib qo'yardim.

– Bo'shatasan-a, bo'shatasan! Ko'chada bir tiyin tushib yotgan bo'lsa, keting bilan qisib olasan-ku!

Pakana kishining jahli yomon ekan. Avval dadamga, keyin cholga rangi o'chib qaradi-da, chopib borib, Oqsoqolga xezlandi.

– O'v! – dedi bo'ynini xo'rozdek cho'zib. – Raisman, deb ja o'zingdan ketma! Husan Dumani endi ko'ryapsanmi, ahmoq!

– Bo'ldi, do'stim, bo'ldi! – Oqsoqol ro'parasiga turib olib yoqasiga yopishmoqchi bo'layotgan pakana kishining yelkasiga shapatiladi. – Hazilniyam bilmaysanmi, nima balo, Duma! Ma'lim No'g'ayqo'rg'onda maktab ochmoqchi. Katta maktab. Ishonganimdan senikiga opkeldim-da, o'rtoq!

Pakana kishi yana birpas xezlanib turdi-da, nari ketdi. Pastak eshikni oyog'i bilan tepib, hovli ichkarisiga qarab g'azabnok chinqirdi:

– Chaqqon bo'l. Hoy! Katta uyni bo'shat!

– Ma'lim! – Oqsoqol nosini tupurib kaftining orqasi bilan soqol-mo'ylovini artdi. – Duma – meni qadrdonim. Meni aytdi dersiz: narisi bilan bir yilda quling o'rgilsin

uy qurib beramiz. O‘shangacha shu xonadon sizniki. Qani, pajalista!

Oqsoqol «pajalista» deyishga dedi-yu, ko‘z qiri bilan pakana kishiga xavotirlanib qarab qo‘ydi.

Dadam chamadonni ko‘tarayotgan edi, pakana kishi kelib qo‘liga yopishdi.

– Siz ko‘tarsangiz uyat bo‘ladi, ma’lim...

Hovliga kirishimiz bilan bo‘yi mendan tikroq, kir ko‘ylak kiygan, qop-qora kallaxum bola chopib kelib, boshimdagi do‘ppimni olib qochdi.

– Ibi, ber! – dedim chinqirib.

– Oyi. Do‘ppi! Zar do‘ppi! – dedi kallaxum bola hovli etagiga yugurib.

Ayvondan boyagi qora xotin chopib tushdi.

– Kimsan! Nomusga o‘ldirding-ku! Zar do‘ppi kiysang qiz bola bo‘pqolasan!

– Dada, do‘ppim... do‘ppim! – dedim yig‘lamsirab. – Bersin. O‘zimning do‘ppim...

Dadam negadir xotirjam kuldi. Qora xotin chopib kelib, meni bag‘riga bosdi.

– Beradi, jon qizim. Bermasin-chi, naq qulog‘ini kesib olaman. Voy, bu qizning shirinligini! Oting nima?

U mening javobimni ham kutmay, shataloq otib tomorqa eshigi tomonga qochib ketayotgan bolaga mushtini do‘laytirdi.

– Kimsan! Uyalmaysanmi, toyloqdek bo‘lib qiz bolani yig‘latishga! Go‘shingni bir burdadan qilmasam, yurgan ekanman!

Dadam meni yupatdi.

– Beradi, yeb qo‘ymaydi do‘ppingni.

Pakana kishi bir do‘q qilgan edi, kallaxum bola darrov qaytib keldi. Do‘ppimni qo‘limga tutqazdi. Avvaliga qora xotin «Kimsan» deganida kallaxum bolaning kimligini bilmagani uchun shunaqa deyapti, degan xayolga borgan edim. Yo‘q, oti Kimsan ekan. Qorong‘i tushganida atala ichdik. Hech qachon bunaqa shirin ovqat ichmagandim. Atalani ichishdan ko‘ra yog‘och qoshiqni yalash maza bo‘larkan. Buniyam kallaxum bola o‘rgatdi.

– Menga qara, ey! – dedi. – Avval qoshiqning orqasini yalaysan. Keyin ichini, bildingmi?

Ertalab uyg'onsam, qora xotinning quchog'ida yotibman.

– Dada! – deb g'ingshigan edim, qora xotin yuzimdan o'pib yupatdi.

– Otang hozir keladi, qizim. Idoraga ketdi. Gap bundoq, Robiyaxon. Endi sen mening qizim bo'lding. Men – oyingman. Husan buvang – buvang. Yoshing to'qqizdami? Akangni yoshi o'n birda. Bundan chiqdi, Kimsan – akang. Akangni «siz» deb gapirgin, xo'pmi, qizim!

Qora xotin choyga zog'ora to'g'rab ichirdi. Nima qilishimni bilmay hovliga tushsam, pushtalarda qip-qizil qalampirlar pishib yotibdi. Kallaxum – Kimsan qalampirlarni uzib olib bemalol eb yuribdi.

– Jinni! – dedim kulib. – Qalampir eyapti.

– O'zing qalampir! – Kimsan qizil qalampirlardan yana ikkitasini uzib og'ziga soldi. – Qulupnay-ku bu! Yeb ko'r!..

Kimsan uzatgan «qalampir»dan bittasini qo'rqa-pisa tishlab ko'rdim. Shunaqa shirinki!

– Yana! – dedim yalinib.

– O'zing uzib yeyver! – Kimsan iljaydi. – Qulupnayni bilmaydi-ku!

Ayvon tomondan qora xotin ovoz berdi:

– Kimsan, singlingga qulupnay terib ber, o'g'lim...

– Nima, o'zining qo'li yo'qmi? – Kimsan menga iljayib qaradi-yu, pushtadan chiqib nari ketdi.

* * *

Biz ko'chib kelgan hovli katta edi. Qator qilib solingan ikki uy, bir ayvon. Etak tomonda bostirma, molxona. Hovli sathi keng bo'lgani bilan kaftdek bo'sh joy yo'q. Yarmisiga piyoz sepilgan, yarmi qulupnayzor. Undan narida gultojixo'rozlar ochilib yotibdi. Nok, gilos, behi daraxtlari tartib bilan ekilgan.

Bu xonadonning g'alati udumlari bor ekan: tong otgandan kun botguncha qimirlagan jon borki, bekor turmaydi. Bobom saharlab eshak minib dalaga chiqib

ketadi. Oyim molga qaraydi, non yopadi, kir yuvadi, cho'nqayib o'tirib, hovlidagi piyozlarni o'toq qiladi, qulupnay pushtalarini chopadi, tert qoradi. Ikki hafta ichida ko'p narsalarni bilib oldim. Bu xonadonda hech nima bekor ketmas ekan. Oyim (qora xotinni shunaqa deyishga o'rgandim) piyoz archsa «soqolini» tashlab yubormaydi. Yerga suqadi: shunaqa qilsa yana piyoz o'sib chiqarkan. Kimsan akam (oyim tayinlagani uchun «aka» deb sizlayman) o'rik yesa danagini tashlamaydi. Chaqib mag'zini olib qo'yadi. Tandirdan chiqqan kul piyoz pushtasiga sepiladi. G'unajinning tezagi tappi qilib, devorga yopiladi. Hatto hojatxonadagi kesaklar ham bekorga ketmaydi. Tomorqadagi toklarning tagi kavlanib, ildiziga solinarkan.

Kimsan akam men o'ylagandek yomon bola emas ekan. Ba'zan rahmim keladi unga.

Ertalab bobom dalaga ishga chiqib ketarkan, supada uxlab yotgan Kimsan akamning tepasiga kelib, ustidan ko'rpani uloqtirib tashlaydi.

– Tur o'rningdan! – deydi dag'dag'a bilan. – Mo'ylovi chiqib qolgan bola yalpayib yotishingni qara? Bo'l tez, go'ngni tashib qo'y.

Kimsan akaning mo'ylovi bormikin deb qarab qo'yaman. Yo'q, ko'rinmaydi. Bechora dik etib o'rnidan turadi-da, ko'zini ishqalab molxonaga kirib ketadi. Birpasdan keyin zambilg'altakka go'ng ortib, chiranib-chiranib g'ildiratgancha tomorqaga olib chiqadi. Kechgacha tinim bilmaydi. Hamma ish qo'lidan keladi. Tomorqada yer chopadi, molga qaraydi, o'tin yoradi.

Kechqurun endi ovqatga o'tiramiz, deb turganimizda uzoqdan eshak hangragani eshitiladi.

– Turaqol, Kimsanjon! – deydi oyim. – Dadang kelyapti.

Kimsan akam darrov obdastada iliq suv tayyorlaydi. Ko'chadan kirib kelgan bobomga suv quyib turadi. Bobom rahmat deyish o'rniga jerkadi:

– Eshakni sug'ormaysanmi!

Ertalab hammasi qaytadan boshlanadi.... Bora-bora men ham uy yumushlariga kirishib ketdim. Hovli

supuraman, idish-tovoq yuvaman, oyim kepak aralash undan xamir qilsa suv isitaman.

Kuzda – pochtaxona yonida allaqanday eski binoga joylashgan maktabga qatnay boshladik. Men – birinchi sinfga, Kimsan akam to'rtinchi sinfga.

Bolalar ichida eng kattasi – menman. Bir marta o'qituvchi opa dadamdan iltimos qilganini eshitib qoldim. «O'rtoq Samadov, Robiyaxonning savodi allaqachon chiqqan ekan, bemalol uchinchida o'qiyversa bo'ladi», degan edi, dadam siltab tashladi: «Hamma qatori qonuniy o'qisin!» Shunday qilib, kap-katta qiz ukam tengi bolalar bilan dadam allaqachon o'rgatgan «Alifbe»ni, hisobni qaytadan o'rganishga tushdim.

...Uzundan-uzun qish kechalari dadam bilan bobom narigi uyga kirib qiroatxonlik qiladigan odat chiqarishdi. Lampa bitta. Oyim, men, Kimsan akam berigi – qorong'i uyda sandal chetida o'tiramiz.

Oyim norozi bo'lib chirqillaydi:

– Lampamoy anqoning urug'i bo'lmasa ekan! Ertaga nima qilamiz?

Ammo «ziqna» bobom lampamoyni ayamaydi.

– O'qing, ma'lim, – deydi shang'illab. – Otabekni o'qing.

Dadamning osoyishta ovozda kitob o'qishiga quloq solib yotamiz. Berigi uyga bemalol eshitilib turadi. Otabek... Kumushbibi... Hasanali...

Bir kuni dadam kitob o'qishdan to'xtab, bobomga gapirib qoldi:

– So'raganning aybi yo'q, Husan aka, nega sizni Duma deyishadi?

Bobomning kulgani eshitildi.

– E, ma'lim, o'zimam anig'ini bilmayman. Oqposhsho zamoni edi. Bir kuni butun No'g'ayqo'rg'on dahasi choyxonaga yig'ilib maylis qildi. Nodirxo'ja degan ellikboshi bo'lardi. Insofli odam edi, rahmatli. Quloq bo'pketdi. O'sha va'z aytdi. «Oranglarda ishbilarmon bir odamni dumaga saylamasalaring bo'lmaydi. Oqposhsho hazrati oliylarining farmoni shu», dedi. Odamlar chuvillashib meni ko'rsatishdi. Saylasa-saylay qolsin, desam ketida bir arava g'alvasi bor ekan. O'qtin-o'qtin

shaharga tushib Dumasiga borish kerak bo'larkan. Bu yoqda ish qolib ketyapti... Duma degani kattakon bir mahkama ekan. Devoriga ko'kragi ochiq xotinlarning surati osilib qo'yilgan hayhotday xona. Lak-lak odam... Chuvir-chuvir qilib allanimalarni gaplashishdi. Qo'l ko'taringlar, dedi. Qarasam, hamma qo'l ko'taryapti. Menam ko'taraverdim... Keyin bormay qo'ydim. Orada inqilob bo'ldi, Duma-pumasiyam suvga urib ketdi.

Dadam kuldi.

– Siz Husan aka, haqiqiy dehqonsiz. Yer ilmini yaxshi bilasiz. Ammo kechirasiz-ku, savodingiz... – dadam andisha qildi shekilli, tutilib qolgan edi, bobomning o'zi aytib qo'ya qoldi:

– Yo'q-da, ma'lim, bizda savod nima qilsin! Esimizni tanibmizki, yer kavlab yotibmiz.

Tag'in dadamning ovozi keldi:

– Shuni aytaman-da! O'shanda sizni saylashga saylashibdi-yu, buyog'ini o'ylashmabdi-da. Duma degan davlat masalalarini hal qilishi kerak. Siz...

– Oqposhshoyam anoyimas! – Bobom xi-xilab kuldi. – Menga o'xshab, qo'l ko'tar desa oyog'iniyam qo'shib ko'taradigan soddalarni tanlagan-da!.. Qo'ying bu gaplarni! Yaxshisi, Kumushbibini o'qing. Ja qiziq joyida to'xtab qoldik.

* * *

Men to'rtinchi, Kimsan akam yettinchi sinfga ko'chganida bir vaqtlar Oqsoqol buva bizni aravada No'g'ayqo'rg'onga olib kelayotganida va'da qilgan to'kinchilik zamon keldi. To'g'ri, bir yilda emas, uch yilda... Endi bayramlarda tong-sahardan nog'oralar taka-tum qiladigan, doshqozonlarda osh damlanadigan bo'ldi. Kech kuzda bobom qo'y so'yib kalla soladi, qolgan go'shtni tuzlab xumga tiqadi...

Bir kuni Oqsoqol dadamga gapirib qoldi:

– Mana, ma'lim, o'lmagan qul, sen je-men je kunlargayam etdik. Endi sizga o'n ikki vassali uy qurib beramiz. Odamlarni hasharga aytib qo'ydim. Belida belbog'i bori kelaveradi.

Dadam xijolat chekibroq bobomga qaradi.

– Agar Husan akani qisib qo‘ymagan bo‘lsak, hasharchilarni maktab qurishga solsakmikin... Bizga-ku uy topilar, maktab kerak.

– Nega qisilarkanman! – Bobom Oqsoqolga yuzlanib chiyilladi. – Ma’lim to‘g‘ri aytyaptilar. Eng avval maktab kerak. Raisman deb kerilasan-u shunga aqling yetmaydi.

Shu gap gap bo‘ldi. Erta yozdan dadam «katta maktab» qurilishiga sho‘ng‘ib ketdi. Kolxozchilar uyoqda tursin, yuqori sinf o‘quvchilari ham hasharga solindi. Bo‘yi cho‘zilib, ovozi do‘rillab qolgan Kimsan aka ertalabdan razyezdga – maktab qurilayotgan joyga yuguradi.

Kechqurun qorong‘i tushganida oyim qo‘limga bir tovoq ovqat, to‘rtta non tutqazadi.

– Boraqol, qizim, hammasining ichi uzilib ketgandir...

Tugunni ko‘tarib razyezd tomonga chopqillayman.

Tumonat odam! Har yoqda mash’ala gurillaydi. Daladan to‘ppa-to‘g‘ri hasharga kelgan kolxozchilar biri loy otib, biri lo‘mboz bosib, maktab devorini ko‘taradi.

Kimsan akam yalangoyoq loy tepadi. Orif oqsoqol ishboshi bo‘lib, u yoqdan bu yoqqa yuguradi. Dadam po‘rim shimining pochasini qayirib handaq ichida pildirab yuradi. Bobom devorga minib olib chiyillaydi:

– Kuching bormi, hov! Otsang-chi mundoq!

Loy otishda Oqsoqolning ikki norg‘ul o‘g‘li – Shokir aka bilan Zokir akaning oldiga tushadigani yo‘q... Oyimning aytishicha, Shokir aka bilan Zokir aka traktor haydarkan. Traktorning omochi shunaqa zo‘rmishki, bir yo‘la yigirmata qo‘shho‘kizning o‘rniga yer ag‘dararmish. Ikkovlari hasharniyam boplaydi. Paxsakurakka loyni to‘ldirib bir otganda bobomning qo‘liga borib tushadi. Hech kim charchadim demaydi. Askiya, qiyqiriq... Kuzga borib yangi maktab bitdi hisob.

...Qumsuvoqqa tushishgan kuni ham hasharchilar oldiga borgan edim. Bir kosa qovurdoq uch kishiga nima bo‘lardi! Dadam, buvam, Kimsan akam bir qoshiqdan esa – edi, bo‘lmasa yo‘q. Shundayam nolishmadi. Peshinda Oqsoqol buva qo‘y so‘yib qaynatma qilib bergan

ekan. Hammalari yana ishga sho'ng'ib ketishdi. Oqsoqol buvaning Zuhra kelini bilan uyga qaytdik...

...Tinch, to'kin zamonning allaqanday osoyishta zavqi bo'ladi. O'shanda bu zavqni tushunmagan ekanman. Boshimizga kulfat yog'ilganidan keyin qadriga etdim. O'sha kecha charchab barvaqt uxlab qopman. Bir mahal yonimda yotgan oyim, «voy o'lmasam, tinchlikmi», deb sapchib turganidan uyg'onib ketdim. O'sha zahoti ko'cha eshikning qattiq taqillagani, ketidan:

– Duma, och! – degan ovoz keldi.

Oyim «kimde-e» deb ayvonga yugurdi.

Negadir yuragimga vahima o'rmaladi. Nimqorong'i burchakda bemalol xurrak otib yotgan Kimsan akamni ilg'ab, ko'nglim joyiga tushdi.

Bundan chiqdi, dadam bilan bobom ham kelishgan.

Eshik yana tiqilladi.

– Duma!

...Oqsoqol buvaning ovozini tanib, tinchlandim. Ish bilan kelgan.

Oyimdan oldin bobom borib eshikni ochdi shekilli, o'sha tomonda erkaklarning g'o'ng'ir-g'o'ng'ir gaplashgani qulog'imga chalindi. Butunlay xotirjam bo'ldim. Endi joyimga yotgan edim, deraza oldidan birov gursillab o'tdi.

Dadam yotgan uy tomonda bobomning chaqirgani eshitildi:

– Ma'lim, turarkansiz.

Narigi uyda dadam yo'taldi.

– Tinchlikmi, Husan aka?

– Sizni so'rashyapti... – Bobomning tovushida xavotir borligini qandaydir ichki tuyg'u bilan sezdim-u tag'in o'rnimdan turib ketdim.

– Kim? – dedi dadam.

– Bilmadim, rais bilan yana ikki kishi.

Dadamning hovliga tushganini bildim. Shap-shup yurib eshik oldiga bordi-yu, o'sha zahoti qaytib keldi.

– Robiya, – dedi ostonada to'xtab.

Qorong'ida ovozi titrab ketganini sezdim.

– Dada! – Yuragim yomon bir narsani his etib, chopib oldiga bordim. – Dada!

– Men ertaga kelaman, qizim. – Dadam shunday dedi-da, ildam yurib narigi uyga kirdi. Bir zumda kiyinib chiqdi. Etigini topolmay kalovlanib turgan edi, bobom oyimga o'shqirib berdi:

– Chiroqni yoqsang-chi, pakana!..

Oyim shosha-pisha chiroq yoqib, piligini ko'tardi. Dadam ayvon burchagida turgan etigini, nihoyat, topdi. Paytava o'rayotganida qo'llari qaltirab ketganini ko'rdim. Battar qo'rqib ketdim.

– Dada, – dedim titrab. – Qayoqqa ketyapsiz?

Dadam rangi quv o'chgancha muzdek labi bilan peshonamdan o'pdi.

– Qo'rqma, qizim, ertaga kelaman, – dedi-yu, bobomga yuzlandi. – Tushunmovchilik bo'lganga o'xshaydi, Husan aka. – Keyin negadir oyimga iltijoli termildi. – Mabodo bir oy, yarim oy kelmay qolsam, Robiyani sizga topshirdim. Onalik qilasiz.

– Voy o'lmasam, ma'lim! – Oyim titrab meni quchoqlab oldi. – Nimaga unaqa deysiz?

Dadam hovliga tushgan joyida qaytib ayvonga chiqdi. Ikki yuzimdan qattiq o'pdi-da, sakrab pastga tushdi. Qaddini g'oz tutib eshik tomonga yo'naldi.

Darvoza tomonda gurillagan mashina ovozi eshitilgandan keyingina hushim o'zimga keldi.

Oyimning quchog'idan chiqdim-u chinqirgancha hovliga otildim.

– Dada! Dadajon!

Ko'cha eshik oldida turgan bobomni turtib o'tib, tuproq yo'ldan yugurib ketdim. Hammayoqni changto'zon qoplagan, havodan benzin hidi kelar, olisda allaqanday mashinaning qizil chirog'i uzoqlashib borardi.

– Dada! – Yalangoyoq chopib borarkanman, entikib qichqirdim: – Dadajon!

Mashina chirog'i ko'rinmay ketdi. Men bo'lsam hamon yugurib borardim. Nafasim qisilib qolgan, tomog'im achishar, ammo to'xtamasdim. Oxiri toshgami, kesakkami qoqilib yuztuban yiqilib tushdim. Og'zimga tuproq kirib yig'lab yubordim. Bir mahal kimdir yelkamni siladi.

– Tur, Robiya, turgin. Uyga boraylik.

Kimsan akamning do'rillagan ovozi qulog'imga yoqimsiz eshitildi.

Yerni mushtlagancha qichqirdim:

– Bormayman!

– Shunaqa qilmagi-in. O'zing yaxshisan-ku, Robi, ketaylik.

– Bormayman! – Alam ustida dodlab yubordim. – Bormayman! Dada! Dadajon!

Kimsan akam yonimga cho'nqayib boshimni siladi.

– Dadang keladilar. Nega yig'laysan, keladilar. Mana meni aytdi dersan, yur, uyga ketamiz.

Dadamning qo'llari qaltiraganicha paytava o'rayotgani, oyimga iltijoli termilgani, «Robiyani ehtiyot qiling», degani ko'z oldimga keldi, yosh bolalardek chinqirib yubordim:

– Yo'qol! Dadam! Dadamga boraman!

...Oyim «hali-zamon dadang keladi» deb harchand yupatgani bilan anchagacha hiqillab yotdim. Narigi uyda hamon chiroq yoniq turar, bobom bilan Oqsoqol buva allanimani maslahatlashishar edi. Tong bo'zarganda uxlab qolibman. Hovli tomondan kelayotgan qattiq-qattiq ovozdan uyg'onib ketdim...

– Tushuntirdingmi axir? Ma'lim – yaxshi odam, Samarqandda o'qigan, bolalarimizga ilm beryapti, kattakon maktab qurdi, dedingmi?

Bobomning ovozini eshitib, kechasi bo'lgan voqea, dadamning: «Robiyani ehtiyot qiling», degani yana esimga tushdi. Ko'zimni ishqalab ayvonga chiqdim.

Vaqt peshinga yaqinlashib qolgan, behi tagida bobom bilan Oqsoqol buva gaplashib turishar, nariroqda Kimsan akam ketmon sopidan tutgan ko'yi talmovsirab turib qolgan, oshxona eshigining ostonasiga o'tirib olgan oyim ikkala choldan ko'z uzmas edi.

– Aytdim! – Oqsoqol buva birovga o'chakishgandek jahl bilan qo'lini paxsa qildi. – Bolsheviklik vijdonimni o'rtaga qo'yib, kafolat beramanki, bitta-yarimta imonsiz ma'limga tuhmat qilgan, dedim!

– Xo'sh, nima deyishdi?

Oqsoqol buva bobomga arazlagandek xo'mrayib qarab qo'ydi.

– Tekshiramiz, dedi.

– Gunohi nima ekan, demaysanmi, ovsar! – Bobom hammasiga Oqsoqol buva aybdordek, shang'illadi. – Menga Kalinin Oqsoqol o'z qo'li bilan ordin bergan, kerak bo'lsa eng katta Oqsoqolning oldigacha boraman, demadingmi?!

– Dedim! – Oqsoqol buvaning mo'ylabi titrab ketgandek bo'ldi. – Aybi shumishki, darsni programma bo'yicha o'tmasmish. Hisob ilmini Xorazmiy yaratgan, deb maqtaganmish. Bolalarga Bobur poshshoning she'rlarini o'qitganmish. – U qovog'ini solib xo'rsindi. – Rayondan beruxsat maktab qurganmish...

– Iye? – dedi bobom hayratdan ovozi ingichkalashib. – Maktab qursa yomonmi? Maktabni hashar bilan soldik-ku!

– Zamonni ko'rib turibsan... – Oqsoqol buva ovozini pasaytirdi. – Menimcha, bu ishda Xo'jaqulovning ham qo'li bor.

– Kim u Xo'jaqulip?

Oqsoqol uf tortdi. Anchagacha jim qoldi.

Hamon ayvon ustuniga suyanib turardim. Bobom ham, Kimsan akam bilan oyim ham Oqsoqol buvaning og'ziga termilishar, hech kim menga e'tibor bermas edi.

– Ma'lim senga gapirmaganmidi? – dedi Oqsoqol buva bobomning ko'ziga qattiq tikilib.

Bobom ingichka yelkalarini uchirdi.

– Nimani?

– Menga bir aytgandek bo'luvdi, – dedi Oqsoqol o'ychan ohangda. – Ma'lim Samarqandda ishlab yurganida Xo'jaqulov degan tergovchi bilan qattiq to'qnashadi. Temir yo'lda katta o'g'rilik ochiladi. Tergovchi ishni yopti-yopti qilib yubormoqchi bo'lganida, stansiyada ishlaydigan qo'shnisi ma'limga chiqib arz qiladi. Ma'lim avval gazetaga, keyin obkomga xat yozadi. Gunohkor jazosini oladi. Tergovchi ariza berib ishdan bo'shaydi. Farg'onagami, Qo'qongami ketadi. Aylanib-aylanib Toshkentga kelib qoladi. Ana o'sha Xo'jaqulov hozir prokuror. – Oqsoqol buva uzoq timirskilanib nos otdi. Bobom ikkovlari yerga tikilib, o'y surib qolishdi. Nazarimda, nima qilishiga ikkovi ham hayron edi.

– Tuhmat balosidan asrasin! – dedi oshxona ostonasida o‘tirgan oyim o‘kinib. Keyin to‘satdan menga ko‘zi tushib, ildam o‘rnidan turdi. – Voy, uyg‘ondingmi, qizim?

Oqsoqol buva yarq etib men tomonga yuzlandi.

– San, qizim, xapa bo‘lma! – dedi salmoqlab. – O‘qishingga boraver. Ma’limni aybi yo‘q. Haq joyida qaror topmaguncha qo‘ymayman. Meni kim deb yuribdi Xo‘jaqulovlar!

Oyim ayvonga chiqib, yelkamga qoqdi. Ketmon sopidan tutib turgan Kimsan akam goh Oqsoqolga, goh menga qarab iljaydi. Oqsoqol buvaning gapi «ertaga dadangni obkeb beraman» degandek tuyulib, o‘zimning ham ko‘nglim yorishdi. Ammo indiniga yomon ish bo‘ldi. Rangi zahil, qulog‘ining orqasida danakdek so‘gali bor begona odam kelib, dadamning kitob-daftarlarini rosa titkiladi. Ancha-muncha narsalarni olib ketdi. Bobom o‘rtaga tushmoqchi bo‘lgan edi, «yo‘qol, unsur!» deb ko‘zini ola-kula qildi... Bir haftadan keyin maktabga borsam, o‘qituvchi xotin yomon gap aytdi. Bir vaqtlar dadamga: «Robiyaning savodi allaqachon chiqqan ekan, bir yo‘la uchinchi sinfga boraversa bo‘ladi», degan xuddi o‘sha o‘qituvchi xotin endi butunlay boshqacha gap qildi. «Otang xalq dushmani ekan. Sen sovet maktabida o‘qishni xohlamaganing uchun ataylab o‘qishga kechikib kirgansan!» Yig‘lagim keldi-yu, yig‘lamadim. Hatto oyimga ham dardimni sezdirmadim. To‘satdan tushgan g‘am yosh bolani bir kunda katta odamga aylantirib qo‘yarkan.

## 2. Yangi rais

Dadamni yana tush ko‘rdim. Vokzalmishmi-yey, bozormi-yey. Xullas, odam ko‘p emish. Dadam uzoqda, olomon orasida turib, nuqul qo‘li bilan «beri kel» deb imlarmish. Oppoq ko‘ylak kiyib, bo‘yinbog‘ taqib olganmish. Oldiga boray desam, yo‘limni rangi zahil, qulog‘ining orqasida so‘gali bor odam to‘sib turganmish. Negadir ular uchta bo‘lib qolibdi. Hammasi bir-biriga o‘xsharmish. Dadamni olomon ichida yo‘qotib qo‘yibman. Nafasim tiqilib nuqul qichqirarmishman:

«Dada! Dadajon!»

O'zimning tovushimdan o'zim uyg'onib ketdim. Uy ichi g'ira-shira qorong'i, yonimda Kimsan akam o'tirardi.

– Nima qildi, Robiya? – dedi do'rillab. – Suv ichasanmi?

Tushim hamon ko'z oldimdan ketmas, dadamni yo'qotib qo'yganim alam qilardi.

– E! – dedim jerkib. – Suvni nima qilaman?!

Kimsan akam birpas qarab turdi-da, indamay chiqib ketdi. Anchagacha xomush o'tirdim. Bora-bora hushim o'zimga keldi. Kunbo'yi oyimga qarashib yurib, kechqurun ovqat yemay yotib qolganim esimga tushdi.

Bugun No'g'ayqo'rg'onda noxush gap tarqaldi. «Qulup»da maylis bo'larmish, Orif oqsoqolni olib tashlab, o'rniga boshqa rais saylasharmish... Oyim bilan bobom ham o'shayoqqa ketganicha haliyam qaytishmagan shekilli, ayvonda chiroq yoqilmagan, hovli jimjit edi.

Eshik g'iyqillab ochilib, Kimsan akam mo'raladi.

– Robi, bizayam idoraga bormaymizmi?

...Dilgir kuz oqshomi qishloqni sukunat pardasi bilan o'rab olgan, kunbotar tomonda yarim-yorti oy uvada bulutlar orasida tentirar, butun No'g'ayqo'rg'on huvillab qolgandek edi. Pastak devorlar ustidan tutun ko'tarilmaydi, derazalarda chiroq ko'rinmaydi, allaqayerda echki bo'g'ilib ma'raydi...

Chindan ham butun qishloq idoraga ko'chib kelgan ekan. Katta-katta derazalardan nur tushib turgan uzun bino – «qulup»ga yaqin borib bo'lmaydi. Zinasigacha odam tiqilib ketgan.

Kimsan akam qo'limdan sudrab bino orqasiga olib o'tdi. Nur tushib turgan derazalar ochiq, ichkaridan g'ovur-g'uvur eshitildi. Kimsan akam tarmashib derazaga chiqdi.

– Qo'lingni ber! – dedi qattiq shivirlab. Engashib bilagimdan ushlaganicha bir tortgan edi, qo'lim uzilib ketay dedi.

– Qo'yvoring, – dedim tipirchilab.

– Jim! – U baquvvat qo'llari bilan meni baland deraza tokchasiga tortib chiqardi. (Allaqanday uch oy

ichida shunaqa kuchli bo'lib ketganiga o'zim hayron qoldim.) Lekin hozir buni o'ylaydigan holatda emasdim. Tokchaga ko'ndalang o'tirib, ichkariga qarasam – tumonat odam. Oldingi qatordagilar to'ppa-to'g'ri yerning o'ziga chordana qurib o'tirishibdi.

Chekka-chekkadagi lampalar, fonuslar xira nur sochadi. Hammayoqni lampamoy hidi, tamaki isi tutib ketgan. Birov derazaga chiqqanimizni ko'rsa urishib beradi, deb o'ylagan edim. Yo'q, hech kim qayrilib ham qaramadi. Hamma o'zi bilan o'zi ovora edi.

Kimsan akam «uyoqqa qara» degandek biqinimga turtib imo qildi. Sahna to'rida Stalinning mo'ylovi o'ziga xo'p yarashgan kattakon surati, qizil mato yopilgan uzun stol orqasida olti kishi o'tiribdi. Eng avval Oqsoqol buvaga ko'zim tushdi. Ehtimol, gavdasi hammadan katta bo'lgani uchun birinchi bo'lib uni ko'rgandirman. Yonida – bobom. Qora kamzul kiyib olgan. Boshida jiyagi titilib ketgan do'ppi. Gavdasi yanayam kichrayib qolgandek, stolga muk tushgan. Yonboshida novcha bo'yli ozg'in kishi. Taniyman. Oqsoqol buva bilan biznikiga ko'p kelgan. Ergash selsovet deyishadi. Undan narida o'tirgan kishini tanimadim. Yo'l-yo'l kostyum kiygan. Bo'ynida bo'yinbog'. Sochini silliq taragan. Ingichka mo'yloviyam bor. U nuqul bezovtalanadi. Choynak-piyola qo'yilgan minbarda va'z qilayotgan ayvoni katta shapkali kishiga bo'ynini cho'zib qarab-qarab qo'yadi.

Shapka kiygan kishi jon kuydirib gapiryapti.

– O'rtoq kolxozchilar! Tushuning axir! Orif oqsoqolni hammamiz hurmat qilamiz. Uch yil qurg'oqchilik bo'lgandayam kolxozni cho'ktirib qo'ymadi. Planni oshirib bajardi. Mana, endi kolxoz badavlat xo'jalikka aylandi.

Pastdan allaqanday erkak kishining baland ovozi yangradi:

– Bo'pti-da! Tag'in nima deysiz!

Shapkali kishi o'ng qo'lini baland ko'tardi.

– Iltimos, tinchlik saqlansin! Bilamiz, «Qizil dehqon» ilg'or kolxoz. Mana bunaqa klublar hamma xo'jalikdayam bor deyolmaymiz. Kattakon maktab qurding-

lar. Hammasiga Oqsoqol bosh bo'ldilar. Orif aka – tajribali dehqon. Lekin xo'jalikni yangi izga soladigan zamon keldi. Buning uchun ilmli, agronomiyani yaxshi biladigan rais kerak. O'rtoq Xo'jayev...

– Kerakmas! – Pastda o'tirganlar yo'g'on-ingichka ovozda chuvillashdi. – Bizga Oqsoqolning o'ziyam bo'lavuradi.

Shapkali kishi «uf» tortib bosh chayqadi. Ergash selsovetning yonboshida o'tirgan ingichka mo'ylovli odam sapchib o'rnidan turdi. Bir nima demoqchi bo'ldi-yu, shashti pasayib qaytib o'tirdi.

Pastdagilar battar shovqin solishdi:

– Oqsoqolning aybi nima?

– Xajayipingiz shunchalik zo'r bo'lsa, boshqa kolxozga raislik qilaqolsin!

Shapkali kishi «o'zingiz tinchiting» degandek Oqsoqolga qaradi. Oqsoqol shoshilmay o'rnidan turdi. Qaddini g'oz tutib, minbar oldiga bordi. Shapkali kishi uning yelkasiga do'stona shapatilab qo'ydi.

– Xaloyiq! – dedi Oqsoqol guldiragan tovushda. Sekin-sekin tinchlik cho'kdi. – Kalta o'ylama, xaloyiq! Mana, og'ir yillardan o'tib oldik. To'kinchilik zamon keldi. Lokin bundan keyin dehqonning ishini ketmon emas, moshina qiladi. Ukraina tomonlarda bug'doyni moshina o'ryapti. Yaqin orada olimlar havodan o'g'it oladi.

Pastdan kimdir asabiy luqma tashladi:

– Olsa ja yaxshi-da, o'sha o'g'itni siz bilan birgalashib dalaga solamiz, Oqsoqol!

– O'v, Rahimtoy! – Oqsoqol rapidadek qo'lini paxsa qildi. – Berdisini aytguncha urib o'ldirma-da, odamni! Hali shunaqa kunlar keladiki, suvni hovuzga solib qulflab qo'yishadi. Ana undan keyin rasamadi bilan tarqatishadi. Qani, suvni qulflash qaysi biringni qo'lingdan keladi?

Odamlar jimib qolishdi. Chekka-chekadagi shishasi qorayib ketgan fonuslarning chirsillashi aniq eshitila boshladi. Kimdir nosini tufladi. Qorong'i burchakda o'tirgan allaqanday xotin yig'layotgan bolasini jerkib ovutdi:

– E, qiz bo'lmay ajalning oldida ket!

– Bolani qarg‘ama, Qumri! – dedi Oqsoqol beozor tanbeh berib. Keyin yana o‘sha guldiragan ohangda davom etdi: – Qani, qaysi biring eplaysan havodan o‘g‘it olishni? Ana indamaysan! Uyog‘ini so‘rasang, menam eplolmayman. Xo‘sh, shundoq ekan, nimaga shovqin solasan? Bunaqa ishlar, – u yo‘l-yo‘l kostyumli kishiga yuzlandi,– O‘rtoq Xajayipni qo‘lidan keladi! Nega deganda, ilmi-hikmatni biladi. Raykom o‘rtoq Xajayipni raislikka lozim ko‘ribdimi, bir narsani bilib qilgan. Gapni ko‘paytirishning hojati yo‘q. O‘rtoq Xajayipga mana men birinchi bo‘lib ovoz beraman. Qaysi biring Oqsoqolni hurmat qilsang, qo‘l ko‘taraver!

Oqsoqolning o‘zi birinchi bo‘lib qo‘lini baland ko‘tardi. O‘sha zahoti shapkali kishi ma’qullab ovoz berdi. Pastdagilar birin-sirin qo‘lini osmonga cho‘za boshladi. Orqa tomondan xotin kishining hiqillab yig‘lagani eshitildi. «Oqsoqolning o‘zi yaxshiydi, ovsin, odamning dardini tushunardi». Qarab tursam, bobom pashsha qo‘rigandek istar-istamas, qo‘lini silkib qo‘ydi.

– Demak, bir ovozdan! – Shapkali kishi o‘rnidan turib Orif oqsoqolning qo‘lini qisdi. – Rahmat, Oqsoqol! Siz – baribir kolxozning otasi bo‘lib qolasiz. Partiya sizga ishonadi. Qani, o‘rtoq Xo‘jayev, so‘z – sizga.

Yo‘l-yo‘l kostyumli kishi ildam turib, minbarga bordi.

– O‘rtoq kolxozchilar! – dedi baland, jarangdor ovozda. – Hurmatingiz uchun rahmat, o‘rtoqlar! To‘g‘ri, mening ham agronomlik diplomim yo‘q. Lekin zakonniy bitta gapni aytib qo‘yay: raz menga xo‘jalikni ishonib topshirdilaringmi, qattiq ishlaymiz. Hurmatli raykomimiz oldida va’da berib aytamanki, kelasi xo‘jalik yilida sabzavot hosildorligini ikki hissa oshiramiz!

Pastdan kimdir kinoyali baqirdi:

– Balki uch hissa oshirarmiz, rais!

– Kim? – yangi raisning qoshi chimirilib ketdi.– Kim aytdi shu gapni? O‘rnidan tursin-chi!

Sovuq sukunat cho‘kdi. Gapirgan odam birovning orqasiga yashirindi shekilli, hech kim o‘rnidan turmadi.

– Stalin aytganidek, oramizda yot unsurlar ko‘p! – Yangi rais har so‘zini chertib ta’kidladi. – Bilib qo‘-

yinglar! Raz men rais ekanman, bunaqa sabotajchilar bilan zakonniy joyda gaplashib qo'yishni o'z vazifam deb bilaman.

Pastda avval shivir-shivir, keyin g'ovur-g'uvur boshlandi:

– Kim o'zi bu?

– Muncha baland ketadi?

– To'qayda chivinga bir talansin, qayoqqa qocharkin!

Hammayoq ari inidek g'uvillab ketdi. Yangi rais esankirab qoldi.

– Jim! – dedi minbarni mushtlab. – Tishe! Podaga o'xshagan...

Pastdagilar tinchish o'rniga battar avjiga chiqdi.

– Biz poda bo'ldikmi endi?

– E, o'rgildik sendaqa podachidan!

Yangi rais, ingichka mo'ylovi uchib, goh shapkali kishiga, goh Oqsoqolga qarardi. Shapkali kishi jahl bilan qo'l siltadi, chamasi, yangi raisni koyidi. Lekin bu bilan shovqin bosilmadi. Shunda Orif oqsoqol yana o'rnidan turdi.

– Xajayip! – dedi Oqsoqol titrab. – Zakonchimisiz, nima balo! Nuqul «zakun-zakun» deysiz! «Qizil dehqon»dagilar zakonni sizchalik bilmasayam, dehqonchilikka aqli yetadi. Sho'x yer qanaqa bo'lishini mendan yaxshi bilsangiz kerak. Hammasi tosh. Ketmon ursangiz, betingizga tosh sachraydi. Yerimiz – shunaqa. Yarmisi – to'qay. Niyatingiz yaxshi-ku, holva degan bilan og'iz chuchimaydi-da, o'rtoq Xajayip!

Pastdagilar ancha tinchib qolgan, lekin chekka-chekkadan hamon norozi xitoblar eshitilardi:

– Kecha keldi yugurib, bugun olar sug'urib...

– Tuppa-tuzuk mol ekanmiz-u, bilmay yurganimizni qara!

– Xaloyiq! – Oqsoqol kaftini boshi ustida baland ko'tardi. – Bas! O'rtoq Xajayip bilmasdan gapirdiqo'ydi-da! Yoshlik qildi. Shungayam ota go'ri qozixonami! Hali ko'rasizlar: rais bilan apoq-chapoq bo'p ketasan hammang... Undan ko'ra bo'ladigan gapni gaplashaylik. Kolxozimizda gastinisa-pastinisa yo'q. O'rtoq Xajayipni o'zimiz rais qilib sayladik. To'g'-

rimi? Endi buyog'iniyam hal qilib qo'yaylik. Rais odam shahardan qatnab yursa yarashmas. O'zimizning xo'jalikning boshlig'iga uy topib bermasak, otimizga or, itimizga nomus! Qani, o'rtoq Xajayipga kim bitta uyini bo'shatib beradi? Doimgamas, vaqtincha.

Hech kimdan sado chiqmadi. Oqsoqol bobomga yuzlandi.

– Duma!.. Gapirsang-chi mundoq!

Bobom o'tirgan joyida bo'ynini cho'zib chiyilladi:

– Yo'q uyni tug'ib beramanmi senga?

Yangi rais bobomga ijirg'anib qaradi. «Uying bilan qo'shmozor bo'l», degandek labini kinoyali qimtidi. Oqsoqol o'ylanib qoldi.

– Bu gapingam to'g'ri, – dedi salmoqlab. Keyin pastdagilarga qarab hayqirdi: – Xaloyiq! Bitta iltimos, mana, daladayam ish qolmadi hisob. Sholg'om bilan turpni yig'ib olsak bo'ldi. Shu... sovuq tushmasdan o'rtoq Xajayipga bitta uy sobersak. Hayhotdek maktabni to'rt oyda qurgan, bitta uy sololmaymizmi! Ammo-lokin shunaqa uy bo'lsaki, «Qizil dehqon» kolxozining raisi qatta turadi, deganda, mana, deb ko'rsatadigan bo'lsa. Endi... gapning po'stkallasi shu: belimda belbog'im bor deganing ertalab hasharga kelaver!

## 3. Rashid abzining mo'rchasi

Oqsoqol mening dadam tufayli raislikdan tushganiga aqlim yetmagan ekan. Ertasiga bobom ikkovlari hashardan qaytib kechasi alla-pallagacha hangomalashib o'tirishdi. Gap aylanib kechagi majlisga taqaldi.

– Sanam qiziqsan-da, Oqsoqol, – dedi bobom bo'g'ilib. – O'z qo'ling bilan amalingni berib o'tiribsan.

– Amal nima?! – Oqsoqol beparvo qo'l siltadi. – Menga qolsa, raislik uyoqda tursin, ming marta katta amaliyam misoli oyog'ingdagi etikday gap. Seni amalga xalq ko'taradimi, davlat o'tqazib qo'yadimi, baribir «Mana shu etikni kiygin-da, kerak bo'lsa suv kechib, kerak bo'lsa loy kechib, yurtning xizmatini qilgin», deydi. Qilasanam!.. – Oqsoqol bir zum o'ylab turib, nosini tupurdi. – To'g'ri, bir xillar bor: zig'irday amal

tegdimi, bo'ldi, Xudo amal bilan qo'shib aql berdi, deb o'ylaydi. Bunaqalar yonida o'zidan aqlliroq odam ishlashini xohlamaydi. Nazarida aqlli odam etigini yechib olayotganday bo'laveradi. Bechorani goh tirsagi bilan turtadi, goh dumbasi bilan...

– Bo'pti-da! – Bobom battar tutoqdi. – Shu Zakunching aqlli odamni biylatarmikin? Basharasi aytib turibdi-ku, kimligini. Xalq dod deb yoqlab tursa-yu, bu kishim noz qilsalar! O'rgildim oliftagarchiligingdan. Yo xalq bir qadrimni bilib qo'ysin, dedilarmi?

Oqsoqol ko'kimtir qoshlarini uyib yerga qaragancha uzoq jim o'tirdi. Keyin qandaydir past, o'ziga yarashmagan o'ychan ovozda gapirdi:

– Rais o'zgargani bilan xalq joyida turibdi-ku, Duma!.. Qolaversa, odamlar ming dod desin, baribir meni olib tashlashardi. Xalq dushmanini ataylab obkelgansan deb...

– Ma'limda gunoh yo'q! – Bobom Oqsoqolga chaqchayib chiyilladi. – Gunoh yo'q! – dedi arazlagan boladek yuzini o'girib. – Tag'in o'sha Zakunchiga uyimni bo'shatib berarmishman! Ma'lim ertaga qaytib kelsa, qaysi yuz bilan ko'ziga qarayman!

– Bilaman! – Oqsoqol xo'rsindi. – Hammasini bilaman! Ammo zamonni ko'rib turibsan-ku... – U bir zum o'ylanib turdi-da, bobomning yelkasiga qoqdi. – Balki yangi rais rostdan ham ishning ko'zini bilar. Yosh, ilmi bor. Sen bilan biz nima? Olma-o'rik bo'lармidik endi!

Bobom ensasi qotib, qo'l siltadi.

– Ilmi bormish.. O'zi aytdi-ku, qo'limda qog'ozim yo'q deb...

– Qo'ysang-chi, gap qog'ozdami? – dedi Oqsoqol xo'mrayib.

– Qaraylik-chi, nima karomat ko'rsatarkin o'sha Zakunching! – Bobom o'rnidan turib ketdi. – Bor, qizim, choyni yangilab ke...

Yangi rais ko'p o'tmay chindan ham «karomat» ko'rsata boshladi. O'sha majlisda «qattiq ishlaymiz» degancha bor ekan. Tong otmasdan eshik taqillaydi. Jo'n taqillasayam mayli-ya, hammayoq qarsillab ketadi.

Eshikni ochishingiz bilan peshanasiga ko'zmunchoq qadash kumush marjon taqilgan jiyron ot, egarda qiyshiq o'tirgan, chaqmoq telpak kiygan Zakunchiga ko'zingiz tushadi.

Kun chiqay deb qoldi, yotaverasanlarmi nahs bosib?! – deydi qamchisini tahdidli o'ynatib.

Shu gapni aytmasayam, kolxozchilar tong otmasdan dalaga chiqish kerakligini biladi. Oqsoqol raisligi paytida bunaqa dag'dag'alar yo'q edi. Zaril bo'lib qolganida Oqsoqol: «Xaloyiq, shu ish shundoq bo'pqoldi, belimda belbog'im bor deganing, kelaver», desa, odamlar o'tgayam-suvgayam urib ketaverardi. Zakunchining dag'dag'asi xalqning ixlosini qaytardi. Kaltak yegan ho'kiz yotog'on bo'ladi, degandek, ba'zilar qaysarlik qila boshladi. «Qor yog'ib turibdi-yu, dalada pishirib qo'yibdimi», deb oyoq tiraydiganlar ham topildi. Aslini olganda bu gap to'g'ri. Yerga allaqachon yaxob berib bo'lishgan. Qahraton sovuqda shudgor qilib bo'lmasa, ariq ochib bo'lmasa. Lekin Zakunchi bu tomoniniyam o'ylab qo'ygan ekan. Qish chillasida bir-biridan vahimali gaplar tarqaldi:

«Shaharda Zakunchining suyangan tog'i bor ekan. Xo'jaqulip degan tog'asi kattakon prokuror emish. Qasdlashgan odamni «xalq dushmani» deb qamoqqa tiqarmish», «Do'mbroboddagi oltinchi brigadda Ahmad polvon degan ketmonchi, xotini tug'ib ikki kun dalaga chiqmagan ekan, Zakunchi o'n yilga kestirib yuboribdi», «Bug'altir Soli so'poq Zakunchining xabarkashi bo'pti. Kimning uyida nima gap bo'layotganini yozib yurarmish...» Yil o'tmay, raisdan hamma qo'rqib qoldi. Xotinlar yig'layotgan bolasini: «Jim bo'l, Zakunchi kelyapti, hozir otiga tepdirib o'ldiradi!» deb ovutadigan bo'lishdi.

Faqat Oqsoqol bilan bobom bu gaplarga parvo qilishmas, biri ketmon ko'tarib, biri eshak aravasini minib saharlab chiqib ketishar edi. Lekin bir jihatdan rais aytganini qildi. Kolxoz ikki yil ketma-ket planni oshirib ado qildi. «Qizil dehqon»ning dong'i Dog'istonga yetdi... Balki Zakunchining qattiqqo'lligi ish bergandir. Balki chindan ham «ilm-u hikmat»ni yaxshi bilar...

...Kimsan akam yettinchini bitirganidan keyin shaharga borib o‘qimoqchi edi, bobom yo‘l qo‘ymadi: ketmonga soldi. Bir kuni Kimsan akam bobom bilan oyimga aytolmagan dardini menga gapirdi:

– Shaharda o‘nni bitirib, uchuvchi bo‘laman. Istribitelda dushmanni qiraman.

– Qanaqa dushman?

– Fin urushi bo‘lyapti-ku, jinni!

Yuragim uvishib ketdi.

– O‘ldirib qo‘ysa-chi?

– Kim o‘ldiradi?

– Dushman-da!

Kimsan akamning jahli chiqib ketdi.

– Qanaqasiga o‘ldiradi. Bizning istribiteldan o‘q o‘tmaydi. Chkalovni eshitganmisan?!

...Uning ahdi qat’iy edi. Bir marta shaharga ham borib keldi. Kechqurun ovqatdan keyin bobom Kimsan akamni so‘roqqa tutib qoldi:

– Uchuvchi bo‘laman, deng, boyvachcha?

Kimsan akam iyagidagi husnbuzarni tirnog‘i bilan sitib, o‘shshayib o‘tiraverdi.

Bu uning: «Ha, qo‘lingizdan kelganini qiling», degani edi.

– Menga qarang, boyvachcha! – bobom tajanglik bilan bo‘ynini cho‘zdi. – Ketmoningiz yengillik qilib qolganga o‘xshaydi. Molxonaga kiring, yarim pudli ketmon turibdi! Ana o‘shani mining-da, dalaga chiqib ayriplon qilib uching, xo‘pmi?

Kimsan akam bobomga bir nima deyolmadi-yu, meni burchakka imlab orzusini aytdi:

– Baribir! Uchuvchi bo‘lmasam, ofitser bo‘laman. Armiyaga ketaman.

Yo‘q, uning bu orzusi ham ro‘yobga chiqmadi. Armiyaga hammaniyam olaverishmas ekan. Hayot esa davom etardi...

Har bayramda doshqozonlarda osh damlangan, staxanovchilarni patefon, samovar, kiyimlik atlaslar bilan siylashgan... Bir marta Kimsan akamni ham etik bilan mukofotlashdi.

Faqat mening dilimdagi armon yechilmay qolaverdi. Oqsoqol «erta-indin» keladi, degan dadam bedarak ketdi. To‘g‘ri, Oqsoqol bilan bobom ko‘p yelib-yugurishdi. «Ma’lim dushman emas», deb tushuntirishga urinishdi. Natija chiqmadi. Bora-bora dadam tushimgayam kirmay qo‘ydi.

Bahor oqshomlaridan birida siniq piyolaning orqasiga o‘sma ezib, qoshimga qo‘yib o‘tirsam, daladan qaytgan oyim ko‘rib qoldi.

– Mayli, qizim, – dedi kulimsirab. – Yoshing o‘n yettiga ketyapti. Erta-indin sovchi keladi. O‘zingga qarab yur...

Uyalib ketdim.

– Boring-e! – degancha oshxonaga qarab qochdim. Oyim sovchini gapirishi bilan negadir Kimsan akam lop etib ko‘z oldimga keldi. Kimsan akam tog‘dek yigit bo‘lgan. Bobomga ikkita keladi. Hayronman, keyingi paytda men bilan kam gaplashadi. Hovlidami, molxonadami, duch kelib qolsak, menga g‘alati qarayotganga o‘xshayveradi. Qo‘rqaman. Lekin o‘sha zahoti o‘zimni o‘zim qarg‘ayman: «O‘l jinni! Akang-ku!»

... Birinchi May bayrami yaqinlashib qolgan edi. Peshindan keyin oyim qo‘limga bir kiyimlik atlas tutqazib tayinladi:

– Bor, qizim! Xolposh xolangga obor. «Oyim aytdilar, menga ko‘krak burma ko‘ylak tikib berarkansiz», degin.

Oyimning odati shu: bayram yaqin kelishi bilan tipirchilab qoladi. «Shundoq ulug‘ ayyom kunlarida bolalarim ohorliksiz qolmasin», deb menga ko‘ylakmi, lozimmi tiktiradi. «Kimsanga shim-pim obering», deb bobomga yalinadi. Bobom «chiqimning beti qursin», deydiganlardan. Menga-ku, tishini sug‘urgandek qilib bo‘lsayam ming joyini kavlab pul chiqaradi. Kimsan akamga kelganda peshonasi tirishib ketadi: «Yangi shim kiymasalar kimning ko‘ngli qopti, boyvachchaning! – deydi to‘ng‘illab. – Hali to‘y tashvishi turibdi». Baribir, oyim qo‘ymaydi. «Katta yigit bo‘pqoldi, – deydi. – Ishlab topganini qo‘lingizga obkeb beryapti-ku, jo‘ralari bilan o‘ynasin», deydi. Xullas, bobomni ko‘ndiradi.

...Oqsoqolning kattakon, kungirador darvozasidan kirsam, Zuhra kelin atirgullar g'unchalay boshlagan gulzor chetida ariq bo'yida kir yuvib o'tirgan ekan. Ko'pikli qo'li bilan yelkamga qoqib ko'rishdi.

– Qaniy! Bitta ko'riy! – dedi qo'ltig'imdagi atlasga imo qilib. Atlas qatini ochgan edim, Zuhra kelinning surma tortilgan ko'zlari yonib ketdi.

– Sakkiz tepki ekan! Zokir akamga aytaman, mengayam oberadilar.

Shunday dedi-yu, to'satdan ma'yus tortgandek bo'ldi.

Ozib-to'zib ketganini, ko'ylagining yelkalari osilib qolganini sezdim.

Zuhra kelin – Zokir akaning xotini. Xolposh xola ikkala kelinini birdek ko'radi. To'yga borsa bir yoniga Fotima kelinini, bir yoniga Zuhra kelinini olib cho'g'day yasantirib oboradi.

Birga oborishga oboradi-yu, ko'proq Zuhra kelinini maqtaydi.

– Ayniqsa, shu qizimni yaxshi ko'raman. Potmamniyam yomon demayman-ku, sal lachapo'shroq. Kir yuvaman, deb suv qaynatsa, tagiga oldirib yuboradi!

Fotima kelin xafa bo'lmaydi. Qaytaga qah-qah urib kuladi.

– Unaqa demang, oyijon, kechagi qilgan shilpildog'imni maqtab-maqtab yedingiz-ku!

– Voy, ordona! Shilpildoq qilishni sanga kim qo'yibdi. Yoygan xamiringni ko'rpa qilib yotsa bo'ladi-ku. Zo'rani yo'rig'i boshqa. Lag'mon kessa, kokil qilib tashlaydi. Hovli supursa, yerda aksing ko'rinadi. O'zimga o'xshaydi-da! Qaynona-kelinning tuprog'ini bir joydan olgan!

Xolposh xola to'y-hashamlarda Zuhra kelinni og'zidan bol tomib maqtasa ham biznikiga chiqqanida oyimga hasrat qiladi:

– Kuyib ketdim, ovsinjon! Potmam bir emas, ikkita bolali bo'ldi. Zo'ram yukli bo'lmayapti.

– Farzand bilan davlatning kechi yo'q, – deydi oyim yupatib. – Odamlar o'n yil-yigirma yilda bolali bo'ladi. Zo'raxonga nima qipti. Bor-yo'g'i yetti yil o'tdimi?

– Ko'rsatmagan do'xtirim, boqtirmagan tabibim qolmadi. Qaysi kuni Komil tabibga yana obordim. Keliningiz soppa-sog', deydi.

– Ana, aytmadimmi? Shungayam siqilasizmi?

Xolposh xola dardli bosh chayqaydi.

– Shundoq deysiz-u, Zokirim o'qtin-o'qtin ichadigan odat chiqardi. Otasining fe'lini bilasiz-ku, bilib qolsa tikka so'yadi! Zo'ram ham chakkazarbroq bo'bqoldi. Opasini ko'rib siqiladi-da, sho'rlik.

Hozir Zuhra kelinni ko'rib, o'sha gaplar esimga tushdi. Chindan ham rangi bir holatda, surma tortilgan ko'zlari kirtayib qolgan.

– Kiring, – dedi u yupqa lablari burilibroq. – Oyim uydalar!

Ustunlari sirlangan baland ayvon tomon endi yurgan edim, ichkaridan go'dak yig'isi eshitildi. Eshik ochilib pahlavondek so'lqildoq bolasining og'ziga ko'krak tiqishtirayotgan Fotima kelin ayvonga chiqdi.

– Voy, Robiyaxon! – dedi zinalardan lo'mbillab tusharkan. – Atlasmi? Bizlaram bir ko'raylik!

Avvallari Fotima-Zuhralarni doimo adashtirib yurardim. Hozir ham ikkalasi bir-biriga o'xshaydi. Popukdek qosh-ko'zi, kulcha yuzi... faqat Fotima kelin semirib ketgan. Zuhra kelin bo'lsa tasmadek.

Fotima kelin atlasning bir burchini chimchilab ko'rdi.

– Voy, muncha chiroyli! – U yonbosh tomondagi uyga qarab, o'ktam ovozda qichqirdi: – Oyi, manavini ko'ring! Shokir akamga ayting, bayramga mengayam obersinlar!

Ichkaridan harsillab-gursillab Xolposh xola chiqib keldi. Nima qilsayam, Orif oqsoqolning xotini-da! O'shi oltmishga borib qolgan bo'lsayam, kelinlardek yasanib olibdi. Egnida qora atlas ko'ylak. Bo'ynida – dur. Qulog'ida oltin baldoq, chiroyli, qayrilma qoshiga bilinar-bilinmas o'sma qo'ygan.

Orif oqsoqol bilan dadam qanaqa o'rtoq bo'lsa, Xolposh xola bilan oyim ham shunaqa dugona. Oqsoqolning gavdasi bobomga ikkita kelsa, Xolposh xola oyimga uchta keladi. Oppoq yuzli, qomatdor xotin. Oyim duch kelgan odam bilan apoq-chapoq

bo'lib ketaveradi. Xolposh xola o'z qadrini biladi. Butun No'g'ayqo'rg'onda «osmondagi qushni bejaydigan chevar» nomi bor. Ammo hammagayam ko'ylak tikavermaydi. Jiniga yoqmagan odamni: «Ko'zim o'tmay qoldi, chevarlikni tashlaganman, aylanay», deb eshikdan qaytaradi.

U men bilan aylanib-o'rgilib ko'risharkan, bola emizib turgan Fotima kelinni beozor jerkidi:

– Ordona! Sigirday xotinga atlas ko'ylakni kim qo'yibdi! Atlas yetkazib bo'ladimi senga? – U hovliga yuzlandi. – Atlasni Zuhra kiysa yarashadi. Zo'raxon! Buyoqqa qara, qizim!

Zuhra kelin ko'pikli qo'lini sochiqqa arta-arta zinadan ayvonga chiqdi.

– Labbay, oyijon!

– O'tir, mundoq, senam o'tir. – Xolposh xola keyingi gapni menga aytdimi, Fotima kelingami, tushunmadim. Har ehtimolga qarshi xontaxta atrofiga uchalamiz cho'kdik: hamon bola emizayotgan Fotima kelin, qo'lidagi kir sochiqni asabiy g'ijimlayotgan Zuhra kelin, men...

Xontaxtaga quroq dasturxon yozilgan, o'rtada pista, bodom, qand-qurs to'la patnis turardi. (Oqsoqolnikida patnis hamisha tayyor!) Ayvon tokchasida eski «gardim» laganlar. Dasta-dasta qalampirnusxa kosalar. Narigi burchakda Xolposh xolaning dunyoga dong'i ketgan «Zinger» mashinasi turibdi. Beriroqda – suyanchig'i baland kursi. Kursi orqasidagi tokchada yog'och bandli telefon. Bobomning aytishicha, bir vaqtlar bu telefonni Orif oqsoqolga eng katta oqsoqol – Kalinin buva sovg'a qilgan ekan. Telefonning simi yo'q, ammo Orif oqsoqol judayam avaylaydi uni...

Xolposh xola bachkana mahsi kiygan oyog'ini bittabitta bosib, ichkariga kirib ketdi. Ko'rpalarning gurs-gurs qilib yerga tushgani eshitildi. Fotima kelin bolasini quchoqlab o'rnidan turgan edi, Zuhra kelin imladi.

– Kirma! Baloga qolasan!

Anchadan keyin Xolposh xola xuddi menikiga o'xshagan sakkiz tepki atlasni semiz bilagiga tashlab, chiqib keldi.

– Zo'raxon, qizim! – dedi atlasning qatini ochib.– Robiya ikkalangga bir xilda ko'krak burma ko'ylak tikib beraman. Bayramda bir o'ynanglar!

– Rahmat, oyijon! – Zuhra kelin pirpirab turgan yupqa labini tishlab yerga qaradi.

– Menga-chi?! – Fotima kelin astoydil xafa bo'lganidan lo'ppi yuzi qizarib ketdi. – Bisotingizda menga bitta ko'ylak topilmadimi?

– Senam bormiding? – Xolposh xola yasama dashnom bilan qoshini chimirdi. – Quruq qolsang o'lasan-a. Mayli, sengayam topamiz. Bor, gaping rost bo'lsa, oshxonadan qiymataxtani obchiqqin-da, ismaloqni maydala, somsa yopamiz. Ha, aytmoqchi, qizing qani, Popuk qani?

Fotima kelin ko'ylakdan quruq qolmasligiga ko'zi yetib, mamnun iljaydi:

– Hozir sho'ttaydi. Yurgandir.

– Man so'roqlamasam, o'zingni esinggayam kelmaydi-a! – Xolposh xola boshini ta'na bilan chayqadi. – Sendaqa onani mushuk yesin!

Fotima kelin o'g'ilchasini bag'riga bosgancha darvozaga yugurdi.

– Oypopug-u! Qayoqdasan, ha sendaqa daydi qizni mushuk yesin!

Xolposh xola Zuhra kelin ikkalamizni ayvon burchagiga turg'azib qo'yib, gazi bilan galma-galdan bo'ybastimizni o'lchay boshladi.

– Qomating Zo'ramday bo'pqopti, Robi! – dedi kulib. – Ikkalangga bir qolipda tiksam bo'laverarkan.

– Tap-tayyor kelin-da! – Bir qo'lida o'g'ilchasini ko'targancha, bir qo'lida saqich chaynayotgan besh yashar qizchasini yetaklagan Fotima kelin ayvonga yaqin kelib qah-qah urib kuldi. – Nasib etsa yaqinda Robiyaxonning holvasini eymiz, oyi! Ochilboy oh desa, o'pkasidan oy ko'rinib yuribdi.

«Nima? Ochil?» – seskanib Fotima kelinga qaragan edim, Xolposh xola jerkib berdi:

– E, o'l, aynamay! Nima qilasan qiz bolani uyaltirib?

– Nega uyalarkan! Shokir akam aytdilar. Ochilboy Robiyaxonga sovchi qo'ymoqchimish.

Alamimdan yig'lab yuboray dedim. «Kim u, Ochilboy?» Birdan esimga tushdi. Komil tabibning o'g'li. Maktabdayam ko'zoynak taqib yurardi. Qiltiriq! Kimsan akamdan oldinroq o'qigan. Oyim bir-ikki marta bobomga tabibning o'g'li xo'p yigit bo'pti. Toshkentdagi katta o'qishda o'qirmish, ma'lim bo'larkan, degani qulog'imga chalingan edi. Shuni eslab, qo'rqib ketdim. Negadir Kimsan akam ko'z oldimga keldi. Ko'kragimni gaz bilan o'lchab turgan Xolposh xoladan yulqinib chiqib, ayvon zinalaridan sakrab tushdim.

– Qachon esing kiradi, juvon o'lgur! – Xolposh xola gazining ikki chetidan changallagancha qo'lini mushtlab Fotima kelinga dag'dag'a qildi. – Hamma narsani gap deb gapiraveradimi?!

Hovlining yarmisiga borganimda, Fotima kelin o'g'ilchasini quchoqlagancha orqamdan yetib keldi.

– Robiyaxon! Ko'nglingizga kelmasin. Eshitganimni aytdim-da!

– E, qoching! – qulog'imgacha qizarib ketganimni sezib, darvoza tomonga yugurdim.

– Shoshmang, Robiyaxon! – Fotima kelin orqamdan lo'killab chopdi. – Kechqurun Rashid abzining mo'rchasiga boramiz. Zo'ra ikkalamiz. Sizam yuring! Maza qilib cho'milib kelamiz...

... Hovlimizga kirishim bilan qandaydir yangilik bo'lganini sezdim. Bobom tandir oldida Oqsoqol buva bilan chaqchaqlashib turar, ikkalasining ham chehrasi ochiq edi.

– Qizim! – bobom nosini tupurib iljaydi.– Sigir muborak bo'lsin demaysanmi? Bor, onangga boqish!

Molxona oldidagi gulini to'kkan gilosga bog'lab qo'yilgan kattakon, ola sigirga ko'zim tushdi. Avvalgi g'unajinimiz bir emas, uch yil qisir qolganidan keyin bobom sotib yuborgan, o'shandan beri uyimizda uch-to'rtta qo'ydan bo'lak mol yo'q edi. Yangi sigirni ko'rib quvonganimdan chapak chalib yuboray dedim. Sigirning sutga to'lib ketgan yelini yerga tegay deb tirsillab turardi. Oyim nuqul sigirning bo'yniga chizimcha bog'lashga urinar, bog'log'liq bo'lishiga qaramay, nimaga bo'yniga

qo'shimcha arqon solinayotganini tushunmagan sigir hadeb boshini silkitar, oyim «xo'sh, jonivor, xo'sh», deb qayta-qayta tarmashar, ammo bo'yi yetmay qiynalardi.

– Zotli sigirga o'xshaydi, ko'zikmasin, – u ming mashaqqat bilan sigirning bo'yniga chizimchani ildi. Chizimchaga yarimta kalish osilgan edi.

– Zotli bo'lgandayam qanaqa de? Galanska! – Oqsoqol tantana bilan tushuntirdi. – Bir kunda uch chirpit sut beradi. Duma o'zi kalta bo'lsayam boshi toshni yoradi. Mol tanlashni biladi.

Bobom bozorga Oqsoqol bilan borganini, ikki o'rtoq bozorning eng oldi molini xarid qilishganini tushundim.

Oyim pildirab oshxonaga kirib ketdi. Qirrasiga danakdek maska yog' yopishtirilgan chelak olib chiqdi.

– Tuvakday chelaging nima bo'ladi, hoy! – Oqsoqol qo'lini paxsa qildi. – Obchiqmaysanmi kattarog'idan! Yo paqiring ham o'zlaringga o'xshagan pakanami?!

Oyim muloyim jilmaygan ko'yi sigirning tagiga cho'nqaydi.

– Avval bitta chelakka sog'aylik-chi, a, jonivor! – dedi sigirnimi, Oqsoqolnimi erkalab. – Shukur, paqirdan serobi yo'q. Voy jonivor-ey! Tirsillab ketibsan-ku! – U endi yelinga qo'l cho'zgan edi, sigir dumini silkitib, orqa oyog'ini depsitdi.

– Qashlab tursang-chi! – bobom menga gapirayotganini tushundim. Ildam borib, sigirning yo'g'on tomirlari bo'rtib turgan bo'ynidan silay boshladim.

– Xo'sh, jonivor, xo'sh...

Sigir katta-katta ko'zlarini olaytirib, bir qaradi-da, pishqirib qo'ydi. Ancha tinchlandi. Oyim endi yelinga qo'l tegizgan edi, yana seskanib ketdi.

– O'v, savodsiz! – Oqsoqol astoydil jahl bilan o'shqirdi. – Aytdim-ku, bu sigir galanska deb. O'risdan oldik. Gapirsang-chi, mundoq, Duma! Tiling bormi?

– To'g'ri, – bobom uch-to'rt qadam kelib, tushuntirdi. – Oqsoqol to'g'ri aytyapti. Bu – galanska sigir. O'rischa gapirmasang sut bermaydi.

Oyim chelakni butiga qistirgancha zirillab turgan yelinga yana qo'l cho'zdi.

– Bismillohir rahmonir rahim! – dedi bor ovozda. – Yop poshamat, jonivor. Yop poshamat. O‘zim aylanay govmishimdan, idi cho‘rt.

Qiziq, sigir tinchib qoldi. Chelakka pov-pov sut tusha boshladi.

– Ana, bilarkansan-ku! Yur ketdik, Duma! Karamni ekib bo‘lishgandir.

Oqsoqol bilan bobom uzun-qisqa bo‘lib ko‘cha eshikdan chiqib ketishdi.

Oyim hamon g‘ayrat bilan yelin cho‘zar, galanska sigir uzun, oqish kipriklarini muloyim yumib turardi.

– Robiya qizim, yop poshamat! Jon qizim, yop poshamat! Oshxonada chelak turibdi. Tezroq chayib ke, bolam, idi cho‘rt!

Ikkinchi chelak to‘lguncha oyimning qo‘li yelin cho‘zib, og‘zi «yop poshamat»lab charchab ketdi.

Bir mahal qah-qah kulgidan sigir ham, men ham seskanib tushdik. Sigir uzun, qiyshiq shoxini silkitib yonboshiga – kulgi yangragan tomonga qaradi. Oyim sut to‘la chelakni obqochaman deb, orqasiga o‘tirib qoldi. Qarasam, besh-olti qadam narida Shomurod tog‘am tizzasiga urib, xaxolab kulyapti. Boshdan-oyoq oppoq kiyingan. Oldiga uqa tutilgan shoyi ko‘ylak, kalaminka shim, oq tufli. U egilib-egilib kular, sochi chakkasiga yoyilib tushgan, ko‘zidan yosh chiqib ketgan edi.

– Opa! – dedi entikib. – Nima deyapsiz, opa?

– Nima? – oyim, sigiri chala sog‘ilganidan g‘ashi kelib, tog‘amga chaqchaydi. – Ko‘rmayapsanmi, sigir sog‘ayapman! Pochchang sigir opkeldi. Galanska ekan, og‘zimiz oqarib qoldi.

Shomurod tog‘am kulgidan entikib menga qaradi.

– Oying nima dedilar, hozir?

Indamay yelkani qisdim.

– Aytayotgan gapingiz – yomon gap-ku! – Shomurod tog‘am kula-kula ko‘zini artdi. – Unaqa demang, opa!

– E, qilig‘ing qurmasin! – Oyim sut to‘la chelakni avaylab ko‘tarib o‘rnidan turdi. – Sigir jonivorniyam qo‘rqitvording!

– Yo'q mayli-ku!.. – Shomurod tog'am tag'in kuldi.– Unaqa demang-da, opa! Sigir bechorani so'kib nima qilasiz?

– Qachon so'kdim? – oyim hayron bo'lib, goh Shomurod tog'amga, goh galanska sigirga qaradi. – Bilmasam, – dedi bo'shashib. – Toshkentga tushganimda ko'rganman, ikkitasi bir-birini shunaqa deb chaqirayotgan edi...

Shomurod tog'am har kelganida uzoq o'tirardi. Bu safar oyim bilan uyga kirib ketib, chorak soatcha bir nimalarni gaplashdi-da, yo'lga otlanib qoldi. Oyim ham «o'tir» deb qistamadi.

Shu kuni oyim oqlikka qo'ni-qo'shnining og'zi tegsin deb yetti eshikka sut ulashdi. Kechki ovqatga ham shirguruch qildik. Ona-bola endi ovqatga o'tirgan edik (Kimsan akam ertalabdan beri ko'rinmas, bobom, Oqsoqol buva bilan dalaga ketgancha qaytmagandi), eshik taqillab Fotima kelin, Zuhra kelin kirib qolishdi. Ikkalasi boshiga dakana ro'mol tang'igan, Fotima kelin tugun ko'tarib olgan, Zuhra kelinning qo'lida tovoq, ismaloq somsa obchiqibdi.

Oyim sutli ovqatdan keyin ko'ksomsa yema, deb chirqillaganiga qaramay ikkitasini maza qilib yeb oldim. Shirin bo'pti.

– Borasizmi? – dedi Fotima kelin qistab. – Opoqi, Robiyaxon bilan Rashid Abzining mo'rchasiga borib kelaylik...

Oyim ikkilanib qoldi.

– Rashid abzi o'lsin. Qachon qarasa mast. Mo'rchani kim isitadi?

– O'zimiz! – Zuhra kelinning qop-qora ko'zlari ishtiyoq bilan yonib ketdi. – Bir cho'milaylik!

Rashid abzining uyi – No'g'ayqo'rg'onning eng chekkasida. Parcha opa degan dumbul-tentak xotin bilan qo'shni turishadi. Parcha opa-ku, uyida deyarli yashamaydi. Erta bahordan kech kuzgacha daladami, odamlarning uyidami yotib qolaveradi. Ammo Rashid abzini qachon qarasa, uyidan topasiz. Boshqa ilojiyam yo'q-da! Qishin-yozin Abzinikidan odam arimaydi. Taxta devorning g'irasidan mo'ralasangiz, ikki terak

pastlikda oqayotgan Bo'rijarni ko'rib vahmingiz keladi. Ammo Rashid abzi parvo qilmaydi. Do'ppidekkina kulbasida bemalol yashayveradi. Abzi – cho'loq. Yigirma yil oldin bo'lgan urushda bir oyog'idan ayrilgan. Yog'och oyoq taqib yuradi. Moxxov[1] degan bosmachi bechoraning chap oyog'ini qilichda o'z qo'li bilan chopib tashlagan ekan. Bobomning aytishicha, Abzi o'shandayam tishini-tishiga qo'yib turaveribdi. «Sen mening oyog'imni chopding, kun keladi, men sening boshingni chopaman», debdi. Abzi Qozon degan shaharda davolanib yotganida chiroyli bir qiz uni yaxshi ko'rib qopti. Oti Roziya ekan. Ocharchilik yillari non izlab Toshkentga kelishibdi. Rashid abzi xotinini jonidan yaxshi ko'rarkan. Ammo Roziya qorni nonga to'yganidan keyin yomon ish qipti. Bir kechada poezdga o'tiribdi-yu, begona yigit bilan qochib ketibdi. Rashid abzi o'shandan beri so'qqabosh. Qozonda turadigan opasidan bo'lak qarindosh-urug'i yo'q. Pochtachilik qiladi. Ishi ko'pmas. No'g'ayqo'rg'onda kim kimga xat yozardi-yu, kim kimdan xat olardi?

Abzi o'zi yaxshi kishi-ku, ko'p ichadi. Kuzda odamlardan uzum olib, musallas soladi. Ammo eldan ajramaydi. Qishloqda to'y bo'ladimi – ma'rakami, Abzi hammadan oldin yetib keladi, samovar qo'yadi.

Butun No'g'ayqo'rg'onda Rashid abzining mo'rchasidan o'tadigan hammom yo'q. Kattadan-kichik hamma shu mo'rchada cho'miladi.

... Oldinda ketayotgan Fotima kelin xursand bo'lib shang'illadi:

– Ishimiz o'ngidan keladigan bo'ldi, Zo'ra, Abzining mo'rchasi bo'shga o'xshaydi.

Rostdan ham Bo'rijarning tik sohilida qo'qqayib turgan mo'rchaning mo'risidan tutun chiqmas edi. Demak, mo'rcha bo'sh.

Rashid abzi so'qqabosh bo'lgani bilan uyini guldek qilib qo'yadi. Umuman, butun No'g'ayqo'rg'onda to'rtta oq uy bor. Bittasi – kolxoz idorasi, bittasi – «qulup», yana bittasi – Orif oqsoqolning daldasi bilan kolxozchilar

---

[1] Maxno demoqchi.

hashar qilib qurib bergan, Umar zakunchining hashamdor uyi, to'rtinchisi – Rashid abzining kulbasi. To'g'ri, Abzining uyi Umar zakunchinikiga o'xshagan salobatli emas, Zakunchining tomiga qizil tunuka yopilgan. Abzinikiga qora qog'oz. Umar zakunchi ham so'qqabosh, Abzi ham. Lekin Zakunchining sirlangan darvozasiga «polutorka» mashina bemalol sig'gani bilan unikiga Soli so'poqdan boshqa odam yo'lamaydi. «Apcharka» degan qopog'on iti bor. Abzining eshigi tuynukdek ingichka bo'lsayam, hamma kelaveradi, iti yo'q. Masha degan echkisi Abzining o'zidan ham yuvosh.

Rashid abzi xuddi o'sha yuvosh echkisining arqonidan tortib, tajang bo'lib turgan ekan. Bir shoxi singan, soqoli sarg'ayib ketgan echki oldingi ikki oyog'ini taxta devorga tiragancha nuqul deraza oldidagi olchaning gullagan shoxini uzib yemoqchi bo'ladi. Orqa oyoqlab tik turgani uchunmi, bodringdek elinlari dikkayib ketgan. Abzi yog'och oyog'ini yerga qadab arqonni siltab tortadi.

– Parazit! Chuchqa! – deydi xunobi oshib. Boshida qizil baxmal do'ppi, egnida nimcha. Arqonni chiranib tortaverganidan ingichka bo'yining tomirlari bo'rtib chiqqan. Echki yuvosh bo'lgani bilan o'ziga yetguncha qaysar ekan. Egasiga bo'y beray demaydi.

– Menga bering, amaki! – Fotima kelin arqonni bir siltagan edi, echki sho'rlik yonboshi bilan ag'darilib tushdi. O'rnidan turib, Fotima kelinga ko'z qiri bilan adovatliroq qarash qildi, norozi ohangda ma'rab qo'ydi.

– Parazit! – Abzi echkining biqiniga yog'och oyog'i bilan o'xshatib tepdi. Echki dikirlab hovliga kirib ketdi. – Murshag'ami! Kirigiz! – dedi Abzi iljayib.

Fotima kelin mo'rchaga o't qalayotganida Abzi kichkina fonus olib keldi.

– Kirig'iz! – dedi yana.

Joningni rohati-da bu mo'rcha! Cho'yan bandli pechkani yoqishingiz bilan qozonda suv isiydi. Pechka yonboshida tosh terib qo'yilgan maxsus joy ham bor. Yog'loqda suv olib sepsangiz, vosh etib bug' ko'tariladi...

...Mo'rcha darrov qizidi. Burchakda fonus sarg'ayib turgan katalakdek hammomda uch kishi siqili-shib

qolarkan. Damim qaytib ketdi. Fotima-Zuhra kelinlar parvo qilmaydi. Bir-birining ustidan suv sepib qiyqirishardi.

Mo'rcha burchagidagi liqildoq kursida shamshod taroq bilan sochimni tarab o'tirsam, Zuhra kelin boshimga egildi.

– Vuy, – dedi yerga tegib turgan ho'l sochimni kaftiga olib, – yarmisini bering, Robiyaxon.

– Ola qoling! O'ziyam jonimga tegib ketdi, yuvish qiyin.

– Ho, olaqolingmish! – Zuhra kelin qah-qah urib kuldi. – Yigitlar sochingizga ishqiboz-da, opovsi aylansin. Orqangizni ishqalab qo'yiymi! – U makkasochiqqa sovun surkab, kuragimni ishqalashga tushdi. Qo'li kichkina bo'lsayam shunaqangi chayir ekanki, chinqirib yubordim.

– Og'riyapti.

– Voy, shunga shunchalikmi? – Zuhra kelin mo'rchani jaranglatib kuldi. – Erga tegsangiz...

– E, boring! – dedim uyalib.

Fotima kelin issiqda nafasim qaytib qolganini ko'rib, burchakdagi yog'och bochkadan sovuq suv olib quydi. Hovli tomondan avval garmon tovushi, ketidan Rashid abzining xirildoq ovozda ashula aytgani eshitildi:

*Ayda molay bozarg'a*
*Pirashkilar osharg'a.*
*Pirashkilar kikirta*
*Qizlar qashin sekirta...*

– Voy o'lsin! – Fotima kelin qiqirlab kuldi. – Abzi yana ichib oldi shekilli, zahariga.

Zum o'tmay Rashid abzi yana garmonini cho'zib qoldi.

*Patiyim, Patiyim...*
*Bir qushaqlab yatiyim...*

– Seni chaqiriyapti, Poti! – Zuhra kelin xandon otib kuldi. – Chiq!

Fotima kelin bo'liq ko'ksini makkasochiq bilan ishqalarkan, iljaydi.

– E, Potiyi bilan qo'shmozor bo'lsin... Ko'kragim iyib ketdi. Tohir yig'layotganga o'xshaydi. Emadigan vaqti bo'ldi...

Uchalamiz shaftolidek qizarib hovliga chiqqanimizda qorong'i quyuqlashib qolgan, hali oy chiqmagan, ammo osmonda faqat bahor oqshomlari bo'ladigan nimtatir, mayin yorug'lik bor edi. Rashid abzi kursida yog'och oyog'ini sog' oyog'i ustiga dikkaytirib ko'ndalang qo'ygancha, ko'zlarini yarim yumib garmon chalar, ashula aytardi.

Ajab, u xushchaqchaq qo'shiq aytardi-yu, ovozi mungli edi. Oqsoqolning kelinlari «rahmat» deganda ham ko'zini ochmadi. Garmon nola qilaverdi: «Mini toshlab qoya kitti...» Rashid abzi yaxshi odam-ku, Roziya nega unaqa qildi! Nimaga birov bilan qochib ketadi? Xayol surib borayotgan ekanman, kallaklangan tol tagidan ajralib chiqqan qop-qora sharpani ko'rib o'takam yorilayozdi.

– Kim u, opa? – dedim Fotima kelinning pinjiga tiqilib. Oqsoqolning kelinlari ham to'xtab qolishdi. Boyagi sharpa sekin-sekin yaqin keldi. Salom berdi.

– Kechirasizlar, kelinoyi, – dedi ovozi titrab.– Robiyaxonda bir og'iz...

Yuragim gursillab urar, uy tomonga yuguray desam, oyog'imda mador yo'q edi. Chamasi, Fotima kelin ham esankirab qolgan, nuqul: «Kim u, Zo'ra, hoy kimsiz?» derdi.

Zuhra kelin shaddod ekan. Lip etib, oldimni to'sdida, sharpaga ro'para bo'ldi.

– Ha, sizmisiz, Ochilboy! – dedi keskin ohangda.

– Men... Kelinoyi... – sharpaning ovozi yana titrab chiqdi. – Kechirasizlar...

– Nima gap, Ochilboy! – Zuhra kelin uning dovdirab qolganidan dadillanib dag'dag'a qildi. – Yetti nomus – bir o'lim! Bu nimasi yarim kechada, qiz bolaning yo'lini to'sib! Ko'rganlar nima deydi?

– Uzr, kelinoyi... – Ochilboy talmovsirab qoldi. Qo'rqa-pisa yanayam yaqin keldi. Ko'zoynagi yiltirab ketganini, iyagi titrayotganini ko'rdim. – Xafa bo'lmaysizlar... – U avval Fotima-Zuhra kelinlarga, keyin menga

yuzlanib qo'lini ko'ksiga qo'ydi. – Robiyaxon, shuni o'qib ko'rsangiz bo'ldi... Men yomon niyatdamas... – Shunday deb shimining cho'ntagiga qo'l suqdi-da, allaqanday qog'oz chiqardi. Xatni endi uzatgan edi, gurs-gurs qadam tovushi eshitildi. Allakim halloslab kelgancha Ochilboyning qo'lidagi xatga chang soldi. Bu shu qadar kutilmaganda bo'ldiki, angrayib qoldim. O'sha zahoti Kimsan akamning ovozi qorong'i osmonni zirillatdi.

– Ho'v, shapko'r! Pishirib qo'yibdimi senga?! – U xatni burda-burda qilib Ochilboyning yuziga uloqtirdi. Bir parcha qog'oz Ochilboyning ko'zoynagiga ilinib qoldi.

– Kimsanjon, ukam... – Ochilboy qo'llari titragancha ko'zoynagini yechdi. – Singlingizga...

– Jon kerak bo'lsa jo'nab qol!

Kimsan akam shunday vajohat bilan ustiga bostirib bordiki, Ochilboy beixtiyor orqaga tisarildi.

– Ukam... – dedi qaltirab.

– Eshitdingmi? – Kimsan akam g'azab bilan pishqirdi. – Jon kerak bo'lsa tuyog'ingni shiqillat!

– Ukam...

– Men sening ukangmasman! – Kimsan akam tishlarini g'ijirlatib ta'kidladi. – Tushundingmi?

– Kimsanjon... – Ochilboy shosha-pisha ko'zoynagini qaytadan taqdi. Qorong'ida ayanchli iljaydi. – Singlingizga...

– Singlimmas! – Kimsan akam hayqirib yubordi.

– Singlingizga yomonligim...

– Yana gapiradi-ya! Ketasanmi-yo'qmi? – Kimsan akam hovonchadek mushtini baland ko'tarib Ochilboyga tashlangan edi, Zuhra kelin bilagiga osildi.

– Qo'ying. Uyat bo'ladi!

– Uzr, – Ochilboy tisarila-tisarila zulmat qo'yniga singib ketdi.

– Vahmangiz qursin, Kimsanjon! – Fotima kelin endi tilga kirdi. – Tuf-tuf... Yaxshiyam qornimda bolam yo'q, naq Shokir akamdan baloga qolardingiz.

Kimsan akam, «bor-e, senga nima kerak» degandek

jahl bilan qo'l siltagan edi, opa-singil kelinlar shosha-pisha yo'lga ravona bo'lishdi.

– Qayoqda tentirab yuribsan yarim kechada?! – Kimsan akam yuzimga chaqchayib qaradi. Qorong'ida ko'zlari yonib turardi. Voy-bo'! Qo'ydek yuvosh Kimsan akamning jahli shunaqa yomonligini bilmagan ekanman! Qiziq, uning dag'dag'asi ham g'ashimga tegar, ham yoqar edi.

– O'zim! – dedim bo'sh kelmay. – Rashid abzining mo'rchasiga borgandik. Oyimga aytganman.

– E, o'sha Rashid abzingni!.. – Kimsan akam yosh bolani yetaklagandek qo'limdan siltab tortgancha besh-olti qadam yurdi-da, to'satdan to'xtab qoldi.

– Robiya! – dedi ko'zimga tikilib, qo'limdan shunaqa qattiq qisdiki, dodlab yuboray dedim. – Robiya! Agar o'sha shapko'r yana yo'lingni to'ssa...

– Qo'yvoring! – dedim qo'limni siltab. – Qoching!

– Tilib tashlayman! – Uning ovozi titrab ketdi.– Eshi-tib qo'y. Ikkalangniyam! – Birdan qo'llari bo'shashib boshini quyi soldi. – Robiya! Tushunsang-chi axir, jinni! Menga keraksan! Bildingmi, judayam keraksan!

Yuragim gursillab urgancha uyga yugurib ketdim. Sevinishniyam, xafa bo'lishimniyam bilmasdim. Orqa tomonda Kimsan akamning hayqirig'i yangradi:

– Robiya!

Hovliga uchib kirdim. Yaxshiyam bobom yo'q, oyim molxonada sigirga qarayotgan ekan. Anchagacha hovlining qorong'i burchagiga borib hurpayib tur-dim. Nazarimda yuragimning urishini butun dunyo eshitayotgandek edi. Oyim qo'lida fonus bilan molxo-nadan chiqdi.

– Keldingmi, qizim... Qayoqdasan? – dedi alanglab. – Sutli ovqat ustidan ko'k somsa yemagin devdim-ku.

Birpasdan keyin Kimsan akam kirib keldi. Ayvon oldida ro'para bo'ldik. Qip-qizarib terlab ketibdi.

– Ovqat eysizmi? – dedim ko'ziga qaramay. —Shir-guruch qiluvdik. Yangi sigirning sutidan.

Kimsan akam galanska sigirni ko'rgan shekilli, eng katta yangilikka uncha e'tibor bermadi. Yarq etib ko'-zimga qaradi-da, iljaydi:

– Obke, tosh bo'lsayam eyman!

– Suyunchi beringlar, bolalarim! – dedi oyim fonusni tokchaga qo'ya turib. – Tog'angni to'yi yurishib qoldi. Nasib etsa, mayram kuni – nikoh! – Azza-baza xontaxta ro'parasiga o'tirib qo'l ochdi. – Iloyo qo'shgani bilan qo'sha qarisin, o'zidan ko'paysin. Senlargayam yaxshi joylardan ato qilsin! Avval singlingni to'yini qilamiz-da, o'g'lim?

Zimdan razm solsam, Kimsan akam menga qarab o'tiribdi.

– Taomilda qiz bola oldin uzatiladi, bolam, – dedi oyim bilag'onlik bilan. – Singlingni to'yiga sen bosh bo'lasan, sening to'yingga Robiya bosh bo'ladi.

Ko'nglim g'ash tortdi. Laganni ko'tarib oshxona tomonga yurayotganimda oyim maqtandi:

– Tog'ang balo ekan, Kimsan. Kelin bo'lmish Ra'noxon ikki jahonning biri! Uch marta sovchi bo'lib bordim-u, baribir pishmaydigan savdo deb o'ylagandim. Shundoq qiz Shomurodga tegishiga aqlim etmovdi. Yo'q, tekstilda birga ishlab, yulduzi-yulduziga to'g'ri kelgan ekan. Quda tomon oxiri ko'ndi. To'yga bormasalaring bo'lmaydi, bolalarim!

– Ikkalasi bir-biriga ko'ngil qo'ygan bo'lsa bo'ptida, – dedi Kimsan akam katta odamlardek salmoqlab. Zimdan menga qarab qo'ydi. – Hamma gap shunda, oyi!

...Ajab, shu kecha dadam yana tushimga kirdi. Kimsan akam ikkalasi qulupnay terib yurishganmish... Dadam qulupnay terib nuqul Kimsan akamga uzatarmish. Yuzini aniq ko'rmasmishman-u, yakkash kularmish...

## 4. Toshkentdagi tomosha

Shomurod tog'amning to'yiga uch kun qolganda Kimsan akam g'alati gap topib keldi:

– Tog'amning to'yiga bormaysan!

Hayron qoldim.

– Voy, nega? Xafa bo'lmaydilarmi?

– Juda borging kelsa challarga borasan. – Kimsan akam quvlik bilan ko'zini qisdi. – Nima qilsang qil, to'y kuni bir bahona top. Boshim og'riyapti, deysanmi,

kasalman, deysanmi, xullas, uyog‘ini o‘zing kelishtirasan.

– Siz-chi? – dedim o‘smoqchilab. Kimsan akam bir nima o‘ylab topganini ko‘nglim sezib turardi.

– Meni qo‘yaver! Bir kun oldin borib, qozon qurar bormi, bazm bormi hammasini boplayman. Lekin sen nikohga bormaysan! Menam bormayman!

Ichimda Kimsan akamning gapiga ko‘nib tursam ham, qaysarlik qildim:

– Nega bormas ekanman, boraman!

U buyruq qilib «oshirib yuborganini» sezdi.

– Robiya... – dedi yalinib. – Xo‘p degin, keyin xursand bo‘lasan.

«Xo‘p» demadim-u baribir aytganini qildim. Ertaga nikoh degan kuni daladan barvaqt qaytdim. (Hamma qatori ketmonchilik qilayotganimga uch yil bo‘ldi. Avval oyimga ko‘maklashib yurdim. Keyin o‘zimga ham mehnat kuni yozadigan bo‘lishdi.) «Boshim og‘riyotganini» bahona qilib, azza-bazza yotib oldim.

To‘y tashvishi chiqqanidan buyon Ko‘tarmaga – Shomurod tog‘amnikiga kuniga uch martadan qatnayotgan oyim ahvolimni ko‘rib qo‘rqib ketdi.

– Voy, mengina o‘lay, bu tashvish ham bor ekanmi,– deb boshimda parvona bo‘lib qoldi. «Qizg‘aldoq oftob urgan», deb qatiq ichirdi, «ko‘zikkansan», deb isiriq soldi. Ertalabgacha baribir «tuzalmadim».

Tong otganda bobom bilan oyim maslahat qilishdi.

– Robiya kasal, yolg‘iz tashlab ketib bo‘lmaydi, – dedi bobom. – To‘y nima, g‘at-g‘ut etadi, bir kunda o‘tib ketadi. Qizingni sog‘ligini o‘yla.

– Sho‘rim qursin! Bitta-yu bitta ukamni to‘yiga bormasam, qandoq bo‘ladi?

– Birov senga borma deyaptimi! – bobom jahl bilan to‘ng‘illadi. – O‘takang yorilmasin. Boramiz. Senam, menam! Singlisidan Kimsan xabar olib turadi. Bazmga bordi – bo‘ldi-da! Xotin-xalaj ichida nima bor ho‘kizday yigitga!

Bobom bilan oyim yasanib chiqib ketgan zahoti Kimsan akam iljayib kirib keldi.

– Aytmadimmi, zo‘r bo‘ladi, deb. Tur, otlan!

– Qayoqqa?

– Shaharga boramiz. Bugun bayram. Teatrga tushamiz.

– Oyim kelib qolsalar-chi? – dedim xavotirlanib.

– Challarni o‘tkazmaguncha kelmaydilar. Atlas ko‘ylagingni kiy.

Shu bugun o‘zimning ham rosa «poson» bo‘lgim kelardi. Xolposh xola tikib bergan atlas ko‘ylagimni kiydim. Sochimni ikkita qilib o‘rib, chamandagul do‘ppini boshimga ildim. Faqat o‘sma qo‘yishga ulgurmadim. Ayvonda Kimsan akamning nuqul ma’noli yo‘talayotganini eshitib chiqsam, allaqachon otlanib bo‘pti. Soqoli qirtishlab olingan, egnida oq jujun ko‘ylak, oyog‘ida xirom etik. Ko‘zlari muloyim kulib turibdi. Ko‘nglim bir qalqib ketdi. Kimsan akam shunchalik kelishgan yigitligini endi payqaganimga o‘zim hayron qoldim.

– Robiya... – dedi u yalinib... – Iltimos, sochingni chambarak qilib olgin.

– Voy, nimaga? – Qaysi kuni Rashid abzining hammomida Zuhra kelin: «Yigitlar sochi uzun qizni yaxshi ko‘radi», degani esimga tushdi. Yerga tegay deb turgan ikki o‘rim sochimga qaradim. – Yomonmi?

– Yaxshi-ku... Menga chambarak qilganing yoqadi...

Nachora, aytganini qildim.

... Tuproq ko‘chalardan uzoq yurdik. Kimsan akamning xirom etigi, mening g‘archli «lodochkam» changga belandi. Biroq ikkalamiz ham bunaqa «mayda-chuyda»larga parvo qiladigan ahvolda emasdik. Osmonda bahor quyoshi erkalanib jilmayadi. Ko‘chaning ikki betidagi bargak chiqargan tollar hozirgina sochini yuvib, oftobda quritayotgan qizdek tamanno qiladi. Qushlar oshiyon qurish tashvishida chug‘urlaydi. Yo‘l chetida qip-qizil qizg‘aldoqlar gilamdek tovlanadi. Ko‘klam shabadasida mastona bosh chayqaydi. Qizg‘aldoqlar orasida onda-sonda ko‘zga chalinib qolayotgan chuchmomalar olamga munis mo‘ralab qaraydi. Ajab, shu ko‘chalardan avval ham o‘tganmidim? Ilgari ham ko‘klam bo‘lganmidi? Nimaga shu gullarni avval ko‘r-

magan ekanman? Bu dunyo shunaqa chiroylimi? Oftob shunaqa mayinmi? Qizg'aldoqlar shunaqa ko'pmi?

Kimsan akam uch-to'rt qadam oldinda boryapti. Bilaman, uyam ikkalamiz yonma-yon yurishimizni xohlayaptiku, uyaladi. Odamlar yomon-da! Darrov gap qiladi. «Kap-katta aka-singil qo'l ushlashib yuribdi», deydi. «Aka-singil?» Bir hafta avval Kimsan akam Ochil akaga nima dedi? O'ziyam kapalagi uchib ketdi Ochil sho'rlikning! Kimsan akam ajab qildi! Ikkinchi yo'limni to'smaydigan bo'ldi.

Nihoyat tramvay aylanadigan joyga keldik. Odam birdan ko'payib ketdi. Xo'rozqand shimgan bolalar, gaz-suv do'koni oldida navbat kutib turgan shlyapali kishilar, pista chaqqan olifta xotinlar.

G'ishtin devor orqasida osmon baravar mo'ridan tutun chiqib yotibdi.

– Tekstil shu! – dedi Kimsan akam tushuntirib.

– Ertalab soat beshda gudok chaladiganmi?

– Ha-a, topding! – Kimsan akam mo'riga imo qildi. – Shomurod tog'am shu yerda ishlaydi! Master!

Hayron bo'ldim.

– Voy-bo'! Ko'tarmadan shu yoqqa qatnaydilarmi?

– Nima qipti! Dachni poyezdga o'tirib kelaveradi! Iye, ana tramvay! Chopdik! – Kimsan akam qo'limdan ushlab, sudrab ketdi.

Tramvay tiqilinch edi. Yasan-tusan qilgan yigitlar xaxolab kuladi, qizlarga gap otadi. Kimsan akam qovog'ini solib, bilagimdan ushlab oldi. Kafti qaynoq edi.

Janggoh degani ajabtovur bog' ekan. Muzika tinimsiz gumburlaydi. Temir panjara tepasiga «Yashasin 1-May!» degan shior, Stalinning surati ilingan.

Patta olib, ichkariga kirdik. Yo'lkalarga qizg'ish qum sepilgan. Karnay-surnay, nog'ora sadolari quloqni qomatga keltiradi. Dorbozlar osmon-falakda langar cho'pini salanglatib o'yin ko'rsatadi. Polvonlar kurash tushadi. Nayzangul o'ynayotgan lo'ttibozlar tomoshabinlarni chorlaydi: «Kep qoling! Tomoshaning zo'riga kep qoling!» Bir tomonda doshqozon to'la osh. Bir

tomonda kabob. Kimsan akam ikkalamiz kabob yeb, «zildirskiy» suv ichdik.

Teatrga kirganimizda oqshom tushib qolgan edi. Eh-he! Shuncha duxobani qayoqdan olishdi ekan. Oyoq ostiga cho'g'dek gilam tashlashgan. Kursilarga qizil baxmal sirilgan. Kattakon sahnani ham qip-qizil baxmal to'sib turibdi. Bo'yi ellik quloch, eni qirq quloch kelar.

Tomoshaning oxirida Ofeliya jinni bo'lib qolganini ko'rib, qo'rqib ketdim. Ikki qo'llab Kimsan akamning bilagidan changallab oldim.

– Nega? – dedim titrab. – Bechoraning aybi yo'q-ku!

Kimsan akam sekin yelkamdan quchdi.

– Gamletniyam aybi yo'q...

Teatrdan yig'lab chiqdim. Tramvayda tekstilgacha keldik. Uyog'iga piyoda ketdik. Kimsan akam tuproq ko'chada tap-tap qadam tashlab oldinroqda boryapti. Ertalab-ku, birov ko'rib qolmasin deb qo'rqqan edi. Hozir qorong'i-ku! Nega yonma-yon yurmaydi! Qo'rqoq! Dimog'imga olma gulining hidi uriladi. Chigirtkalar qo'ng'iroq chaladi. To'qay tomonda bedana pitpildiq otadi. Kunbotar ufqda tillaqoshdek nozik oy yaltirab turibdi. Yangi oy... Oyim qiziq: har gal yangi oy chiqqanida niyat qiladi: «Iloyo yanagi shu kun, shu oylarga omon-eson yetaylik!» Kelasi oy chiqquncha nimalar bo'larkin? Biz ham omon-eson yetib olaylik. Bobom, oyim, men... Kimsan akam. Birgalashib yetaylik. Anavi kuni oyim nega unaqa dedi? «Avval singlingni to'yini qilamiz, keyin senikini...» Nimaga endi? Axir Kimsan akam o'sha kuni aytdi-ku! «Sen menga keraksan, jinni», dedi-ku!..

Bargak chiqargan tol panasiga yetganda Kimsan akam taqqa to'xtab qoldi. Xayol surib kelayotgan ekanman, tog'dek elkasiga urilib ketdim.

U shaxt bilan o'girildi.

– Robiya, – dedi qo'limdan tutib. Kaftining qaynoq taftidan bilagim yonib ketgandek bo'ldi. Qo'limni tortib olmadim, tortib olgim kelmasdi. Lekin darrov gapni boshqa yoqqa burdim:

– Nega unaqa? Ofeliyaning aybi yo'q edi-ku.

– Ofeliyangni qo‘ya tur! – Kimsan akam ko‘zimga diqqat bilan tikildi. Uning yosh bola emas, katta, og‘ir-bosiq odam bo‘lib qolganini yana bir marta his etdim. – Anuv kuni oyim nima degani esingdami?

O‘zimni go‘llikka soldim.

– Nima dedilar?

– Ra’no opa bilan Shomurod tog‘amning yulduzi yulduziga to‘g‘ri kelgan ekan. Quda tomon ro‘yxushlik bermasayam bugun to‘y bo‘lyapti. To‘g‘rimi?

Bundan chiqdi, Kimsan akam ham mening xayolimdagini o‘ylab kelayotgan ekan! Qiziq, yoningdagi odam ko‘nglingdan o‘tganini aniq bilsa g‘alati bo‘larkan. Kimsan akamning baquvvat qo‘li bilagimni qisib turishi yoqar edi.

– Robiya! – u bilagimni battar qisdi. – Rostini ayt. Ochil aka nega xat berdi senga? Yo o‘zing ham...

Ha, gap buyoqda ekan-da! Men nima dardda-yu, bu kishim... Alam qilib ketdi.

– Qo‘yvoring! – dedim yulqinib. – Men qattan bilaman!

– Robiya! – Kimsan akam yuzi yuzimga tekkudek yaqin keldi. Ham shiddat, ham o‘tinch ohangida so‘radi.– To‘g‘risini gapir...

Tentak! Ahmoq! Kuchim boricha qo‘limni silkitib depsindim.

– Qo‘yvoring! Tushini suvga aytsin o‘sha shapko‘r! Kerakmas! O‘ziyam boshida qolsin, xatiyam!

Kimsan akamning qo‘llari bo‘shashdi.

– Rost-a, shu gaping rost-a, Robiya!

«Rost bo‘lmasa sen bilan kelarmidim, oyimni aldab «kasal» bo‘larmidim!»

Ichimda shu xitob yangradi-yu, sirtimga chiqarishga yuzim chidamadi. Chopib ketdim. Orqamdan Kimsan akamning yugurib kelayotganini, halloslab nafas olishini sezib turardim. Xuddi bir vaqtlar dadamni olib ketgan mashina ketidan yugurganimda orqamdan chopgandek... Bilmadim, ehtimol o‘shanda, zarang yerni mushtlab yig‘laganimda, «unaqa qilmagin, Robi...» deb yalinganda suyanib qolgandirman unga... To‘g‘ri, u paytlarda yosh bola edik. Shundoq bo‘lsayam...

Oxiri u menga yetib oldi. Yelkamga kaftini avaylab bosdi.

– Robiya! – dedi oʻtinib. – Tushungin axir... Sen menga judayam keraksan...

Uyogʻiga sekin ketdik. Yangi oy nozik qoshini chimirib ma'noli jilmayib turar, chigirtkalar mastona nagʻma chalar, faqat oldinda «Alvasti koʻprik» tahdidli guvillab, koʻngilga gʻashlik solar edi.

Uyga kelsak hech kim yoʻq. Oyim-ku, challarni oʻtkazmay kelmaydi. Bobom ham toʻydan qaytmabdi.

– Ovqat qilaymi? – dedim Kimsan akamning koʻziga qarashga uyalib.

Kimsan akam jilmaydi.

– Dam olsang-chi, jinnivoy.

U ayvon oʻrtasida ikkilanib turib qoldi. Yana nimadir deyishini xohlardim. Ayni paytda gapirishidan qoʻrqar, andisha qilardim.

– Mayli, boʻlmasa... – U etigini yechib uyga kirib ketdi. Etigini chetga olib qoʻyaturib, paytavasi terlab ketganini bildim. Qarasam, ayvon burchagida qizil belbogʻiyam turibdi.

Oshxonaga kirib suv isitdim. Avval qiyiqchani, keyin paytavalarni yuvdim. Hammasidan yoqimli bir is – Kimsan akamning hidi kelardi.

Kirlarni dorga ila turib xayolimga gʻalati oʻy keldi. Nimaga bunaqa boʻlganini oʻzim bilmayman. Nami qurimagan qiyiqchani yulqib oldim-u yugurib uyga kirdim. Narigi xonadan Kimsan akamning xoʻrsingani eshitildi. Hozir kirib keladigandek eshigimni zanjirlab oldim. Yettinchi lampani tokchaga qoʻyib, qutini titkilay-titkilay zangori ipak topdim. Tizzamga muzdek unnayotgan qiyiqcha burchagiga lotincha «K», «R» degan harflarni tika boshladim. Mendan kashtachi chiqmas ekan. Harflar qingʻir-qiyshiq boʻlib ketdi. Shu arzimagan ishni bitirguncha tong boʻzardi. Nam qiyiqchani tizzamga qoʻygancha uxlab qopman.

Ertalab eshikning taqillashidan uygʻonib ketdim.

– Robiya! – dedi Kimsan akam eshik orqasida turib. – Men ketdim.

Tentak! Derazadan kelsa-ku, ochiq turibdi!

– Shoshmang! – Qo‘limda qiyiqcha bilan uchib borib eshikni ochdim. – Choy ichmaysizmi?

– E, kech qoldim. Dalada icharman.

– To‘xtang bo‘lmasa! – Ayvon burchagida turgan qutidan ikkita non olib qiyiqchaga o‘ray boshladim. Shoshilgim kelmas, Kimsan akam qiyiqcha chetidagi yozuvni ko‘rishini xohlardim. Nihoyat u qizil qiyiqcha burchagidagi zangori harflarga ko‘zi tushib yaqin keldi.

– Nima bu? – dedi boshimga egilib.

– Qiyiqchangiz! – hech nimadan bexabar odamdek tugunni uzatdim. – Mang. Kir bo‘pketgan ekan yuvdim. Aytmoqchi, paytavangiz dorda turibdi. Qurigandir.

– Robiya!.. – Kimsan akamning ovozi titrab ketdi.

– E, – qo‘lini yelkamdan olib tashladim. – Qoching. Sigir sog‘ishim kerak. Sutini tortib qo‘ysa, oyim urishadilar.

## 5. Urush

Bizning tomorqadagi chillaki hammanikidan oldin chumak uradi. Boshqalarniki endi sho‘ra chiqarganida bizniki rang oladi. Boshqalarnikiga endi rang kirganida bizniki g‘arq pishadi. Bu yil ham shunaqa bo‘ldi. Oyim Kimsan akam ikkalamizga buyurdi:

– Uzumning pishgan-pishganidan teringlar. To-g‘angga olib boraman. Kelinimning og‘zi tegsin.

Oyim «kelinim-kelinim» degancha bor. Challar kuni Shomurod tog‘amnikiga borganda Ra’no kelin-oyimni ko‘rib og‘zim ochilib qoldi. Oppoq g‘ijim ro‘mol o‘rab, uch marta salom qildi-yu, shundoq ro‘molini ochsa... Tavba! Bunaqa chiroyli qizni umrim bino bo‘lib ko‘rmaganman! Qalamda tortilgandek qoshlari, yonib turgan qop-qora xumor ko‘zlar, sutday oppoq yuz, ingichka iyagidagi mitti xoli, angishvonadek og‘-zi – hammasi ataylab chizib qo‘yilgan suratga o‘xshay-di. Rostini aytsam, qiz bola bo‘la turib o‘zimning hava-sim keldi. Ra’no yangamni bir ko‘rishda yaxshi ko‘rib qoldim. Shuning uchun oyim «kelinimning og‘zi teg-sin» deganida Kimsan akam ikkalamiz shosha-pisha tomorqaga yugurdik. Endi uzum uzmoqchi bo‘lib turgan

edik, bobom bilan Oqsoqol buva kelib qolishdi. Oqsoqol uzumlarni ko'rib boshini sarak-sarak qildi.

– Nima balo, Duma! Uzumingni tagiga kechasi bilan olov yoqib chiqasanmi?

– Tuf de, ko'zing tegadi! – Bobom pakana gavdasini g'oz tutib, ko'ksiga mushtladi. – Kim deb o'ylayapsan bizni! Yo'lini bilish kerak, yo'lini.

– Bilsang ayt mundoq, pajalista!

– Yana «pajalista» deydi-ya! – Bobom Oqsoqolning yuziga sapchigudek chaqchaydi. – Ming marta aytganman shu gapingni tashla deb.

– Iye, kechirasan, Duma, og'zimdan chiqib ketdi, – dedi Oqsoqol iljayib.

– E, og'zing o'lsin!

Oqsoqol «pajalista» desa bo'ldi, bobomning jini qo'ziydi.

Buning o'z tarixi bor: oyim aytib bergan.

Oqsoqol kolxozga endi rais bo'lgan paytlari bobom kechasi makkaga suv tarab yurib, uxlab qopti. Suv toshib ketibdi. Makkaning ildiziday mo'rt narsa bo'lmaydi. Birpasda allaqancha makka tappa-tappa yiqilib tushibdi. Shu ishning ustiga Oqsoqol kepqopti-yu, bobomni siquvga opti. «Nima balo, xotiningni qo'yniga kirib ketdingmi, undoq-bundoq», debdi. Bobomning ham jahli yomon emasmi, «ole suvchiligingni, shu ishni qilmasam ochimdan o'lamanmi», debdi. «Suvchilik qilmasang – pajalista!» debdi Oqsoqol o'dag'aylab.

Bobom o'sha kundan ishga chiqmay qo'yibdi. Oradan uch kun o'tibdi, to'rt kun o'tibdi. Bir haftadan keyin Oqsoqol yalinib kepti. «Hoy, Duma, esingni yedingmi, dalada shuncha ish turibdi, chillali xotinday yalpayib yotishga uyalmaysanmi», desa, bobom chiyillab beribdi: «Bor, ishingni qil, sen rais bo'lgan kolxozda ishlamayman!» Oqsoqol qarasa ish chatoq. Eng zo'r dehqon uyiga kirib yotib olgan. Oxiri raykomni boshlab kepti. Raykom ham yalinibdi. «Siz eng tajribali dehqonsiz, Duma, – debdi. – Bunaqa arazlab yotish sizga yarashmaydi. Ertadan ishga chiqing».

«Chiqmayman! – debdi bobom alamdan tutoqib, – xizmatini qilib-qilib endi otim «pajalista» bo'ldimi?»

Raykom negadir iljayib qo'yibdi-da, Oqsoqolga siyosat qila ketibdi. «O'zingiz pajalista, Oqsoqol, ota-buvangiz pajalista! Aka-ukalaringiz pajalista! Qo'ying, Duma, xafa bo'lmang, siz pajalistamassiz!» Bobom darrov hovuridan tushibdi. «Unaqa demang, o'rtoq raykom, – debdi murosaga kelib. – Ota-buvasiga til tegizmang. Otasi, rahmatli yaxshi odam edi. Akasiyam «pajalista» bo'lganmas».

«Mayli, o'zim pajalistaman, – debdi Oqsoqol. – Bo'ldimi, qutuldimmi endi, ovsar?» «Senam pajalistamassan, o'sha gapingni qaytib olsang bo'ldi». Bobom shunday debdi-da, ketmonni ko'tarib dalaga chiqib ketibdi. O'shandan beri Oqsoqol «pajalista» degan gapni kam ishlatadi. Ayniqsa bobomga.

Hozir ham Oqsoqol bobomning jini tutib ketganini bilib, darrov oldini oldi.

– Bilmasdan aytdim-da, o'rtoq, – dedi iljayib. – Ammo uzuming zo'r bo'pti. Barakasini bersin! Mengayam o'rgat yo'lini!

– Talash degan narsani bilasanmi? – Bobom Oqsoqolga g'olibona qaradi. – Har qandoq meva bo'lmasin, o'rikmi, uzummi, nishona berganda norasta bolalarga talash qildirish kerak. O'shalar to'yganidan qolgani barakali bo'ladi. Menam bu uzumning birinchi hosilini bolalarga talash qildirganman. O'n sakkiz yil bo'ldi, Kimsanim endi tug'ilgan edi.

– Sen-a? – Oqsoqol belkurakday kafti bilan tizzasiga urib, maza qilib kuldi. – Tomorqangni ustidan chug'urchuq uchib o'tishga qo'rqadi-ku, ziqna. Boshqa siring bor, aytaver!

– Aytaymi! – Bobom Oqsoqolga qo'lini cho'zdi. – Nosdan ol!

– O'l-a! Nokas! – Oqsoqol inqillab-sinqillab shimining cho'ntagiga qo'l suqdi. Nos to'la atir shishani bobomga uzatdi. – Ma! Bitta gapniyam tekinga aytmagin!

– Kerakmas! O'zimniki bor! – Bobom uzun kamzulining cho'ntagidan qizg'ish nosqovog'ini chiqardi. – Mendan tilanmagin deb ataylab so'radim. – U ko'zini qisibroq iljayganchа nos otdi. – Hech qanaqa

sir-pir yo‘q. – Birpas o‘ylab turdi-da, to‘satdan so‘rab qoldi:– Xonadoningda necha kishi bor? – Javob kutmay kaltabaqay barmoqlarini bukib sanab ketdi. – Seni o‘zing – bir. Chevar xotining – ikki. Ikki o‘g‘il-ikki kelin, to‘rtta, hammasi oltita bo‘ldimi? Yana ikki nevarang bormi? Bo‘pti-da! Har bittasi ho‘kizday keladigan Shokiring bor, Zokiring bor, Potma-Zo‘ra kelining bor. Qish chillasida o‘shalarni ishga sol. Hojatxonaning kesagini tashitasan... Tokning tagini odam bo‘yi kavlaysan.

– E, shuning uchun qachon qarasa, kesak titkilab yurarkansan-da, – Oqsoqol bir g‘ujum uzumni og‘ziga solib kulimsiradi. – Bo‘ldi, tushundim!

– Senga nima! Yeding-ku, qalay, mazzasi shirin ekanmi? – Bobom xixilab kuldi. – Kesakni quvvati ja zo‘r bo‘ladi, Oqsoqol. Senga o‘rgatavurib o‘zimga qolmadi.

– Qo‘ysang-chi! – Oqsoqol qo‘l siltadi. – Bunaqa ishlarni o‘zimam bilaman. Lokin hayronman, bu yil mening uzumimga kul tushdi.

– Hovlining devorini baland, tomorqanikini past ol degan hikmat bor. Eshitganmisan? Eshitmagansan! – Bobom bilag‘onlik bilan tomog‘ini taqillatgan edi, ichiga nos ketdi shekilli, ko‘zi ola-kula bo‘lib o‘qchidi. – E, o‘la, – dedi tupurib. – Ishkomingdan shamol o‘tib tursin, kallavaram. Bo‘lmasa kul tushaveradi.

Ikki o‘rtoq hangamalashib pastak eshikdan hovliga kirib ketishdi.

– Yuring, – dedim Kimsan akamni qistab. – Tezroq uzaylik. Oyim kech qolmasinlar.

Ishkom oralab ketdik. Quyosh qizdiradi, tok yaproqlari unsiz tebranadi. Oftob nurini emib, qizargan uzum boshlari sollanib turibdi. Allaqayerda g‘urrak g‘urillaydi.

Kimsan akam qoraygan uzum boshlari g‘uj bo‘lib turgan tok oldiga kelib to‘xtadi. Osilib, bag‘azga chiqdi. Zalvaridan ishkomning narigi boshigacha lopillab ketdi.

– Buyursinlar! – dedi bir oyoqda bag‘azga osilib.– Qaysi birini uzay? Mana shunimi? – U tuzuk-quruq qizarmagan uzum boshiga qo‘l cho‘zdi.

– E, xom-ku, unisi! Tepasidagisini uzing! – dedim savatni biqinimga tiragancha yaqin kelib.

– Bunimi? – Kimsan akam undan ham xomroq boshini ko‘rsatdi. – Shunisinimi?

– Yo‘q, ana, tagida turibdi-ku?

– Ha, mana bunimi? – U yana «jinnilik» qilishga tushdi. – Hozir uzamiz-da!

Kula-kula dashnom berdim.

– Yo‘q, ana-ku, peshonangizga tegib turibdi!

– E, mana bunimi? – U butunlay ko‘m-ko‘k uzum boshiga qo‘l cho‘zdi. – Mana shuni-ya!

– Iye, jinnimisiz! Unimas, qorayib turgani bor-ku! Nima balo, xom uzumni pishganidan ajratolmaysizmi?

Kimsan akam nihoyat g‘arq pishgan chillakini «topdi». Bir donasini uzib, og‘ziga soldi.

– Oh-oh-oh, shunaqangi shirinki, yesang labing labingga yopishib qoladi, Robiya!

– Bo‘ling! – Turgan joyimda oyoq depsib qistadim.– Oyim shoshyaptilar.

Kimsan akam tezroq ishlash o‘rniga battar tegajaklik qila boshladi:

– Voy-bo‘! Bunaqa shirin uzumni umrimda yemaganman. Asal-a, asal! Ishonmasang yalab ko‘r... Labing yopishib qolsa, o‘zim ajratib olaman.

– E-e! Oyim urishib beradilar, inson! Qorong‘ida «Alvasti ko‘prik»dan qandoq o‘tadilar? O‘zingiz oborib qo‘yasizmi?

– Senam borsang, oborib qo‘yaman! – Kimsan akam iljayib chillakini uzatdi. – Qani, och savatingni!

Savat yarimlab qolganida tomorqaning pastak eshigi g‘iyqilladi. Bobomning yo‘talgani eshitildi. Kimsan akam ikkalamiz darrov sipo bo‘lib qoldik.

Sekin qarasam, bobomga ergashib oyim ham pildirab kelyapti. Bobom ishimizni bir zum tomosha qilib turdi-da, Kimsan akamga buyurdi:

– Tush...

– Nega, bobojon? – dedim qo‘limdagi savatga imo qilib. – Hali to‘lgani yo‘q-ku!

Kimsan akam dorbozlardek bir oyoqlab bag'azga osilgan ko'yi biz tomonga yuzlandi. Oyim teskari qarab, kafti bilan yuzini to'sgancha hiqillab yig'lab yubordi.

– Urush boshlanibdi! – dedi bobom siniq ohangda.– Yurtimizga nemis bostirib kiribdi.

Hiqillab yig'layotgan oyim to'satdan ovozini baralla qo'yib yubordi.

– Voy sho're-em! Bu balo qayoqda turgan ekan. Sho'rginam qursin!

– Sannama-ye! – bobom o'shqirib berdi. – O'chir!

Hayron bo'lib oyimga qaradim. Nega yig'laydi? Urush boshlansa nima bo'pti? O'zi anchadan buyon «urush-urush» degan gaplar yurardi-ku!

Kimsan akam yerga sakrab tushdi. Qurigan kesakka qoqilib, munkib ketdi. Rangi quv o'chib, entikib nafas olayotganini sezdim. U avval menga, keyin oyim bilan bobomga qaradi. Yuziga qon tepib, bo'g'riqdi. Ko'ylagining qayrilgan yengini tushirib indamay ketayotgan edi, oyim ko'zlari olayib yo'lini to'sdi.

– Qayoqqa?

– Oyi! – Kimsan akam najot kutgandek bobomga qaradi. – Bormasam bo'lmaydi.

– Nima?! – Oyim qop-qora, qalin lablari titrab, Kimsan akamni quchoqlab oldi. – Bormaysan! Tilab-tilab olgan bolamni ajalning og'ziga yubormayman! – Keyingi so'zlar uning ko'ksidan nido bo'lib chiqdi.

Shundagina ro'y bergan voqeaning dahshatini birdan his etdim-u etim seskanib ketdi.

– Yo'q! Yo'-o'q! – Oyim cho'kkalab qoldi. Kimsan akamning oyog'ini qo'shqo'llab changalladi. – Ketmaysan!

– Dada! – Kimsan akam oyimning qo'llaridan oyog'ini tortib olishga urinarkan, bobomga qaradi.

– O'chirsang-chi, ahmoq xotin! – Bobom olmadek mushtini do'laytirib dashnom berdi. – Birov bolangni oborib to'pining og'ziga tiqyaptimi!

Oyim baribir Kimsan akamni qo'yib yubormadi.

– Yo'q! – dedi yosh to'la ko'zlarida iltijo bilan. – Borma, jon bolam!

Bir chekkada karaxt bo'lib turardim. Nimadir biqinimga qattiq botayotganini endi sezdim. Qarasam, yarim savat uzum. Nima keragi bor? Kimsan akam ketsa... Uzum yegandan ko'ra zahar yeganimiz yaxshimasmi? Behush bir alpozda savatni yerga qo'ydim.

Zor qaqshab yig'lashidan eridi shekilli, bobom Kimsan akamning oyog'idan quchoqlab muk tushib o'tirgan oyimning boshiga egildi.

– Onasi, – dedi sekin. – Yurtga kelgan to'y... Hamma urushga borsa-yu, Kimsan toshbaqadek boshini ichiga tortib o'tirsa yarashadimi? O'z qulog'im bilan eshitdim-ku, urush nari borsa, bir-ikki oyda bitarkan. Uyog'ini so'rasang, hech kim o'g'lingni oldiga solib obketaman deyotgani yo'q.

Kimsan akam oyimning qo'lidan sirg'alib chiqdida, eshik tomon g'izilladi... Shu ketganicha ertasiga peshindan keyin qaytdi. Bobom dalada, men supa oldida o'tirib, kir yuvayotgan edim. Ikki ko'zi eshikka termilib o'tirgan oyim chopib borib, Kimsan akamni quchoqladi.

– Nima bo'ldi? – dedi chirqillab. – Tezroq gapirsangchi?

Kimsan akam negadir ko'zini oyimdan olib qochdi.

– Kerak bo'lsa o'zimiz chaqiramiz deyishdi.

– Voy Xudoga shukur-a! – Oyim palakati arigan odamdek yuzi yorishib ketdi. – Mayli, bolam, shoshma. Aytibdi-ku, kerak bo'lsa o'zlari chaqiradi. Ajabmas, ungacha urush bitib qolsa...

Bir piyola choydan keyin oyim yo'lga otlanib qoldi. Kechagi savatga boshqatdan uzum uzdirdi.

– Tog'angdan xabar olay endi, – dedi kuymanib. – Kim bilsin, hali uyam urushga otlanib qoldimikin, guldek xotinini qon-qaqshatib...

Hovlida Kimsan akam ikkovimiz qoldik. Nuqul ro'parasida so'ppayib turishdan uyalib, kir yoyish bahonasida supa tomonga ketayotgan edim, Kimsan akam qo'li bilan imo qildi:

– O'tir, Robiya... Gap bor.

So'z ohangidanoq hammasini tushundim. Yuragim shuv etib ketdi. U mendan oldin ayvon peshiga borib

o'tirdi. Ko'zlarida chuqur, o'ychan ma'no bor edi. Oftobda qoraygan yuziga ter tepchib chiqqan, lablari qimtilgan. Bir kunda yanayam ulg'ayib qolgandek...

– Nima bo'ldi? – dedim yuragim zirillab.

U indamadi. Negadir jilmayib qo'ydi. Oraga yurakni sirqiratuvchi sukunat cho'kdi. Allaqayerda qovog'ari g'o'ng'illadi. Molxonada galanska sigir xomush pishqirib qo'ydi. Kunbo'yi olamni qizdiraverib o'zi ham hansirab qolgan quyoshning lohas nurlari etakdagi terak shoxlari uchida lovullab o'chdi.

Kimsan akam ilkis bosh ko'tarib, ko'zimga qattiq tikildi.

– Kutasan-a! – Shunday dedi-yu, hamisha yuvosh, o'ychan boqadigan ko'zlarida olov yarq etdi. – Sen kutsang, men tezroq kelaman. Jang qilishim oson bo'ladi. Robiya...

– Ketadigan bo'ldingizmi? – dedim ovozim titrab.

– Yo'q, avval sen ayt. Kutasanmi? Rostingni ayt.

O'krab yig'lab yubordim.

– Nega kutmas ekanman? Sizdan boshqa kimim bor!– dedim kaftim bilan yuzimni to'sib. – Kimsan aka. Axir men... siz...

O'pkamni bosib ololmas, bir yoqlarga qochib ketgim kelardi. Shu topda Kimsan akam meni erkalashini, yuzlarimni silashini xohlardim.

Bir mahal u sekin qo'limni siladi. Kaftimni tushirib yuzini yuzimga tekkizgudek yaqin keldi. Undan oftob hidi, yer isi, keyin... odamning yuragini o'ynatib yuboradigan allaqanday yoqimli bo'y taralar, ko'zlari ma'yus kulib turardi.

– Nima qilay, – dedim jiqqa yosh to'la ko'zlarimni ko'ziga qadab. – Ont ichaymi! Non ursin! Kutmasam, non ko'r qilsin, Kimsan aka!

U titrab ketdi. Boshimni ohista siladi. «Nega o'pmaysan, tentak! O'psang-chi, bag'ringga bossang-chi!» Bilmadim, qo'rqdimi, uyaldimi, qadoq bosgan yo'g'on boshmaldog'i bilan yuzimga oqib tushgan yoshni artdi.

– Ont ichma, Robiya! – dedi ovozi qaltirab. – Bilaman-ku, seni! Bir og'iz gaping kifoya.

U yana jimib qoldi. Men bo'lsam, Kimsan akamning baquvvat, qadoq bosgan qaynoq kaftiga yuzimni umrbod bosib o'tirishni, uning to'xtovsiz gapirishini, allaqanday sirli narsalarni aytishini xohlardim. Ko'zimni yumib oldim.

– Robiya! – dedi u bir mahal. – Menga qiyiqcha tikib qo'yasan-a?

Boshimni ko'tarib qarasam, kulib turibdi.

– Hov anavindagiga o'xshab, chetiga otimizni yozib qo'yasan-a! Ikkalamizning otimizni...

Yana yig'lab yubordim.

– Yig'loq! – dedi u yosh bolani ovutgandek, burnimni beozor chimchilab. Shimining cho'ntagiga qo'l suqib yarim varaq qog'ozni xontaxtaga, chala yeyilgan uzum g'ujumlari yoniga tashladi. – Bir haftadan keyin jo'naydigan bo'ldim. Voenkomatdagilar hozircha O'zbekistondan urushga olish boshlangani yo'q, deyishuvdi, zo'rg'a ko'ndirdim. Oyimga aytmay qo'ya qol. O'zim tushuntiraman.

«Voenkomatni zo'rg'a ko'ndirganmish». Nimaga shuncha shoshilinch? Kerak paytida o'zlari chaqirishardi-ku!

Kimsan akam ko'nglimdan o'tayotganini sezdi.

– Robiya! – dedi menga emas, paxsadevor tagida patirlashib cho'qishayotgan musichalarga qarab. – Shunaqa qilish kerak, Robiya! Urush ketyapti.

Oyim qorong'i tushganda keldi. Tog'am ham voenkomatga yugurmoqchi ekan, Ra'no yangam qo'ymabdi. Oyim tog'amni uzib-uzib olibdi. «Podadan oldin chang ko'tarma, g'unchaday xotiningni tashlab urush qilishni kim qo'yibdi senga, – debdi. – Mana jiyaning ham hovliqib borib, bo'shashib qaytdi, kerak paytida o'zlari topib olarmish», debdi.

Oyim gapiryapti-yu, mening ko'zlarim Kimsan akamda...

Yig'laganimni sezdirmaslik uchun molxonaga kirib ketdim.

* * *

Yakshanba kuni hovlimiz odamga to‘ldi.

Uncha-muncha kolxozchi charlab chaqirsa bormaydigan, do‘ppisi yerga tushib ketsa, birovga pul berib oldiradigan Umar zakunchi ham peshonasiga munchoq taqilgan jiyron otini gijinglatib keldi. Bobom qo‘y so‘ydi... Rashid abzi odatdagi yumushini qilib, samovar qaynatishga tushdi. Mahalla qozonida osh damlandi...

Oyim dod solib, olamni buzib yuborsa kerak, deb qo‘rqqan edim. Qiziq, yig‘lamadi ham, aql-hushini yo‘qotmadiyam. Ikkalamiz Kimsan akamga atab patir yopdik, bo‘g‘irsoq pishirdik. Boshiga yangi do‘ppi, egniga jujun kuylak, shim kiyib olgan Kimsan akam ikki yuzi qip-qizarib dam-badam yonimizga keladi. (Hali ulfatlari bilan uyga kirib bobomdan bekitiqcha Rashid abzining musallasidan ichayotganini ko‘ruvdim.) Nuqul hazil qiladi. «Oyi, to‘y yuboryapsizmi, noningiz buncha ko‘p? Ie, Robiyaning pazanda bo‘pketganini qarang, oyi! Shundoq qizni qo‘ldan chiqarib bo‘ladimi?»

Oyim uning qochirig‘ini tushunmaydi.

– Sening singling bo‘ladi-yu, pazanda bo‘lmaydimi? – deydi kulib.

Ajab, odam yig‘lab yuborishdan qo‘rqib kulsa g‘alati bo‘larkan. Xizmat qilib yuribman-u, nuqul Kimsan akamga termilib qarayman. Ana, jo‘ralari bilan ayvonda chordana qurib o‘tirib osh yeyapti.

– Robiya! – Shundoq yonboshimda do‘rillagan ovozdan cho‘chib tushdim. Qarasam, har yelkasiga ikkitadan yigit o‘tirsa bemalol ko‘taradigan, kesilgan jigardek qalin labida mo‘ylov o‘sgan Parcha opa devor tagida g‘o‘ladek oyoqlarini cho‘zib bir lagan oshni tizzasiga qo‘yib uryapti.

– Robi! Bir qoshiq suvminan yutadigan okang borde! – dedi oshni guvaladek dumaloqlab og‘ziga tiqarkan. – Sovchi qo‘ysa tegardim!

«Voy ko‘nglingga qo‘tir jomashov. Kimsan akam o‘zimgayam kerak!..»

Ensam qotib burilib ketayotsam, sholcha tashlangan supada bug‘altir Soli so‘poq bilan o‘tirgan Umar zakunchi o‘rnidan turib, qo‘lini baland ko‘tardi.

– Hurmatli kolxozchilar! – dedi jarangdor ovozda. – Bir minut diqqat...

Hovlida g‘ovur-g‘ovur qilayotganlar sekin-asta tinchib qolishdi.

– O‘rtoqlar! – «Qovun so‘ysa bo‘ladigan» darajada silliq dazmollangan shim kiygan Zakunchi o‘rtaga chiqdi.

– O‘rtoq kolxozchilar! Vatanimiz boshiga og‘ir sinov tushdi. Qahramon jangchilar nemis-fashist bosqinchilariga qarshi shiddatli jang olib bormoqda! – U ko‘rsatkich barmog‘i bilan ingichka, chiroyli mo‘ylovini silab qo‘ydi. Hayajonlanib davom etdi. – Frontga dobrovolniy otlanganlar orasida bizning kolxoz a’zosi, staxanovchi ketmonchimiz Kimsan Husanov ham borligidan faxrlanamiz! Buyoqqa kel, ukam!

Kimsan akam qo‘lini sochiqqa artib, ayvondan tushdi. Xijolatdan yuzlari lovullab supa oldiga keldi.

– Rahmat, ukam! – Zakunchi uning yelkasiga qoqdi.– Dushmanga omonlik berma! – Oxirgi gapini ayniqsa jarangdor ovozda aytdi. – Fashist bosqinchilariga o‘lim! Yashasin o‘rtoq Stalin!

Gardishi keng shlyapa, oq kitel kiygan Soli so‘poq do‘mboq qo‘llari bilan qarsak chaldi. Chekka-chekkadan ma’qullovchi xitoblar eshitildi.

Umar zakunchi joyiga o‘tirgandan keyin Kimsan akam nima qilishini bilmay esankirab turdi-da, odamlar orasidan o‘tib, ayvonga yo‘naldi. Shu payt gulzor tomondan Oqsoqolning yo‘g‘on ovozi eshitildi.

– Shoshma, bolam! – U katta-katta qadamlar bilan yaqin kelib Kimsan akamning yelkasiga kaftini qo‘ydi.– Bir narsani aytib qo‘yay. Urush degan palakat – o‘yin emas. Buni hech kim bilmasa ham Duma bilan men bilamiz. Dushmanni ayama, ammo o‘zingniyam ehtiyot qil. – Oqsoqol Kimsan akamning peshonasidan o‘pdi. – Barakalla, bolam! Haqiqiy ota o‘g‘il ekansan. Belida belbog‘i bor yigit ekansan! Qani, xaloyiq! – U odamlarga yuzlanib hayqirdi. – Yurtimizga qasd qilganlar past bo‘lsin, yer bilan yakson bo‘lsin! Kimsanboy oy borib – omon kelsin!

Hovlini to'ldirgan odamlar baravar oyoqqa qalqdi.

Kimsan akam bir yo'la shuncha maqtovni umrida endi eshitayotgani uchunmi, o'zini qayoqqa qo'yishini bilmas, sholg'omdek qizarib, goh yerga qarar, goh daraxtlarning uchini tomosha qilar, nuqul shimining cho'ntagiga qo'lini suqib atrofga alanglar, chamasi, bunaqa «azob»dan tezroq qutulishni o'ylar edi.

– Husanboy! – Oqsoqol kaftini og'ziga karnay qilib baqirdi. – Qayoqdasan, Duma?!

Odamlar to'dasidan bobom chiqib keldi.

– Obke! – dedi Oqsoqol.

Allaqayoqdan oyim paydo bo'ldi.

– Chop, qizim! – dedi shivirlab. – Patirni obchiq!

Oyog'imni qo'lga olib bostirmaga yugurdim. Hali tandirdan uzayotganimizda oyim singgib pishgan, yuziga sedana sepilgan kattakon patirni qo'limga tutqazib, buyurgan edi: «Tayinli joyga bekitib qo'y, so'raganimda obkelasan!»

Bostirmaga uchib kirdim-u eski sandiq ustidagi dasturxonga o'ralgan patirni oldim. Patir hali issiq edi... Dasturxon qatini ochishim bilan dimog'imga oftob, bug'doy, yer hidi urildi. Xuddi Kimsan akamning yuzidan anqib turadigan isga o'xshash bo'y... Odamlar orasidan o'tib kelib, nonni bobomga berdim. Bobom xuddi chaqaloq bolani avaylab ko'targandek ikki qo'llab ko'ksiga bosgancha supa oldiga olib bordi-da, Oqsoqolga uzatdi.

Oqsoqol patirni boshi ustida baland ko'tardi.

– Xaloyiq! – dedi ovozi titrab. – Dunyoda nondan tabarruk narsa yo'q! Nondan yuz o'girgan imondan yuz o'giradi. Ke, o'g'lim, tishla! – U patirning ikki chetidan tutib turdi. Kimsan akam xiyol egilib bir chekkasini tishladi. – Barakalla, – dedi Oqsoqol. – Tuz-nasibang uzilmasin! Ilohi omin!

U bir chekkasi tishlangan patirni bobomga uzatdi, bobom oyimga, oyim menga... Men shosha-pisha uyga kirdim-da, patirni taxmondagi ko'rpa-to'shaklar orasiga yashirdim.

* * *

Tong qorong'isida yo'lga tushdik. Bobom Umar zakunchining ulov jo'natishini kutmasdan o'zining eshak aravasini taxt qildi. Aravada Kimsan akamning qopi, qopning bog'ichidan ushlab oyim o'tiribdi. Aravaning bir tomonida Oqsoqol, ikkinchi tomonida bobom tuproq kechib ketyapti. Kimsan akam ikkalamiz orqaroqda boryapmiz. Bobom xalacho'p bilan eshakning biqiniga nuqib «xix-xix»laydi. Eshak dik-dik qadam bosadi. Sahar salqinida sovugan tuproq hidi yoqadi shekilli, «xirq-xirq» qilib qo'yadi. G'ildiraklar ovozsiz shirillaydi. Chang ko'tariladi. Shom yegan oy g'arib mo'ltiraydi. Goh Kimsan akamga, goh oyimga qarayman. G'ira-shirada Kimsan akamning yuzini aniq ko'rmayman. Lekin atrofni tomosha qilib borayotganini payqayman. Nazarimda u negadir jilmayayotganga o'xshaydi. Oyim ikki bukilib olgan. Xuddi qop-qora toshdan yasalgan haykaldek...

Alvasti ko'prikdan o'tayotganimizda qorong'i o'pqonda ilondek vishillayotgan suvga qarab, vahmim keldi. Nazarimda butun dunyoning falokati shu yerga to'planib «bazm» qurayotgandek, atigi bir hafta oldin o'ynab-kulib yurgan odamlar bugun ma'yus tortib qolganidan shodlanib mazax qilayotgandek bo'lib ketdi.

Oqsoqolning yuragi siqildi shekilli, Alvasti ko'prik shovqinini bosib shang'illadi:

– Kecha Xirmontepa tomonga o'tgandim. Bug'doy jonivor boshog'ini to'kaman deb turibdi. Zakunchiga aytsam hali vaqt bor, rahbarlarning ishiga aralashmang deb so'kib berdi.

– E, rahbar bo'lgan otasini go'riga! – bobom xunob bo'lib hayqirdi. – Bu yil yoz erta keldi, o'roqqa tushmasak bo'lmaydi.

Boyadan beri indamay ketayotgan Kimsan akam birdan jonlanib ketdi.

– Tushaveringlar, dada! U-bu deb zakunchilik qilsa aytinglar, hech kim uyiga ortib ketayotgani yo'q-ku, denglar. Harna vaqtliroq yig'ishtirib olganlaring.

Shu bahona gap gapga ulandi. Hosilni tezroq yig'ib olish, kechki makkani vaqtida ekish... Xullas, gangir-gungur suhbat boshlandi.

Eshak qadamiga qarab, manzilga yetib borgunimizcha kun yoyildi.

Ancha yil ilgari dadam bilan Toshkentga kelganimizda ko'rgan vokzalim g'ira-shira yodimda edi. O'sha g'ishtin bino. O'sha zinalar. Ammo unda odam bunaqa qalin emasdi. Hozir hammayoq bozorga o'xshab ketibdi. Qop orqalaganlar, chamadon ko'targanlar, yoqasiga belgi taqilgan harbiylar... Odamdan ot-ulov ko'p. Qop-qora «emka» mashinalari, «polutorka»lar, ot arava, eshak arava. Hatto og'zidan ko'pigi osilib, pastki jag'ini uyoq-buyoqqa qiyshaytirgancha kavsh qaytarayotgan tuyagacha bor.

Kimsan akam «men hozir» dedi-yu, qizg'ish g'ishtin bino eshigi oldida turgan odamlarni turtib-surtib ichkari sho'ng'idi. Bir soatchadan keyin qaytib chiqdi.

Qop orqalagan bobom, uning ketidan tugunni mahkam ushlagancha men, bilagimga yopishgan oyim. Eng oxirida qaddini g'oz tutgan Oqsoqol «po'sht-po'sht»lab perron tomon yurdik. Kimsan akam bu erda ham «hozir kelaman» degancha uzoq yo'q bo'lib ketdi.

Havo ertalabdan qizib ketgan. Vokzal binosi oldida poyezd to'xtab turibdi. Askarlarni tashiydigan «qizil shalon» shu ekanini tushundim. Taxta vagonlar darvozadek keng eshigini ochib turibdi. Deraza yo'q. O'rnida patnisdek tuynuk. Muzika yangraydi, ora-chora «gum-gum», «vosh-vosh» degan tovush eshitiladi. Allaqayoqdan garmon ovozi quloqqa chalinadi. Uzoqroqda childirma baka-bang qiladi. Kimdir yig'laydi, kimdir kuladi. Kattakon osma soatning millari o'ndan yigirma minut o'tganini ko'rsatib turibdi.

Shundoq soat tagida sochi kalta qirqilgan, labini qizilga bo'yagan rus ayol papiros chekayotgan mo'ylovli kishini qayta-qayta o'padi.

– Sasha, Sashenka, – deydi. Dam-badam sumkachasini ochib ro'molcha chiqaradi, ko'z yoshini artadi.

Erkak negadir kuladi.

– Jdi, – deydi, qizil bo'yoq yuqqan yuzini artib.– Do pobedi!

Bir mahal Kimsan akam halloslab kelib qoldi. Xuddi shu payt «Po-vago-nam!» degan asabiy qichqiriq

yangradi. Yig‘i-sig‘i, kuy, kulgi – hammasi aralashib ketdi.

Kimsan akam avval oyimni quchoqladi. Qiziq, oyim shundayam yig‘lamadi. Faqat entikib nafas olayotganini sezdim.

– Bolam, jon bolam, o‘zingni ehtiyot qil... Xo‘pmi, jon bolam. Tushunding-a! Olloga topshirdim...

Kimsan akam uning quchog‘idan chiqishga urinar, ammo oyim qo‘yib yuborgisi kelmas edi.

– Xavotir olmang, oyi! – dedi u shosha-pisha. – Narisi bilan uch oyda kelaman. Mana ko‘rarsiz. Girmonni boshini yanchib kelamiz!

– Issiqroq kiyinib yur, bolam! – Oyim Kimsan akamning u yuzidan-bu yuzidan o‘parkan tayinladi. – Qopda achchiqtosh bor, tomog‘ing og‘risa g‘arg‘ara qilgin, xo‘pmi?

Qarasam, Kimsan akam oyimga yuzini tutib beryaptiyu ikki ko‘zi menda. Kulmoqchi bo‘ladi, ammo lablari ayanchli titraydi. Amallab oyimning quchog‘idan chiqishi bilan dadam ikki elkasiga osilib peshonasidan o‘pdi.

– Oy borib, omon kel, o‘g‘lim! – dedi bo‘g‘iq ovozda.

Yana o‘sha asabiy hayqiriq yangradi:

– Po vago-o-o-nam!

Kimsan akam bobom bilan xayrlashayotganida ham ikki ko‘zini mendan uzmadi, shu topda Oqsoqolniyam yomon ko‘rib ketdim. Kimsan akamni quchoqlab oldi. Hadeganda bo‘shata qolmaydi.

Asabiy hayqiriq bu safar tahdidli jarangladi:

– Po vago-o-o-nam!

Kimsan akam nihoyat yonimga keldi. Terlab ketgan, entikib nafas olyapti. Ko‘zi kulib turibdi-yu, lablari titraydi.

Besh-olti qadam narida turgan bobom bilan oyim tomonga o‘g‘rincha qarab oldi-da, qo‘lini cho‘zdi. Kaftimni mahkam qisib shivirladi:

– Kutasan-a?

– Kimsan aka... Kimsan aka! – Ko‘zimdan tirqirab yosh chiqib ketdi.

Vagonlar shiddatli taraqladi. Bir mahal o'zimga kelsam, Kimsan akam yelkasida qop, bir qo'lida tugun bilan poyezd yonida chopib ketyapti. Vagonlardan birining ochiq eshigidan besh-olti qo'l baravar cho'zilib Kimsan akamni qop-mopi bilan ichkariga tortib oldi.

Hammayoq qiy-chuv bo'lib ketdi.

– Xudoga topshirdim, bolam!

– Tezroq keling, dadasi.

– Xayr, adajon!

– Begim, xat yozing, begim!

– Tug'sam otini nima qo'yay?

– Xudo panohida asrasin, o'g'lim! Boshing toshdan bo'lsin!

Bu – bobomning xitobi ekanini keyin payqadim. Nihoyat oxirgi vagon ham taraq-turuq qilib o'tib ketdi. So'nggi vagon, shapka kiygan, nayzali miltiq ko'targan harbiy kishi... Olislab borayotgan parovoz nola chekkandek cho'zib gudok chaldi. Yig'i-sig'i bir avjiga chiqdi-yu, keyin sukunat cho'kdi.

Muzika tindi. Childirmaning baka-bangi o'chdi. Garmon ham nola chekmay qo'ydi. Qizigan temir isi, mashina moyining hidi gupillab ketdi. Qarasam soat tagida turgan boyagi rus xotin temir simyog'ochga behol suyangancha hiqillab yig'layapti.

– Sasha! Sashenka!

– Suv! Suv opke!

Bobomning xavotirli xitobidan seskanib tushdim. Oyim shundoq yerga o'tirib qolgan, rangi quv o'chib, ro'moli yelkasiga sirg'alib tushgan, ko'zi yumuq edi. Ikki chakkasidagi sochi oqarib ketganini endi sezdim. Nahotki, bir kechada?..

Bobom oyimning bilagidan tutgancha nuqul bir gapni qaytarib, yalinar edi:

– Ko'zingni och, onasi, ko'zingni och...

Oqsoqol belbog'ini shosha-pisha yechib, oyimni yelpishga tushdi. Menga qarab o'shqirdi:

– Suv obkelsang-chi, Robiya!

Duch kelgan tomonga yugurdim. G'adir-budur g'isht qoplangan maydondan o'tib borarkanman, qoqilib o'mbaloq oshib ketdim. Chap tirsagim sirqirab, ko'nglim

behuzur bo'ldi. Ammo sakrab turib yana yugurdim. Ro'paramdan chiqib qolgan qora shapkali odamdan so'radim.

– Suv? Suv bormi?

Shapkali kishi qo'li bilan poyezd ketgan tomonga imo qildi.

Ellik qadamcha narida tumshug'i egik quvurdan sharillab suv oqib yotardi. Hovuchimga suv to'ldirib, orqaga qarab chopdim. Yetib kelgunimcha kaftlarim orasidan oqib, narisi bilan ikki qultum qoldi. Bobom hamon tipirchilar, oyim rangi bo'zday oqargancha ko'zi yumuq, boshini bir tomonga tashlab o'tirar, bobom elkasidan tutib turmasa, gursillab yiqilishi aniq edi.

Hovuchimdagi suvni oyimning yuziga sepdim.

Oyim bir seskandi, ammo ko'zini ochmadi.

– O'g'li-im! – dedi ojiz ingrab. Ko'zlaridan ikki tomchi zahardek achchiq yosh sizib chiqdi-da, ko'karib ketgan yuzidan oqib, labining chetida turib qoldi. Kechadan buyon butun bardoshini to'plab, Kimsan akamning oldida yig'lamagani haqqi ichida ummon bo'lib yotgan alam endi shu ikki tomchiga aylanib toshib chiqqanini his etdim-u yuragim sanchib ketdi.

– Oyijon! – dedim boshiga egilib.

Kimdir yelkamga turtdi.

O'girilib qarasam, hozirgina simyog'ochga suyanib «Sashenka» deb yig'layotgan xotin. Labining bo'yog'i surkalib ketgan, og'zi qiyshayib qolganga o'xshardi.

– Aksakal... – U bobomni ham nari surdi.

Ildam harakat bilan sumkasini ochdi-da, qandaydir uzunchoq shishacha chiqardi. Po'kagini ochishi bilan dimoqni yorib yuborgudek hid anqib ketdi. Ko'z yoshidan jiqqa ho'l bo'lib ketgan ro'molchasiga boyagi doridan tomizdi. Ro'molcha uchini oyimning burniga tutgan edi, oyim yuzini burishtirib, teskari qaradi. Ko'kimtir yuziga bilinar-bilinmas qon yugurdi.

– Mama ploxa, – dedim bilganimcha o'rischa gapirib. – Mama umer budit.

– Nichego! – Xotin ma'yus jilmaydi. – Ya vrach, pomogu. Prinesi pit.

Xotinning keyingi gapini tushunmadim.

– Suv, suv bar, kizimka? – dedi xotin achchiqlanib.

Oqsoqol o'rischani yaxshi bilishi endi esiga tushgandek tarjima qildi.

– Do'xtir marja suv opke deyapti, nega tushunmaysan? – U qozondek do'ppisini boshidan yechib tutqazdi.– Ma! Yugur.

Do'ppiga suv to'ldirib qaytib kelsam, oyim ko'zini ochgan, qiynalib, nafas olar, bobom bilan Oqsoqol tepasida turishar, o'ris xotin esa go'yo oyim tushunadigandek tasalli berar edi:

– Ne goryuy, apa! Tvoy malchik pridet geroem...

Oyim do'ppidagi suvdan ozgina ichib tag'in ingradi.

– Jon bolam, yolg'izim...

– Men borman-ku, oyijon, – dedim yig'idan labim titrab. – Nima, men sizning bolangiz emasmanmi?

O'ris do'xtir o'zbekchani tushunarkan.

– Nu vot, apa! – dedi boshini ma'yus irg'ab. – U tebya i kizimka est. A u menya teper – nikogo.

Gapini yaxshi tushunmasam ham oyimni yupatayotganini angladim.

Ayol sekin-sekin nari ketayotgan edi, Oqsoqol qulluq qildi.

– Ispasiba, marja! Go'st paydo'm.

Ayol mungli kulimsirab qo'ydi.

– Rahmat, – dedi o'zbekchalab, – rahmat, aksakal.

Dimog'imga mashina moyining chuchmal isi, qulog'imga vagonlarning sharaq-shuruq urilishi, g'ildirak sadolari, parovozning vidolashgandek nolon gudok chalishi mahkam o'rnashib qoldi.

Keyin ham yoz kechalari oyim bilan ayvonda yotganimda Alvasti ko'prik tomondan g'ildiraklar taraqlagani, parovozning nola qilgandek cho'zib gudok chalishini eshitib qolsam, vokzaldagi o'sha manzara ko'z oldimga kelar, yuragim orziqib-orziqib ketar edi.

* * *

... Mayli, o'shanda-ku, oyimning o'z dardi o'ziga yetib ortardi. Ustiga-ustak Kimsan akam ikkalamiz birbirimizga ko'ngil qo'yganimizni bilmas edi. Keyin... keyin bildi-ku. Bilib o'ziyam suyundi-ku, axir!

Nimaga endi bunaqa deyapti?! Nimaga meni «qizim» deb chaqiradigan Shomurod tog'amga ravo ko'ryapti? To'g'ri, urush bitganiga besh yildan oshdi. Ammo besh yil nima bo'pti? Kerak bo'lsa o'n yil, yigirma yil kutaman! Umrim boricha kutaman! Mabodo Kimsan akam yo'q bo'lganida ham («o'lgan» deyishga tilim bormaydi) men borman-ku. Bundan chiqdi, Kimsan akam ham bor-da! Nahotki oyim umidini uzgan bo'lsa! Nahotki o'z o'g'liga atagan qizni o'zgaga ravo ko'rsa?!

Oyim ikkalamiz bir-birimizning bag'rimizga kirib o'tirar ekanmiz, shularni o'ylab ezilardim. Allaqayerda haqqush nola qiladi, shamol behi barglarini shitirlatadi. Oyim havo yetishmayotgandek xirillab nafas oladi... Ayvon burchagida Muzaffar yotibdi. Ora-chora ingraydi. Singan qo'li og'riyotgan bo'lsa kerak...

– Jilla qursa shu bolaga rahming kelsa-chi, qizim. – Oyim bo'g'inlari shiqirlab o'rnidan turdi. Muzaffarning tepasiga borib, kaftini peshonasiga bosdi. – Mengayam oson tutma, jon bolam! Senga yomonlikni ravo ko'rsam, imonimdan judo bo'lay!

Bu gapni shunaqa osoyishta ishonch bilan aytdiki, ichimda bir nima uzilib ketgandek bo'ldi. Avvallari ham shunga o'xshagan ahvolga tushganman. Hov, o'shanda Kimsan akamni kuzatganimizdan keyin ikki oycha o'tib Ochil akadan sovchilar kelganda. Yig'lab-yig'lab Kimsan akamga xat yozganimda... Kimsan akamdan xat kelmay qo'yganida... Umar zakunchi butun uy ichimizni qora yer bilan bitta qilganida... Bobom o'lganida... Urush bitib, uyga yana sovchilar qatnab qolganida... Har gal ichimdagi o'sha ip tarang tortilib, chidab bo'lmas azob berar, o'zimni qo'yishga joy topolmay qolardim. Lekin o'sha ipning borligi yaxshi ekan. Azob bersa ham, jonimni sug'urib olsa ham...

Hozir... ip uzilib ketdi. Uzildi-yu, ajab... og'riq ham sezmadim, alam ham... Vujudim bo'm-bo'sh bo'lib qoldi. Bo'm-bo'sh. Jimjit...

Odam qimmatbaho narsasini yo'qotsa achinadi. Tuhmatga qolsa boshini tog'-toshga uradi. Qadri yerga urilsa, isyon ko'taradi. Yaqin kishilaridan ayrilsa dod soladi... Lekin umidingdan ayrilsang g'alati bo'larkan.

Hech nimaga, hech kimga, hatto o'z qadringga ham achinmaysan. Dod solmaysan. Isyon ko'tarmaysan... Go'yo sen o'lgansan. O'zing o'lib, quruq surating qolgan...

# UCHINCHI QISM

## *To'rtinchi bob*

### KICHKINTOY MUZAFFAR HIKOYASI

### To'y

Qo'lim singani bahona, uch haftacha ammamnikida qolib ketdim. Avvaliga dadam har kuni kelib turardi. Keyin to'satdan bittayam kelmay qo'ydi. Dadamni qo'msab yig'lagan edim, ammam yupatdi:

– Shoshma, bolam! Dadangni ishi ko'payib ketdi. Bitsin, borasan. Robi opang ham boradi.

Dadamning ishi bilan nima ishim bor! Menga dadam kerak! Nega kelmaydi? Mayli, urishsayam, so'ksayam. Baribir dadam bilan yotgim kelyapti!

«Qora ammam» har kecha qo'limga sho'rpaxta bog'laydi. Sho'rpaxta yaxshi-yu, hidini yomon ko'raman. Tag'in o'zimnikini bog'lasa mayliydi, ammam paxtani o'zi «ho'llaydi». Dadam o'shandayam kelmadi. Sog'inib ketdim! O'zim qochib ketay, desam, Alvasti ko'prikdan qo'rqaman... Robi opam ham o'zgarib qoldi. Avvallari har kuni qurutmi, pistami olib kelardi, meni o'ynatardi. Endi o'ynatmay qo'ydi. Hech kim bilan gaplashmaydi. Ammam yo'g'ida burchak-burchakka borib yig'laydi.

Nihoyat «Qora ammam» uyimga olib bordi. Dadam ham meni sog'inib qolgan ekan. Ko'rib suyunib ketdi. Oqsoqlanib kelgancha yerdan dast ko'tarib yuzimdan o'pdi. Qiziq, dadamdan tamaki emas, ohak hidi kelardi. Qarasam, uyimiz boshqacha bo'lib ketibdi; devorlar oqlangan, uyning singan derazasiga yangi ko'z solingan. Hovli top-toza... Dadamning o'ziyam o'zgarib qopti. Mo'ylovi tekislangan, ko'zlari yonib turibdi. Yosharib ketganga o'xshaydi.

Shu kecha dadamning yelkasidagi chandig'ini silab, mo'ylovidan anqib turgan tamaki isini hidlab, maza qilib uxladim.

Ammam biznikiga serqatnov bo'lib qoldi. Bir kun tugun ko'tarib keladi, bir kun savat... Hatto bir marta ikki bukilib, o'zidan katta qopni orqalab kelib qoldi. Dadamga ergashib arpa o'roqqa borganimda chumolilarni tomosha qilishni yaxshi ko'rardim. Bir gal yarimta boshoqni sudrab ketayotgan chumolini ko'rganman. Ammamniyam allaqayeri o'sha chumoliga o'xshab ketardi. O'zi mushtday keladi-yu orqasida tandirdek qop. Eshigimiz kichkina emasmi, qop sig'may qoldi. Bostirma soyasida jo'xori uqalab o'tirgan dadam yugurib bormasa ammam bechora eshikka tiqilib turavergan bo'lardi. Ikkovlashib qopni tortqilab ichkari olib kirishdi. Paxta ekan.

– Shuncha joydan ko'tarib keldingizmi, opa, nima zaril! – dedi dadam achinib.

Ammam yanayam qorayib, terdan yaltirab ketgan peshonasini ro'molining uchiga artib, tushuntirdi.

– Yangi ko'rpa qavimasa bo'larkanmi? Do'st bor, dushman bor. – U har safargidan qattiqroq harsillar, ichidagi «odamchalar» ovozi boricha hushtak chalar edi.

Ertasidan oftobro'ya ayvonga o'tirib olib, ko'rpa qavishga tushdi. Men bo'lsam hali bitmagan ko'rpa ustida dumalab o'ynadim. Maza! Ammam urishmadi-yu, sal dashnom berdi:

– Tur, baraka topkur, paxtasi yig'ilib qoladi...

Bir oycha turib, Robi opamga o'rganib qolgan ekanman.

– Amma, Robi opam qachon keladila?

– Keladi, girgitton, keladi, – dedi ammam yelkamga qoqib. – Yaqinda butunlay keladi.

– Menga qurut obkeladilami?

– Qurut nima bo'pti, ishkalat obkeladi. Yaxshi ko'rasanmi opangni?

– Judayam.

Ammam juvoldiz tutgan qo'lini muallaq ko'targancha uzoq jimib qoldi. Keyin negadir teskari qarab, ro'molining uchini ko'ziga bosdi...

Yong'oq pishgan kezlari uyimizda to'y bo'ldi. Abduvalining dadasi – «Tuya» sartarosh bostirma panasida qo'y so'yib, oyog'idan olma shoxiga osib qo'ydi. Hovlining o'rtasidan chuqur qazidi. Besh-oltita erkak «ha-bo'l, ha-bo'l» qilgancha eshikdan qiyalatib doshqozon olib kirishdi. Boyagi chuqurga o'rnatishdi. Biz ham yasanib olganmiz. Dadam ataylab Toshkentga tushib, menga yangi kostyum-shim, oyog'imga botinka olib kelgan. Boshimda yap-yangi baxmal do'ppi. Choyxonada meni ko'rib «qadrdon bo'lib qolgan» erkaklar eshikdan kirishi bilan ko'z qisishadi.

– Muborak bo'sin, giroy!

– Iya, poson bo'pketibsiz-ku! Do'ppingizni bizga soting, giroy!

– Ho! Dadangiz obersin!

Qorong'i tushar-tushmas tumonat odam to'plandi. Bashang kiyingan erkaklar, yasan-tusan qilgan xotinlar. Ko'tarmada shuncha ko'p bola borligini bilmagan ekanman. Balki doim dadamga ergashib yurib bolalarga qo'shilmaganim uchun shu kungacha Abduvalidan boshqasini ko'rmagandirman.

Tomorqadagi jo'xorizor ichida bekinmachoq o'ynab yursak, ko'cha tomonda shovqin-suron eshitildi.

– Yur, – dedi Abduvali qo'limdan tutib. – Kuyov kelyapti!

Hech baloga tushunmadim.

– Qanaqa kuyov?

– Voy, bilmaysanmi, dadang xotin olyapti-ku! Kuyov-da!

Pastak eshikdan hovliga chopib kirdik. Qarasam hovli o'rtasida lovillab gulxan yonyapti. Kattakon to'n-kadan charsillab olov sachrayapti. Doshqozon boshida kuymanayotgan sariq xotin – Abduvalining oyisi gulxan atrofida irg'ishlayotgan bolalarga qo'lidagi cho'-michni o'qtalib baqiryapti:

– Yonib ketasan, tinmagur taka! Yonib ketasan!

Dadamni tanimay qolibman. Vuy! Shu – o'zimning dadammi? Egnida havorang kostyum, boshida yap-yangi chust do'ppi. Mo'ylovi tekis tarashlangan. Iye, dadamning shuncha ordeni bor ekanmi? Bitta... Ikkita... Uchta...

Dadamning yonida kelayotgan Ilhom choyxonachi qo'ltig'iga qistirib olgan to'n qatini ochdi.

– Kiyib oling, kuyovbola!

Dadam iljayib, qo'lini orqasiga qilib turdi. Beqasam to'nni kiygizishdi-da, yetaklab gulxan yoniga olib kelishdi. Dadam qaddini g'oz tutib boryapti. Cho'loqlanishiyam sezilmaydi. Ko'zi tushib qolarmikin, degan umidda yaqin borgan edim, qandaydir notanish xotin yelkamga turtdi.

– Qoch, o'ralashma!

Dadamni alanga atrofidan uch marta aylantirishdi. Kimdir eski kursi keltirib gulxan yaqiniga qo'ydi. Yana bir odam do'ppisiga ukpar qadalgan kichkina bolani dadamning tizzasiga o'tqizdi. O'sha zahoti quloqni yorgudek bo'lib childirma baka-banglab ketdi. Ko'ylagining oldini yoqavayron qilib yechgan doirakash bir tomonga kift tashlab g'ayrat bilan childirmani savalay boshladi.

Mehmonlar (deyarli hammasi erkaklar) hovliga to'rtburchak qilib yoyilgan sholcha, bo'yralar ustiga qator-qator bo'lib chordana qurib o'tirishdi. Shundoq yerning o'ziga yoyilgan dasturxonlarga non, nisholda, turshak, jiyda, popukqandlar qo'yildi. Ilhom choyxonachi dadamning pinjiga kirib, ayvonga olib chiqdi. Men tanimaydigan yana uch-to'rt kishi dadamning yoniga o'tirib olishdi. O'sha zahoti ayvonga patnislar tashib kelishdi. Patnisda qovurma chuchvara, qatlama bor edi.

Mehmonlarga sho'rva tortilgandan keyin Ilhom choyxonachi o'rtaga, gulxan yoniga chiqdi. Yuzlari qizarib, cho'tiri ham bilinmay ketibdi.

– Katta ashula! – dedi o'zidan o'zi baqirib. Popukqand solingan likopchani yulqib oldi. Popukqand dasturxonga sochilib ketdi.

U likopchani og'ziga ro'para keltirib chinqiriq ovozda ashula boshlab yubordi:

– Bog' aro-o-o qo'ysam qadam...

Yuzi battar qizarib, bo'yin tomirlari o'qlovday bo'rtib chiqdi.

Gulxan shu'lasidan uzoqda, qorong'ida o'tirgan allakim, zavqi toshib ketdi shekilli, ovozi boricha «do'st» tortdi:

– Ha-do‘o‘-o‘st, baraka top! Oydek yuzingdan akang! Sendan boshqa o‘lmasin!

Mazza qilib ashula eshitayotsam, birov yelkamga turtdi: qarasam, Abduvalining oyisi. Qo‘lida cho‘mich.

– Yur! – dedi imlab. Bostirmaga olib kirdi. Shiftiga shishasi siniq fonus osilgan bostirmada son-sanoqsiz tugun-tersaklar orasida «Qora ammam» o‘tirgan ekan. Negadir o‘pkasi to‘lib yuzimdan o‘pdi. Anchagacha bag‘riga bosib turdi.

– Sho‘rva ichdingmi, bolam?

– Qo‘yvoring, – dedim tipirchilab, – ashula eshitaman.

– Qo‘ying, opa, bola o‘ynasin.

Nimqorong‘i burchakda cho‘kkalab o‘tirgancha tugunlarga non, turshak solayotgan, qarg‘ashoyi ko‘ylak kiygan xotinni endi ko‘rdim.

– To‘y degan bolalarniki bo‘ladi. – U biz tomonga yarq etib qaradi-da, ishini davom ettirarkan, qo‘shib qo‘ydi: – O‘ynayver, o‘g‘lim.

Qiziq, qarg‘ashoyi ko‘ylakli xotinning ovozi ham, o‘ziyam dag‘al edi. Lekin negadir oldiga borgim keldi. Nimaga unaqa bo‘lganini bilmayman.

– O‘zidan tinib-tinchib ketsa koshkiydi, Bashoratxon! – dedi «Qora ammam» burchakka qarab. – Bilmadim, savob ish qildimmi, gunohmi. Shu norasta deb... – U birdan dami ichiga tushib, g‘ijillab nafas ola boshladi.

– Ma, bolam, o‘rtoqlaring bilan ye. Kelsang yana beraman! – Ammam tugunlarni apil-tapil titkilab, cho‘ntaklarimni qovurma chuchvara, popukqand, yana allanimalarga to‘ldirib tashladi.

Hovliga otilib chiqdim.

O‘yin-kulgi hamon davom etardi. Childirma taraklaydi. Ilhom choyxonachi likopchani yutib yuborgudek og‘zini katta ochib ashula aytadi. Avjiga chiqqanda nuqul likopchani likillatadi. Isib ketganidan yuzini yelpiyapti, bechora! Dadam ayvonda beqasam ko‘rpachada o‘tiribdi. Oldida bezatilgan patnis. Ikki yonida o‘rtoqlari.

Sopol tovoqqa to'latib sut quyishadi-da, «oling-oling» deb bir-biriga uzatishadi. Hayronman, dadam sutni yomon ko'rardi-ku.

– Sutmas, bo'za! – Abduvali bilag'onlik bilan tushuntirdi. – Odamni mast qiladi!

Bir mahal Ilhom choyxonachi kuchanaverib charchadi shekilli, likopchani yerga tashlab, ko'ylagining yengiga peshonasini artdi.

– Endi navbat o'zimizning Ko'tarmada nom chiqargan artis – «Tuya»ga! – dedi tantana bilan. – Qani, bitta duxovoy orkestr chalib ber, xumpar!

Abduvalining dadasi iljaygancha lapanglab gulxan oldiga bordi. Yo'l-yo'l ko'ylagining yoqa tugmalarini yechdi. O'ng qo'lining kaftiga tufladi-da, chap qo'ltig'iga tiqib, chap qo'lini bir siltagan edi «vort» etgan tovush chiqdi. «Tuya» amaki nihoyatda jiddiy qiyofada terakday gavdasini g'oz tutib hovlidagi odamlarga murojaat qildi:

– Hurmatli mehmonlar! Ukamiz Shomurodjonning bazmida sizlarga zo'r mujdika chalib beraman! Eshitganlar boy bo'lsin! – U chap qo'lini tayoqday osiltirib tag'in siltadi. Yana «vort» etgan ovoz chiqdi. «Tuya» amaki do'rdoq lablaridan tupuk sachratib og'zi bilan jo'r bo'ldi. «Umpo-umpo! Umpo-umpo!» Har gal «umpo-umpo» deganda qo'ltig'i «vort-vort» qiladi. «Mujdika» shunaqa tantanali jaranglaydiki, xuddi idora tepasidagi radiokarnaydek. «Umpo-umpo, vort-vort! Umpo-umpo, vort-vort!»

Birov qornini ushlab, birov boshini changallab xaxolaydi. Qarasam, dadam ham tizzasiga urib kulyapti.

Nihoyat, «Tuya» amaki «mujdika» chalishdan charchadi. Xalqqa ta'zim qilib, so'lagini arta-arta nari ketdi.

Xuddi shu payt kimdir: «Oqsoqol keldilar», deb qoldi. To'yxonaga birdan jimlik cho'kdi. Qarasam, ayvonda – jo'ralari orasida o'tirgan dadam ham sipo bo'lib qopti. Ilhom choyxonachi bo'za quyilayotgan kosani olib, imi-jimida uyga kirib ketdi. Dadam dik etib o'rnidan turdi.

Ko'cha eshikdan kirib kelgan tabib buvani darrov tanidim. Yasanib olibdi: boshidagi qozonnusxa do'p-

pisi yap-yangi. U chetga chiqib, ikki qo'lini ko'ksiga qo'ydi:

– Qadamlariga hasanot, Oqsoqol...

Oq yaktak kiygan Oqsoqol buva qaddini g'oz tutib, ayvon tomon yurdi. «Qora ammam» aytgan Oqsoqol shu! Avval ham ko'rganman: dalaga, obshi qozonga borganimda. Ammo oldiga yaqin borishga uyalganman. Dadam uyoqda tursin, tabib buva ham Oqsoqolni shunchalik izzat qilishadiki, uzoqdan ko'rishi bilan ta'zim qilib turishadi. Hovlining to'rt tarafida chordana qurib o'tirganlar gur etib o'rnidan turdi. Dadam ayvondan ildam tushdi. Oqsoqol buvaning kaftini qo'shqo'llab qisdi.

– Qani, marhamat, – dedi ayvonga imo qilib.

Oqsoqol dadamning yelkasiga qoqdi.

– Qo'shganing bilan qo'sha qari, bolam, – dedi-yu tik turgan odamlarga o'girildi. – Bolalarim... – dedi salmoqlab. Hovli o'rtasidagi to'nka yonib bo'lib yaxlit cho'g'ga aylanib qolgan, Oqsoqol buvaning uzun, quyuq soqoli, qotma yuzi, ko'zlarida qizg'ish nur shu'lalanar edi. – Mana shu xonadondan qut-baraka arimasin. Umid bilan bir yostiqqa bosh qo'ygan ikki yosh uvali-juvali bo'lsin... – U bir zum cho'g'ga aylangan to'nkaga jim tikilib qoldi. – Xaloyiq, – dedi yana. – Shu xonadonda yana bir odam bor: bola, norasta! Shomurod shu bolani opichlab katta qilyapti. Iloyo shu yigitchaniyam umri uzoq bo'lsin. Baxti bezavol bo'lsin!

Odamlar baravar fotiha tortishdi. Kimdir qo'ltig'imdan olib dast ko'tardi. Bir zumda o'zimni Olimjon akamning yelkasida ko'rdim. U poson kiyingan, boshida ixcham ayvonli shapka bor edi.

– Qalaysan? – dedi shivirlab.

Iljaydim.

– Yaxshi!

Oqsoqol buvaning gapi hali tugamagan ekan.

– Bilasizlar... – dedi u cho'g'dan ko'z uzmay. – Shomurodning opasini taniysizlar. Shu mushtipar xotinning umri boqiy bo'lsin. Kimsanjon eson-omon kelsin, yaxshi to'ylar qilib, Dumaning ruhini shod etaylik.

Odamlar «Omi-i-n» deb guvilladi.

– Ammang yaxshilar-a? – dedi Olimjon aka hamon yelkasida ko‘tarib turarkan jilmayib.

– «Qora ammam»mi?

Olimjon akam kulib yubordi.

– Ertaga-chi, kelin kelganda sochqi sochishadi. Senam tergin, xo‘pmi?..

... Bu safar Abduvalining oyisi sho‘rva emas, moxora pishirdi. Erkaklardan ko‘ra xotinlar ko‘proq yig‘ildi.

Abduvali sochqi sochiladigan paytni yaxshi bilarkan. Ko‘chadan surnay tovushi kelishi bilan baqirdi:

– Chop!

Eshikka yopirilgan xotinlar orasidan «kalla» qilib o‘tib, tashqari chiqdim. Ancha narida, qorong‘i ko‘chada arava kelyapti. Abduvaliga ergashib, yugurib bordim. Qo‘qon arava ustida besh-olti xotin o‘tiribdi. Nimqorong‘ida qo‘qon aravada o‘tirgan Olimjon akamni payqab o‘sha tomonga chopmoqchi edim, Abduvali qo‘limdan tortdi.

– Unisigamas, aptakashkaga osilamiz!

Nariroqda yana bitta arava kelayotgan ekan. Qo‘shaloq otli «aptakashka». Bunisida xotinlar ko‘p. Bolalar qiy-chuv qilib «aptashka» orqasiga osildik. Otlar pishqirdi, g‘ildiraklar taraqlab, chang-to‘zon ko‘tarildi. Childirma kechagidan ham balandroq baka-banglab ketdi. Surnay cho‘zib nag‘ma qildi. Aravani to‘ldirib o‘tirgan xotinlar yor-yor aytishdi:

*Tog‘da toychoq kishnaydi, ot bo‘ldim deb, yor-yor.*
*Uyda kelin yig‘laydi, yot bo‘ldim deb, yor-yor.*
*Yig‘lama qiz, yig‘lama, to‘y seniki, yor-yor.*
*Ostonasi tillodan uy seniki, yor-yor.*

Hovlimizga yaqin qolganda besh-olti xotin oldinda borayotgan qo‘qon aravaga peshvoz chiqdi. Ikkinchi arava ham to‘xtadi. Xotinlar bir nimani gaplashishdi. Parcha xolaning do‘rillagan ovozi qulog‘imga chalindi.

– Ho-o! Qudaposhsha! Gulday qizimizning bahosi shu bo‘ldimi? Cho‘zing-da mundoq beli sinmaganidan!

Childirma battar avjiga chiqdi. Surnay entikib-entikib nola qildi. Kelinni aravadan tushirishgan zahoti

hammayoq do'pir-do'pir bo'lib ketdi. Bir to'da xotin palakning to'rt burchidan ushlagancha kelinning boshi ustida tutib hovlimiz tomon yurdi. Biri ingichka, biri yo'g'on ovozda tag'in yor-yor aytishdi:

*Dukur-dukur ot keldi-yu, ot keldi,*
*Chiqib qarang, kim keldi-yo, kim keldi?*
*Sallasi katta yor keldi-yo, yor keldi,*
*Shop mo'ylovli er keldi-yu, er keldi...*

Xotinlar qiyqirib kuldi. O'rtaroqda ketayotgan Parcha xola yana do'rilladi:

– Koshkiydi-ya, mangayam sallasi kotta erdan ato qilsa!

Kelinlar to'dasi yor-yor aytgancha eshikka yaqinlashdi. Hovlidagi fonuslarning nuri g'ira-shira yoritib turgan eshik oldida «Qora ammam»ni ko'rib qoldim. Qo'lida bog'ichi yechilgan qiyiqcha. Boshidan ro'moli sirg'alib yelkasiga tushgan. Negadir titraydi. Oppoq sochlari uchidagi so'lkavoy cho'lpilarining jiringlashi childirma shovqini, surnay ovozida eshitilmasa ham bir-biriga urilib ketayotganini sezdim.

Boshiga palak yopingan kelin yaqin kelishi bilan ammam to'da ustiga sochqi sochdi. Popukqandlar yerga tushib sakrab ketdi. Tanga-chaqalar jiringladi. O'zimni yerga otdim. Mahsi kiygan semiz-oriq oyoqlar orasidan emaklab o'tib, popukqandlar, tangalarga yopishdim. Bitta oq tanga yaltiroq amirkon mahsi-kavush kiygan xotinning oyog'i orasiga kirib ketganini aniq ko'rdim. Aksiga olib yaltiroq kavush tangani bosdi-yu, to'xtadi-qoldi. Alam ustida oyog'iga tushirmoqchi bo'lib turgan edim, yuzimga allanima tegib g'ashimni keltirdi. Boshimni ko'tarib qarasam – soch. Ikki o'rim uzun soch yuzimga tegib turibdi. Muncha uzun! Xuddi Robi opamnikiga o'xshaydi.

Surnay sho'x-sho'x kuy chaldi. Isiriq hidi keldi. Oyoqlar orasida adashib, dimiqib ketdim. Emaklab bir chekkaga chiqib oldim. Shimimning changini qoqayotganimda yonimga Abduvali chopib keldi.

– Yursang-chi, tortishmachoq ko'ramiz!

Xotinlar kelinni o‘rtaga olgancha boshiga palak tutib, uyga kirib ketishayotgan ekan. Ikkalamiz to‘daga qo‘shilib ayvonga chiqdik. Tiqilishib uyga kirdik.

Uy ichi yop-yorug‘. Shiftga ilingan o‘ttizinchi fonusning piligi balandlatib qo‘yilgan, tokchalardagi choynak, piyolalar, mis barkashlar yaltiraydi. Taxmonda yangi ko‘rpa-to‘shaklar, burchakda eskiroq palak osig‘liq...

Kelinni o‘rab kelgan xotinlar bir burchakka o‘tib, poylab turishdi. O‘sha zahoti uy ichi xotin-xalajga to‘lib ketdi.

– Qani, qudaposhshalar! – Abduvalining oyisi kurash tushadigan polvondek gerdayib o‘rtaga chiqdi. – Kuyov tomon bilan bellashaman deganlar bormi? – U kattakon chorsi qiyiqchaning bir uchidan tutib silkitdi. Besh-olti xotin Abduvalining oyisidan keyin safga tizildi. Xuddi poyezdga o‘xshab, bir-birining belidan quchoqlab olishdi.

Kelin tomondan ko‘krak burma ko‘ylak kiygan gavdali xotin o‘rtaga chiqdi. Abduvalining oyisi tutib turgan qiyiqchaning narigi chetidan ushladi.

– Biz-da, o‘sha bellashadigan!

– Manga bering, o‘zim epliyman! – Parcha xolaning do‘rillagan ovozidan tokchadagi barkashlar zirillab ketgandek bo‘ldi. U lapanglab kelib, ko‘krak burma ko‘ylakli xotinning qo‘lidagi qiyiqchaga talpindi. – Siz nari turavuring!

– Voy, Parcha o‘lgur! Senga bas kelib bo‘ladimi, ho‘kizday kuching bor! – Abduvalining oyisi qiyiqchaning berigi burchagidan tortib qo‘ltig‘i tagiga tiqmoqchi edi, Parcha xola chit ko‘ylagining yengini shimarib gurziday bilagini namoyish qilgancha, qiyiqchaga chang soldi. Xotinlar qiy-chuv qilib safga tizilishdi.

Kuyov tarafda Abduvalining oyisi, yana beshta xotin. Kelin tarafda Parcha xola, Oqsoqol buvaning menga kamzul tikib beradigan kelini Potima xola...

– Ovora bo‘mayla! – Parcha xola orqasida turgan xotinlarga yelkasi osha qarab, xo‘-xo‘-lab kuldi, – o‘zim bopliyman hammasini!

Rost aytgan ekan. Qiyiqchaning burchagidan ushlab sal tortgan edi, Abduvalining oyisi, uning orqasida turgan beshta xotin xuddi parovoz bir siltanganda taraq-turuq qilib ketgan poyezddek baravar munkib tushdi. Chiranib o'zlarini orqaga tashlashdi.

Ayniqsa, Abduvalining oyisiga jabr bo'ldi. Ikki qo'l-lab qiyiqchaga yopishgancha, orqadagi xotinlarga dalda berdi:

– Ha, egachilar! Bo'sh kelmanglar!

«Egachilar» ming uringani bilan qani nafi tegsa? Parcha xola qiyiqchani bir qo'llab ushlab turibdi. Tor-tayotganiyam yo'q. Qop-qora, qalin labini osiltirib nuqul iljayadi.

– Parcha o'lgur! – Abduvalining oyisi astoydil yalin-di. – Yon bersang-chi, kuyov tomon degan nomimiz bor.

Parcha xola do'rillab kuldi.

– Kuyovni o'qi o'zganmi? Bizzi kelinni nimasi kam kuyovizdan?

– Yursang-chi! – Abduvali oyisining terlab ketganiga rahmi keldi shekilli, qattiq shivirladi. – Biz ham kuyov tomon-ku!

Chopqillab borib ha-halashayotgan «kuyov tomon»ga qo'shildik. Parcha xola qilt etmaydi.

Oxiri Parcha xolaning orqasida turgan ko'krak burma ko'ylakli xotin bir nima deb qulog'iga pichirlagan edi, Parcha xola insofga keldi.

– Shunaqami, ha, mayli, – dedi-da, qiyiqchani sal bo'shatdi. Bizlar rosa chiranib orqaga tortayotgan ekanmiz, ostin-ustin tog'ora bo'lib namatga dumalab tushdik.

O'sha zahoti xotinlar ikki tomonga tarqalib, yo'l ochishdi. Uy burchagidagi eski palak lopilladi-da, dadam chiqib keldi. Yuzlari qizargan, boshidagi do'ppisi qiyshayibroq qolgan, oq shoyi ko'ylakda, oyog'ida xirom etik. U iljaygan ko'yi, oqsoqlanmaslikka harakat qilib, kelin tomon yurdi. Yaqin kelib, kelinning boshidan paranjisini oldi.

Voy, o'zimning Robi opam-ku! Boya «sochqi» te-rayotganimda yuzimga tekkan soch rostdanam Robi opamniki ekan-da!

– Robi opa!

Notanish bir xotin qulog'imni og'ritib chimchiladi.

– Jim!

Robi opam yarq etib menga qaradi. O'zgarib ketibdi. Qoshiga o'sma tortilgan. Ko'zlari ma'yus...

Hushimni to'plab olgunimcha dadam Robi opamni belidan quchoqlab dast ko'tardi. Robi opamning boshidagi g'ijim ro'mol sirg'alib, yelkasiga tushdi. Ikki o'rim sochi to'lg'onib ketdi. Dadamning oqsoqlanishi endi bilindi. Xotinlardan biri tala-to'pda oyog'ini bosdi shekilli, dadam bir chayqaldi-yu, ammo yiqilmadi. Robi opamni ko'targancha palak orqasiga o'tib g'oyib bo'ldi.

Xotinlar uyning to'rt tomoniga tizilishib o'tirdi. Moxora keldi. Abduvali ikkalamiz hovliga tushdik.

Xotinlarning to'yida yugur-yugur ayniqsa ko'p bo'larkan. Hamma o'zi bilan o'zi ovora. Birov moxora tashiydi. Birov «to'qqiz-to'qqiz»ga qaysi mevadan solish kerakligini surishtiradi. Tala-to'pda Abduvalini yo'qotib qo'ydim. Balki qovurma chuchvaradan umid qilib tavanxonaga kirgandir? Mo'ralab qarasam, u yerdayam yo'q. Aksiga olib, «Qora ammam» ham ko'rinmaydi.

Kalovlanib qozon boshiga bordim. Ayvonga chiqdim. Uyqum kelardi. Kechayam yaxshi uxlamaganman. Qaytib, yana uyga kirdim. Xotinlar to'rt tomonda tizilishib o'tirar, har kim o'ziga tekkan «to'qqiz-to'qqiz»ni tugish bilan ovora edi. Biri sevinib iljayadi, biri «voy savil» deb labini buradi...

Ko'krak burma ko'ylakli xotin tugun bog'lashdan to'xtab, atrofga chimirilib qaradi. Birdan afti burishib ketdi. Bir qo'li bilan burnini chimchilab, ikkinchi qo'li bilan yonida o'tirgan Parcha xolaning gumbazday yelkasiga musht tushirdi.

– E, oting o'chsin, Parcha! Ichingda it o'lganmi, nima balo?

Parcha xola yelkalarini silkitib «xo'-xo'»lab kuldi.

– Moxora yegandan keyin shunaqa bo'ladi-de, opa!

– E, moxora yemay nafsingga kuydirgi chiqsin! Bor, hovliga chiq!

Uy o'rtasida garangsib turib qoldim. Shu payt go'shanga ichidan dadamning yo'talgani eshitildi. O'sha tomonga chopdim.

– Dada!

Ko'krak burma ko'ylakli xotin Parcha xolani ham unutib, meni quchoqlab oldi.

– Qayoqqa, Muzaffar? Uyat bo'ladi, o'g'lim!

Nega endi uning o'g'li bo'larkanman, men dadamning o'g'liman! Quchog'idan chiqish uchun yulqinib turganimda allaqayerdan «Qora ammam» paydo bo'ldi.

– Yur, jon bolam, – dedi qulog'imga shivirlab, – chimildiqqa kirib bo'lmaydi, girgitton! O'zing yaxshi bolasan-ku! Yur, qovoq somsa beraman!

– Dadamminam yotaman! – dedim qaysarligim tutib. – Dadamni oldiga boraman!

... Yana uch kun «Qora ammam»ning ichidagi «odamchalar» chalayotgan «hushtak»ni eshitib yotishga majbur bo'ldim. Kelinsalom, challar, balo-battar... Uyimizdan odam arimaydi. Dadam bilan Robi opam kunduzi meni erkalashadi-yu, kechasi oldiga kirgizishmaydi.

Oxiri hammayoq tinchib qoldi. «Qora ammam» ayvonda o'tirib tugunini yig'ishtirdi. Mahsisini kiydi. Robi opamning peshonasidan o'pdi.

– Rahmat, qizim! Yuzimni yorug' qilding, – dedi ovozi titrab. – Qo'sha qarigin, o'zingdan ko'paygin, bolam...

Keyin mening peshonamdan o'pdi.

– Mana, bolam, Robi opang ko'chib keldi. Endi hecham ketmaydi. Robi opangni yaxshi ko'rasan-ku!

Ammamni eshikkacha kuzatib borgan Robi opam ko'zlari qizarib qaytib keldi...

Kechqurun Robi opam shavla qildi. Garmdorini ezib-ezib shavla yeyotgan dadamga erkalik qildim.

– Siz bilan yotaman!

Dadam Robi opamga bir qarab oldi-da, yelkamga qoqdi.

– Xo'p, o'g'lim, men seni achom-achom qilib yotaman.

– Robi opam bilan yotmaysiz, – dedim hiqillab.

Robi opam kuldi.

– Dadangni nima qilaman, Muzaffar, albatta sen bilan yotadilar-da!

Negadir dadamning qoshi chimirildi. Qo'lini eski sochiqqa artdi-da, cho'ntagini kavlab, gazeta, tamaki xalta chiqardi.

– Yemaysizmi? – dedi Robi opam. – Toliqib ketgandirsiz.

– Bo'ldim! – dadam to'ng'illab papiros tutatdi.

Baribir aytganimni qildim. Robi opam uyning o'rtasiga katta o'rin soldi. Hatto to'shak ustiga choyshab ham yozdi. Dadamni quchoqlab oldim-u tanish tamaki isini tuyib, yelkasidagi chandig'ini o'ynagancha uxlab qoldim.

Ertalab tamaki isi emas, allaqanday atir hidi dimog'imga urilib, uyg'onib ketdim. Dadamning yelkasini timirskilasam, qo'limga soch ilashdi. Qarasam, yonimda Robi opam yotibdi. Men uning sochini changallapman.

– Dada! – alam bilan o'rnimdan turib cho'kkalab oldim. Kechasi dadamni quchoqlab yotganim esimda bor. Endi bo'lsa dadam u chekkada, men bu chekkada, o'rtada Robi opam yotibdi. Tag'in menga teskari qarab olgan...

Robi opam darrov o'rnidan turdi. Shosha-pisha kiyinib, tashqariga chiqib ketdi. Dadam meni quchog'iga olmoqchi edi, arazladim.

– Robi opam sizminan yotmasin! – dedim injiqlik qilib. – Men bilan yotasiz. Men bilan!

Dadam negadir xo'rsindi.

– O'g'lim, Robi opangni Robi opa demagin, uyat bo'ladi, – dedi bosiqlik bilan. – Hammaning oyisi bo'lishi kerak. Robi opang – sening oying, bildingmi? Yaxshi bola bo'lib yurmasang, arazlab ketib qoladi. Keyin nima qilamiz, o'g'lim? Oyisiz turish qiyin. Yana mushuk yumdalaydi, daraxtdan yiqilib qo'ling sinadi... Maylimi?

Dadam choy ichib chiqib ketganidan keyin Robi opam dasturxonni yig'ishtirarkan, g'alati gap aytib qoldi:

– Endi seniyam to'y qilamiz, chirmanda chalinadi, bolamast bo'ladi...

Darrov Abduvalining «dadang xotin olyapti» degani esimga tushdi. Bundan chiqdi, yana dadamminam yotolmas ekanman-da!

– Nima, menam xotin olamanmi? – dedim oʻshshayib.

Robi opam shu qadar qah-qah urib kuldiki, surma tortilgan chiroyli koʻzlaridan yosh chiqib ketdi.

– Jinnivoy! – dedi kulgidan entikib. – Seniki boshqacha toʻy boʻladi.

U bir nima esiga tushgandek taxmon tomonga yurdi.

– Shoshma, Muzaffar! Qani, bisotimizni koʻraylikchi, sening toʻyingga atalgan nimalar bor ekan?

U, «hozir bir narsa koʻrsataman» degandek koʻzini qisib qoʻydi-da, tuya sandiq ustiga taxlangan koʻrpachalarni tushira boshladi. Har bir koʻrpachani kigiz ustiga tashlash uchun egilganda sochi yelkasidan oshib tushadi, uchi yerga tegib ketadi. Xinadan sargʻaygan barmogʻini labiga bosib sirli jilmayadi: «Hozir koʻramiz».

Nihoyat oʻrinni agʻdarib boʻlgach, choʻkkallab oʻtirib, sandiqni ochdi. Qurib sargʻayib ketgan besh-oltita yongʻoq bargini bir chekkaga olib qoʻydi. Keyin har xil latta-puttalar, bir juft kalish chiqdi. Oxiri yap-yangi amirkon etikchani sandiqdan olib uzatdi.

– Mana! – dedi koʻz-koʻz qilib. – Qani, kiyib koʻr-chi?

Kigiz ustiga oʻtirib, etikchani kiysam, lop-loyiq keldi. Shunaqa chiroyliki! Qoʻnjida qizil ipak bilan tikilgan guliyam bor!

– Yurib koʻr-chi, oyogʻingni qismayaptimi?

Yumshoq namat ustida yurib koʻrgan edim, etikcham boʻgʻiq gʻirchilladi.

– Voy, Robi opa, gʻarchiyam bor ekan! – dedim sevinib.

– Shoshma, hali undanam yaxshi narsalar bor. – Robi opam sandiqni titkilab, beqasam toʻncha chiqardi.

– Buniyam kiy-chi?

Toʻn ham loyiq keldi.

– Mana endi toʻy bolaning oʻzi boʻlding! – Robi opam oʻtirgan joyida meni quchoqladi.

Mazaxoʻrak boʻlib qoldim.

– Qarang, yana qarang! – dedim yalinib.

– Hozir-da! – Robi opam jilmayib, tag'in sandiqqa qo'l tiqdi. Burchagiga gul solingan qizil qiyiqcha ilashib chiqdi. Robi opam qiyiqchani tizzasiga yoyib uzoq qarab qoldi. Qiyiqchani sekin-sekin siladi. Avval rangi o'chdi. Keyin lablari pirpiray boshladi. Qiyiqchani yuziga bosdi-yu, yelkalari titrab-titrab, birdan o'zini namat to'shalgan yerga otdi.

– Nochorman! – dedi o'krab. – Sho'rim qursin!

Qaddini rostlab, qiyiqchani bag'riga bosgancha yana muk tushdi.

– Kechiring meni! – dedi qiyiqchani yuziga bosib.– Rozi bo'ling!

Surma aralash ko'z yoshidan qiyiqcha bir zumda qop-qora bo'lib ketdi. U qiyiqchani labiga bosgancha bo'g'iq ovozda ayanchli chinqirdi.

– Boshimni qayoqqa olib ketay! – Ikki qo'lini qiyiqcha aralash baland ko'tarib sochini changalladi. – Urush qilmay, uying kuygurlar! Bolang o'lgurlar! – U ilon chaqqan odamdek butun gavdasi bilan betoqat to'lg'onar, sochi to'zg'ib, ko'zlari olayib ketgan edi.

Qo'rqib ketdim. Dadamning: «Yaxshi bola bo'lmasang, Robi opang ketib qoladi», degani esimga tushdi.

– Yig'lamang! – dedim quchoqlab. – Robi opa, yig'lamang, oyi... Mayli, dadamminam yotmayman, sizminan yotaman...

U o'tirgan joyida meni bag'riga bosdi. Ko'z yoshidan jiqqa ho'l bo'lib ketgan yuzini yuzimga bosib, ingradi:

– Bolajon! Sho'rginam qursin, bolajo-o-on!

## Beshinchi bob

### ROBIYA HIKOYASI

#### 1. Uyda kelin yig'laydi, yot bo'ldim deb, yor-yor...

Odatda, har qanday qiz ham ota-onasining bag'ridan chiqib ketayotganida yig'laydi. Lekin ming yig'lagani bilan yuragining tub-tubini yoritib, ilitib turadigan nur bo'ladi. Yangi hayot, hali o'zi ko'rmagan, ammo orzu

qilgan, bo'yga yetishi bilan g'ira-shira tasavvur qilib yurgan yangi, sehrli olam kelinning ko'z yoshini shirin qilib yuboradi... Meniki unaqa yig'i emas...

Biz chiqqan arava No'g'ayqo'rg'ondan Ko'tarmaga yetguncha qorong'i tushdi. Oyim irim qilib aravani Alvasti ko'prikdan yurgizmadi. Idora tomondan aylanib keldik. Arava ichiga qalin qilib to'shalgan ko'rpachada paranji yopinib o'tiribman. Bir tomonda oyim, bir tomonimda Fotima kelin. Xotinlar to'xtovsiz yor-yor aytadi:

*Tog'da toychoq kishnaydi, ot bo'ldim, deb yor-yor,*
*Uyda kelin yig'laydi, yot bo'ldim deb, yor-yor...*

Arava peshtaxasiga o'tirib olgan Olimjon baqirib-chaqirib otni niqtaydi. Dam o'tmay, «drrr» deb to'xtatadi. Arqon tortib yo'lni kesib chiqqan yigit-yalanglar shovqin soladi:

– Ko'rmanani tashlab ketmaysizmi, xola?!

Oyim harsillab nafas olgancha qorong'ida tugunchani titkilaydi.

– Ko'rmana sendan aylansin, bolam! – deb biriga chorsi, biriga odmi do'ppi ulashadi. Arava g'iyqillab yana yo'lga tushadi. Orqada kelayotgan «aptakashka»dagi xotinlar avjiga chiqadi:

*Osmonda yulduz ko'rdim: Oltin Qoziq, yor-yor.*
*Tushayotgan kelinning ko'ngli nozik, yor-yor.*

Ikki bukilib o'tirgan ko'yi unsiz yig'layman. Oyim yelkamdan quchoqlab nafasi g'ijillagancha qulog'imga shivirlaydi:

– Aqalli shu bugun chiroyingni ochib o'tirgin, jon bolam. Kuydirmagin meni...

Arava burchagida supadek joyni egallab o'tirgan Parcha opa do'rillaydi:

– Qo'yvuring, xola! So'yinganidan yig'lavotti. Hali go'shangaga kirganida ko'rasiz, hiringlab bezor qiladi. – U o'z gapi o'ziga nash'a qilib, he-helab kuladi. – Mangayam er topsayiz-chi, xola!

Qulog'imda nuqul bir xil ohang jaranglaydi:

Chindan ham yot bo'ldim! Kimsan akamga, orzu-umidlarimga, o'zimga! Qiziq, o'zimga o'zim yotman endi... Aravada chayqalib-chayqalib ovoz chiqarmay yig'lab boryapman-u, xayolimga g'alati o'ylar keladi. Shu xonadonga – Kimsan akamlarning uyiga kelgan kunlarimiz, oshxonaga kirsam, bir tovoq shakar turibdi. Qahatchilik yillari emasmidi, ko'rib o'zimni tutib turolmadim. Kaftimga siqqancha olib, og'zimga soldim-u alamimdan yig'lab yubordim. Shakar deb o'ylaganim – tuz ekan. Unda-ku, bola edim: tuz bilan shakarni ajratolmasdim. Endi-chi! Hovuchimni to'latib tuz eyishim kerak-da, shakar shimgan odamdek iljayib turishim kerak. Nega? Nima uchun?! Inson bolasiga bundan ortiq jazo bormi?

... Xotinlar tortishmachoq qilayotganda, Muzaffarga ko'zim tushib qoldi. Uyam meni ko'rib: «Robi opa!» deb baqirib yubordi. Karaxt bo'lib turgan odam bir seskanib tushdim. Shu bola endi mening o'g'lim. Alla aytmasdan, beshik tebratmasdan turib besh yashar bolaga ona bo'lib qoldim. Ajab, Muzaffarning ovozida ham hayrat, ham quvonch bor edi. Nimaga shunaqa bo'lganini bilmayman. Lekin ko'nglimda avval o'zim sezmagan mehrmi, iliqlikmi uyg'ondi.

... Hozir ham shu bolani sevintirmoqchi edim. Oyim Muzaffarga qilgan sarpolarni ko'rsatib, bolaning quvonishini tomosha qilsam, o'zimning ham ko'nglim yorisharmikin, degandim... Qayoqdan bilay! Qo'limga qiyiqcha ilashib chiqishini tush ko'ribmanmi? Axir bu – Kimsan akamga atab tikkan gullarim-ku! Axir bu qiyiqchalar Shomurod akaga emas, Kimsan akamga nasib qilishi kerak edi-ku! O'sha kuni qiyomat-qoyim bo'lib ketgan vokzalda xayrlasha turib: «Kutasan-a, menga qiyiqcha tikib qo'yasan-a», degan edi-ku! Kimsan akamga bergan va'damni nahot unutsam! Ana o'sha qiyiqchalar! Yarim sandiq! Hammasining chetiga «K», «R» degan harf bosilgan. Atirgulning rasmi solingan. Faqat bu gullarning egasi yo'q endi. Egasi boshqa...

## 2. Suymaganga suykalma!

Bo'yi yetgan qizning orzusi osmondagi yulduzga o'xshaydi. Uzoqdan yaraqlab ko'rinadi-yu, na yetasan, na tutasan. Yulduz esa olisda sirli-sirli miltirab turaveradi. Talpinasan, hech kimga bildirmay xayol surasan. Yulduzing yoningga tushishini orziqib kutasan. Kim bilsin, «yulduzi yulduziga to'g'ri kepti», degan gap balki shundan chiqqandir. Mening yulduzim – Kimsan akam edi. U oldimga keldi. Kaftimga qo'ndi. Rashid abzining mo'rchasidan Fotima-Zuhra kelin bilan qaytayotganimizda, Kimsan akam Ochil akani urmoqchi bo'lgamda, Shomurod tog'amning (endi mening erim bo'lib qolgan Shomurod akaning) nikoh to'yi kuni ikkalamiz Toshkentga tomoshaga borganimizda... yulduzim yonimda edi. Qo'limdan yulib olishdi. To'satdan, hech kimdan so'ramasdan...

... Urush boshlanganiga ancha bo'lib qolganiga qaramay turmush uncha o'zgarmagan edi. Faqat tuz bilan sovun kamayib qoldi. Nonni kartochka bilan oladigan qilib qo'yishdi. Pochtaxonaga chiqsam, non do'koni oldida turnaqator navbat kutib turgan odamlarni ko'rib yuragim eziladi...

Urushgacha mo'rchasidan bo'lak hech vaqosi bilan tanilmagan Rashid abzi to'satdan eng mashhur odamga aylanib qoldi. Yog'och oyog'ini dikillatib kelayotgan Abzini odamlar orziqib kutadigan, uzoqdan ko'rinishi bilan oldiga chopib boradigan bo'lishdi. Kunora yo oyim, yo men Abzining kelishiga sabr qilmay, pochtaxonaga yuguramiz.

Dalada ish ko'payib ketdi. Bug'doyni o'rib bo'ldigu ketidan karam uzishga tushdik. Bobom bilan Oqsoqol tong qorong'isida eshak aravaga o'tirib jo'nab qolishadi. Fotima-Zuhra kelinlarga qo'shilib men ham dalaga chopaman. Fotima kelin tushlikkacha amallab chidaydi, biroq kun og'ishi bilan betoqat bo'la boshlaydi:

– Ko'kragim yorilib ketay deyapti, Zo'ra! Bolam yig'layapti, Tohirim och qoldi.

– E, jinnimisan! – Zuhra kelin opasini yupatadi. – Ja vahmaning uyasisan-da! Oyim borlar-ku!

Fotima kelin yig'lamoqdan beri bo'lib hasrat qiladi:

– Shunaqayam ota bo'ladimi, Robiyaxon! Ikki o'g'lini o'z qo'li bilan urushga jo'natib kelsa-ya!

Fotima kelin noliganicha bor. Kimsan akamni kuzatganimizdan keyin ikki hafta o'tmay Xolposh xola oyimning oldiga yig'lab chiqib qoldi.

– O'rgilay, ovsinjon! Cholim o'lgur yomon ish qildi. Shokirim bilan Zokirim urushga ketamiz, degan ekan, hovliqma deb yo'lga solish o'rniga o'zi yetaklab voyenkomatga oboribdi. Hech kimga aytmay jo'natib keldi. Bolalarim bilan rozi-rizolik ham tilasholmay qoldim, ovsinjon!

Oyim uni yupatishga urindi:

– Nafasingizni issiq qiling, aylanay. Yurtga kelgan to'y. Mana, Kimsanim ham ketdi-ku! O'tiribman yaratganga topshirib...

– Sizniki izzat-ikrom bilan ketdi. Bir kun bo'lsayam diydoriga to'yib qoldingiz. Mening cholim aqalli xayrlashganiyam qo'ymadi! «Yov quvdimi, muncha hovliqdingiz», desam, «men belida belbog'i bor o'g'il o'stirganman!» deb keriladi.

... Chamasi, Fotima kelin ham erining to'satdan urushga jo'naganiga chidolmaydi. Zuhra kelin opasini yupatadi:

– Noshukurchilik qilma, Poti. Xat keldi-ku! Ikkalovi sog'-salomat ekan. Tank haydashni o'rganyapmiz, deb yozibdi-ku!

– Senga nima? – Fotima kelin singlisiga adovat bilan o'qrayadi. – Ikki orada menga jabr bo'ldi...

Sezaman. Fotima kelin, «seni orqa etagingda og'irliging yo'q, bola tug'ib azobini tortmagansan, meniki ikkita...» demoqchi bo'ladi. Zuhra kelin ham opasining ta'nasini tushunadi. Yupqa lablari titrab nari ketadi. Baribir Zuhra kelin rost aytyapti. Bular noshukurchilik qilmasa bo'ladi. Shokir aka bilan Zokir aka bir joyga tushibdi. Joni sog' ekan. Kimsan akamdan bo'lsa na xat bor, na xabar.

O'sha kuni ham odatdagidek yarim kechada uyga qaytdim. Molxonada sigir mo'rar, xira chiroq lipillab

turgan oshxonada ivirsib yurgan oyimning qorasi ko'z-ga chalinardi.

Hovliga kirganimni qandaydir ichki sezgi bilan his qildi. Yettinchi lampani ko'tarib zipillab ayvonga chiqdi. Qo'lida tutib kelayotgan chiroq yog'dusida yuzi mamnun yorishib ketganini, nuqul kulimsirayotganini ko'r-dim-u chopib oldiga bordim.

– Keldimi? – dedim yuragim o'ynab.

– Suyunchi bersang aytaman! – Oyim lampani xontaxtaga qo'ydi-da, «suyunchi»ni ham unutib, tokcha oldiga bordi. Uchburchak xatni qo'limga tutqazdi. – Abzi obkeldi. Umridan baraka topsin! O'qi, qizim, ovozingni chiqarib o'qi!

Xatni yulqib oldim. Qo'llarim titrar, qalamda yozil-gan so'zlar chiroq shu'lasida sakrab-sakrab ketayot-ganga o'xshar edi.

«Ushbu maktubim tezda yetib ma'lum bo'lsinkim, go'zal Toshkentning No'g'ayqo'rg'on qishlog'ida o'y-nab-kulib yurgan dadamga, oyimga, Robiyaga («Ro-biyaga» degan so'zning tagiga chizib qo'yilganini ko'rib yuragim gupillab ketdi), Kimsaningizdan sog'inchli salom. Men sog'-salomatman. Chimkent yaqinida mashq qilyapmiz. Qachon frontga ketishimiz ma'lum emas. Yana xat yozaman...»

– Bo'ldimi? – dedi oyim ko'zimga qarab.

– Shu...

– To'g'ri... – oyim bosh silkib tasdiqladi. – Abzi o'qi-ganidayam shunaqa edi. Adresi bor ekanmi?

Xatning orqasiga qarasam, «Polevaya pochta» deb nomerini yozibdi.

– Xat yoz, darrov yoz! – Oyim tipirchilab qoldi. – Shoshma, oldin qorningni to'yg'azib ol... Shukur, bolaginamning joni sog' ekan.

... Chiroqni uyga olib kirib, endi xat yozishga o'tirgan edim, molxonada tag'in sigir mo'radi. O'sha tomondan oyimning kuyunchaklik bilan javragani eshitildi:

– Sutini tortib qo'ydi. Kuyukkanga o'xshaydi joni-vor! Bobong tushmagur ham dumini tutqazmaydi. Dalada yotib qolishga balo bormi?.. Buyoqda o'zimning mazam yo'q. Ikki oyog'imning qaqshab og'riganiga

chidolmayman. Komil tabibdan bo'rsiq yog'i olib sursammikin...

Qiziq, shu paytgacha oyimning oyog'i hech og'rimagandi-ku... Komil tabibning nomini eshitishim bilan ko'zoynagini yaltiratib qorong'ida qo'limga xat tutqazgan Ochilboy xayolimga keldi. Butun No'g'ayqo'rg'on huvillab qoldi-yu, bu olifta yuribdi ko'zoynagini taqib. Hech bo'lmasa dalaga chiqsa o'ladimi? Jimitdek ukasi Olimjon ertadan kechgacha tinim bilmaydi. Kattalar bilan baravar ishlaydi...

Zum o'tmay eshikdan oyim mo'raladi.

– Yozyapsanmi?! Yozgin, urushga kirmaganingiz yaxshi bo'pti degin. Hammamiz duoyi-joningizni qilib yuribmiz, siz mashq qilib bo'lguncha urush ham bitib qolarmish degin. Hali tog'amni chaqirishgani yo'q. Zohid qora o'g'lini uylantirdi, kelin shaharlik ekan, Chaqichmon mahallasidan ekan, deb yozgin, xo'pmi? Bitta qo'chqorni boqib yotibmiz, siz kelishingizga oyog'ingizning tagiga so'ymoqchimiz, deyish esingdan chiqmasin.

Oyim bidir-bidir qilib, hamma gapni bir yo'la aytdida, yana hovliga tushib ketdi.

«Ushbu xatim...» deb endi yoza boshlagan edim ko'cha tomondan eshak hangradi. Bobomning «ishsh» degan ovozi keldi. Oyim molxonada turib baqirdi:

– Suyunchi bering, dadasi, xat keldi! Umriginasidan baraka topkur Abzi o'z qo'li bilan obkeb berdi.

– Iye, qani, Robi, o'qi! – dedi bobom qorong'i ayvonga turtinib chiqarkan.

Xatim yana chala qoldi.

Bir qo'limda chiroq, bir qo'limda uchburchak xatni ko'tarib, ayvonga chiqishga majbur bo'ldim. Kimsan akamning xatini o'qib bo'lgunimcha bobom dasturxondagi ovqatga qo'l urmadi. Hammasini eshitganidan keyin ro'paramda o'tirgan oyimga yuzlandi.

– Aytmovdimmi! Avval o'qitadi. Pashistni yer tishlatish yo'lini o'rgatadi. Kimsan qayoqqa tashlasa, olchisi bilan tushadigan bola! Ko'rasan. Bir oy-ikki oy o'tsin, «Kimsan Husanov giroy bo'ldi», degan xabar keladi. Bugun Zakunchi aytdi: dobrovollar tez giroy bo'larkan.

– Giroy bo'lmasayam go'rga! Tezroq kelsa bo'lgani, – dedi oyim orzumandlik bilan.

Bobom: «E, sen nimani tushunarding», degandek qo'l siltadi. Shoshilmay sho'rva icharkan, menga qaradi.

– Chiroq kerakmas! Obkirib xatingni yozavur.

Qaytib uyga kirdim. Bobomning: «Yaratgan ne'matingga shukr», deb kekirgani eshitildi.

– Ertadan Ko'tarmaga boramiz. Sabzi kavlaymiz.

Keyin oyim ikkovlari negadir ovozini pasaytirib, pichir-pichir qila boshladi. Avvaliga xat yozish bilan andarmon bo'lib, parvo qilmadim-u, bobomning: «Hovliqma, pakana, bu umr savdosi», degani qulog'imga chalinib, sergak tortdim.

– Nima qipti, gulday yigit. – Bu oyimning ovozi edi. – Ular ham to'y ko'rib qolsak, deydi-da! Uncha-muncha odammas, ma'lim bo'ladi-ya!

– Baribir xotinsan-da! – Bobom jahli chiqib ketdi shekilli, ovozini baralla qo'yib, chiyilladi. – Xotin kishining sochi uzun, aqli qisqa bo'ladi. Seni bo'ying ham, soching ham, aqling ham kalta! Xo'sh, ma'lim bo'lsa nima qipti! Shoxi bormi? Qizingni oldidan o'tdingmi?

Oyim ovozini pasaytirib bir nima dedi. To'satdan ko'nglimga g'ulg'ula tushdi. Xatni chala tashlab, chiroq ko'targancha ayvonga chiqdim.

– Voy, yozib bo'ldingmi? – dedi oyim xijolatomuz jilmayib. – Baraka top, qizim, bitta choy damlab kel.

Chiroqni xontaxtaga qo'yib, oshxonaga ketdim. Sovib qolgan samovarga tarasha tashlab qaynatgunimcha ancha vaqt o'tdi. Choynak ko'tarib kelsam, chol-kampir haliyam bir nimaning maslahatini qilishyapti.

– Barakalla, qizim! – dedi bobom uzatgan piyolamni olib. – Iloyo baxting ochilsin!

Ikkovlari bir-biriga zimdan qarab olishdi. Tashqarida eshak hangradi, molxonada sigir mo'radi...

Oyim bemavrid iljaydi.

– Bobojonisi, anavi... tabibning o'g'li bor-ku, hah oti nimaydi-ya? Ochilboy! Onasi bechora deng, eshigimizning turmini buzyapti. Olti marta tugun ko'tarib kelsa-ya! Qizim hali yosh, to'yga tayyorgarligimiz yo'q, desam

qo'ymaydi. Zamon qalqib turibdi, to'y ko'rib qolganimiz g'animat, deydi.

Oyimning og'ziga qarab angrayib qoldim.

– Nimaga tayyorgarligimiz bo'lmas ekan. Bitta-yu bitta qizimizdan, molimiz emas, jonimizniyam ayamaymiz. Taqdir qo'shgan bo'lsa. – Bobom ko'z qiri bilan menga qaradi. – Albatta, Kimsan akasi bo'lganda-ku, to'yga o'zi bosh bo'lardi-ya!

Kimsan akamning nomini eshitishim bilan seskanib tushdim. Sakrab o'rnimdan turdim. Choynak xontaxtaga ag'anab, oyog'imga to'kildi. Tizzam jazillab achishdi. O'qdek uchib, qorong'i uyga kirdim-u o'zimni yerga otdim. O'sha zahoti boshimda oyim paydo bo'ldi.

– Voy o'lmasam! Voy sho'rim, – dedi titrab. – Yomon kuydingmi? Qani, ko'rsat!

Namatni mushtlagancha chinqirib yubordim.

– Kerakmas! Kerakmas! Keting.

Oyim yuzlarimni silab, boshimni tizzasiga oldi.

– Yomon kuydimi? Qayoqda turgan ekan bu palakat!

– Kerakmas, – dedim yana. – Boshimga uramanmi?

Oyim esankirab qoldi.

– Unaqa dema, qizim, – dedi yolvorib. – Nima qilay, bolam! Qiz bola borki bir kunmas bir kun boshiga shu savdo tushadi-da! Onang bo'lganimdan keyin baxtingni o'ylayman-da, jon bolam.

Oxirgi gapi hukmnomadek eshitildi-yu, yulqinib quchog'idan chiqdim.

– Boqqaningizni ta'na qilyapsizmi? – dedim chaqchayib. – Bo'pti, ketaman! Ketaman, uyingizdan!

Oyim hayron bo'lgandek ko'zimga uzoq termilib qoldi. Qorong'ida chuqur xo'rsindi.

– Bolam, – dedi bosh chayqab. – Bu dunyoga kelib topgan baxtim Kimsan bilan sen-ku! Menam to'yingni ko'rsam deyman...

Tag'in gapiradi-ya! Kaftlarim bilan yuzimni to'sib oldim.

– Qoching! – dedim chinqirib. – Ko'rgani ko'zim yo'q, o'shani!

Eshikdan bobomning asabiy tovushi keldi:

– Padaringga ming la'nat sendaqa pakanani! Nima qilasan bolani qiynab!

Oyim meni qaytadan quchoqladi.

– Voy, man oyoq-qo'lidan bog'layotganim yo'q-ku, bobosi!

– E, o'l! – bobom yana o'shqirdi. – Otang Orif-xo'jaboyning o'g'liga unashaman deganida o'laman sattor tegmayman deb yig'laganing esingdan chiqdimi? Tomorqaning tuynugidan emaklab chiqib bo'ynimga osilib yalingan kim edi?

– Voy o'lay, men nima qildim? – dedi oyim yig'lamsirab. – Yo'q desang satqai sar!

– Komilni javobini berib yubor! – Bobom «gap shu» degandek keskin burilib, eshikdan nari ketdi.

... Anchadan keyin hammayoq tinchib qoldi. Faqat molxonada sigir mo'raydi. Xontaxtada turgan chiroq atrofida parvona unsiz charx uradi. Deraza oldiga keldim. Osmonda kemtik oy muallaq osilib turar, xira nur sochar edi. Bilmayman, negadir shu topda Kimsan akam ham yarimta oyga termilib, meni o'ylayotgandek bo'lib ketdi. Xuddi oy – siniq toshoyna-yu, bir tomonda u, bir tomonda men ko'zguga qarab bir-birimizga termilib turibmiz.

Kimsan akam nimaga unaqa qildi? Nimaga oyimga aytmadi? Robiyaga ko'nglim bor desa shuncha gap-so'z yo'q edi... Qaytaga oyimniyam xafa qilib qo'ydim...

Yozaman, hammasini yozamań! Ochil aka sovchi yuborganiniyam, bobom oyimni so'kib berganiniyam...

### 3. «Yaxshi ko'rish – ayb emas!»

Kuz erta tushdi. Kartoshka kavlash yomg'irga qolib ketdi. Ehtimol kuz ham, yog'ingarchilik ham vaqtida boshlangandir-u, kolxozda erkak zoti qolmagani uchun o'zimiz ishni cho'zib yuborgandirmiz.

Uch kundan beri tinimsiz yomg'ir yog'adi. Dala botqoqqa aylanib ketgan. Paykalga kirsangiz, etikka loy chippa yopishib, oyog'ingiz bilan qo'shib sug'urib olaman, deydi. Bobom ishning ko'zini biladi. Xuddi sariyog' kesgandek, ketmonni avaylab tashlaydi. Bittayam kartoshkaga shikast yetkazmaydi. Kartoshkani

kavlash bir hissa azob bo‘lsa, terish o‘n chandon azob. Palakni tortsangiz kartoshka bilan qo‘shilib bir botmon loy chiqadi. Xayriyat, hosil mo‘l. Ammo loydan kartoshkani ajratib olguncha qo‘lingiz akashak bo‘lib qoladi. Paxtalik yoqasidan yomg‘ir ichingizga sizib tushib, g‘ashingizni keltiradi. Terlab ketasiz. Paxtalikni yechsangiz – sovuq, kiysangiz – issiq...

Kechga yaqin paykal boshida Umar zakunchining jiyroni ko‘rindi. Odamlar darrov yerga egildi. Burnidan bug‘ chiqib turgan ot sho‘lt-sho‘lt loy bosib, yaqin keldi. Jiyron etagiga gard yuqtirmaslikka uringan tannozlardek nuqul dumini gajak qiladi. Aksiga olib har qadam bosganida dumiga loy sachraydi. Zakunchi ertalabdan beri choptirib yurgan shekilli, jiyronning chovlari oppoq ko‘pirib ketgan. Avvalgidek gijinglamaydi. Zakunchining o‘zi ham burnidan tortsa yiqilgudek alpozda, ko‘zlari kirtaygan. Boshidagi chaqmoq telpak ho‘l bo‘lib, mushukning terisiga o‘xshab qolgan...

– Hormanglar-ov! – dedi u otning jilovini tortib. Ot og‘zi ko‘pirib, pishqirdi. Loyga botgan oyoqlarini horg‘in depsidi.

Xotin-xalaj chekka-chekkadan «salomat» deb ishini davom ettiraverdi.

– Bo‘sh kelmanglar, azamatlar! Ko‘rib turasizlar, bizning kartoshka dushman ustiga snaryad bo‘lib yog‘iladi. – Umar zakunchi ot jilovini siltab, bobom tomonga yurdi. Jiyronning ham, o‘zining ham shashti avvalgiday baland emas. Shu bechoragayam qiyin. Xotini bo‘lmasa, bola-chaqasi bo‘lmasa... To‘g‘ri, avvallari men ham Zakunchini yomon ko‘rardim. Odam o‘zi qo‘rqqan kishisini hech qachon yaxshi ko‘rolmaydi. Qo‘rqdingmi – ishonmaysan. Ishonmadingmi, yomon ko‘rasan.

Urush boshlanganidan beri Umar zakunchi o‘zgarib qolgan. To‘g‘ri, haliyam tong bo‘zarmasdan eshikni qamchi dastasi bilan taqillatib keladi. Ammo endi «...nahs bosib yotibsan» demaydi. «O‘rtoqlar, urush ketyapti axir», deb tushuntiradi. Qiziq, bitta gapni ikki xil qilib aytsa, ta’siri ikki xil bo‘larkan. Hozir odamlar Zakunchiga ancha ko‘nikib qolishdi. Bo‘lmasa rais zug‘um o‘tkazib yurgan kezlari ne-ne g‘iybatlar

tarqamagan edi. «Zakunchi prokuror ekan, pora olib qamalay deb turganida qishloqqa qochib kepti», «Xotini qiz chiqmagani uchun alamidan Qo'qondagi hovli-joyini tashlab kelgan ekan».

Yo'q! Orif oqsoqolning gapi to'g'ri chiqdi. Zakunchi ishning ko'zini bilarkan. Keyingi uch-to'rt oy ichida juda o'zgarib ketdi: odamlarga ancha mehribon bo'lib qoldi.

Hozir ham hech kimga dag'dag'a qilmadi. Bobomning oldiga borib jiyrondan sakrab tushdi. Xirom etigi loyga botib ketdi.

– Hormang, Husan aka! – dedi qamchi tasmasini bilagiga ilib, bobom bilan qo'shqo'llab ko'risharkan.– Ko'z-quloq bo'lib turing. Danakdek kartoshkani lippasiga qistirgan odamni tribunalga beraman.

– Xotirjam bo'ling! – Bobom loy yopishaverib sirpanchiq bo'lib qolgan ketmon dastasini qaytadan changalladi. – Odamlarimiz unaqa diyonatsiz emas.

– Siz shunaqa deysiz-da! – Umar zakunchi shimining cho'ntagidan yaltiroq quti chiqardi. Qulog'ini chimirib hadeb loy tepayotgan otning jilovidan bir qo'llab tutgancha, amallab gugurt chizdi. – Diyonat nima qiladi hozirgi odamlarda! Oltinchi brigadada bir xotin yarim qop sholg'om o'marib ketayotganida ushlab oldim. Nega o'g'irlading, desam sigirim och, deydi. Frontda yigitlarimiz jon olib, jon berib yotibdi-yu bu xonim sigirini o'ylab joni halak! – U jahl bilan jiyronga mindi. – Ehtiyot bo'ling.

Loydan og'irlashib ketgan paqirdagi kartoshkani savat zambilga ag'dardim. Zambil yonida Olimjon diydirab turibdi. Ertalabdan buyon loy changallab muzlab ketdi, bechora. Nuqul ikki qo'lini choponining qo'ltig'iga tiqib, loyini artgan bo'ladi. «Kuh-kuh»lab kaftini isitadi. Boshidagi chamandagul do'ppisidan yuziga kir bo'yoq sizib tushyapti.

Nari borsa, endi o'n yoshga chiqqan bu bolaning chayirligiga hayron qolaman. Kattalar bilan baravar ishlaydi. Kartoshka teradi. Zildek zambilni chiranib ko'tarib aravaga tashiydi. Ikkita aravamiz bor. Bittasi kolxozning rizvon aravasi, bittasi bobomning eshak

aravasi. Biri yuk ortib omborga ketsa, ikkinchisi kelib turadi.

– Sovuq yedingmi, Olimjon? – dedim achinib. – Mayli, hech nima qilmaydi.

– Sovuqmas, opa! – Olimjon loy yuqi kafti bilan yomg'irdan ho'l bo'lgan yuzini artib yaqin keldi. – Oldik!– dedi qiz bolanikiga o'xshagan ingichka ovozda. Lekin o'sha zahoti quvonch bilan qichqirib yubordi: – Aka!

Zambilning orqa bandini shoshilib ko'targan ekanman, besh-oltita kartoshka yerga to'kildi. Jahl bilan qaddimni rostlab qarasam, Olimjonning yonida Ochil aka turibdi. Boshida ayvoni keng shapka, egnida plash. Oyog'ida brezent tufli. Loy kechib kelgani uchun tuflisining rangini ajratib bo'lmaydi. Lekin qachondir oq bo'lgani ko'rinib turibdi. Trinka shimi tizzasigacha loyga botib ketgan.

– Hormanglar! – U bu gapni xushchaqchaqlik bilan aytgisi keldi-yu ovozi qandaydir yasama, ishonchsiz chiqdi. Yomg'irdan namlangan ko'zoynagini yechib, plashining yoqasiga artdi. Qulog'iga ilgan edi, ko'zoynagi ho'l bo'lib battar xiralashdi shekilli, shosha-pisha yana yechdida, plashining astariga arta boshladi. Mitti ko'zlarini pirpiratib iljaydi.

– Charchamayapsizmi?

– Rahmat, siz so'ragandan beri! – dedim ensam qotib. Loyga to'kilgan kartoshkalarni qo'shqo'llab zambilga tashladim. – Ko'tar, Olimjon!

Ochil hovliqqancha ko'zoynagini taqdi.

– Yo'q, – dedi bosh chayqab. – Menam qarashgani keldim, Robiyaxon, xo'p deng, ko'tarishay!

Olimjon qutulganiga shukr qilgandek iljayib turar, ko'zlarida, «ko'rib qo'ying, opa, bizning akamiz shunaqa», deganga o'xshash ifoda bor edi. Sovchi yuborib menga shuncha azob berganining alami haliyam ko'nglimda turgan ekan. Jahlim chiqib ketdi.

Men Kimsan akamning xatini kutib, kechalari tikanakka ag'anab chiqay-da, bu kishi sovchi yuborsin?! Erkakman deganlarning hammasi urushda yursin-da, bu kishi to'y qilgilari kelsin!

– Nima? – dedim kaftimni qulog'imga tutib. – Kechirasiz, bir nima dedingizmi?

U battar xijolat chekib iljaydi. Yomg'irda ko'zoynagi xira yiltirab ketdi.

– Qarashgani keldim, – dedi yupqa labi titrab.

– Yo'g'-e! Biz bechoralarga yordam bermoqchi bo'psiz-da. Shoshmang, hozir...

Shunday degancha eski paqirni ko'tarib, pushtaga qarab chopdim. Qo'llarim muzlab qolganiga parvo qilmadim. Chelak to'lishi bilan olib kelib zambilga to'kdim. O'sha zahoti yana pushtaga yugurdim. Olimjon hayron. Nuqul choponining yengiga burnini artadi. Akasi bo'lsa tomoshaxonaga kirib qolgan odamdek anqayib turibdi. Zambil to'lib ketdi. Oxirgi paqirdagi kartoshka xirmondek uyulib ketgan zambilga sig'may toshib tushdi. To'kilgan kartoshkalarni bitta-bittalab zambilga joyladim-da, orqa tomondagi tutqichni ushlab buyurdim:

– Qani, oldik!

Zambilni ko'tarishim bilan ko'z oldim jimirlashib ketdi. Belim qirs etdi.

Butun kuchimni to'plab, ovozim boricha hayqirdim:

– Ketdik!

Aravagacha bir yuz o'ttiz qadam! Aniq bilaman. Narigi pushtadan bir yuz o'n qadam edi. U pushta bilan bunisining orasi yigirma qadam bo'lsa, bundan chiqdi, bir yuz o'ttiz qadam! Bu – Olimjonning qadami bilan. Hozir tezroq yursak yuz qadamda yetamiz! E xudo, sharmanda qilma! O'zing quvvat ber! Kimsan akamning etigi katta, to'piqlarimni urib, yara qilib yuborgan. Mayli, chidayman! Faqat yiqilib tushmasam bo'ldi! Qo'llarim uzilib ketay deyapti. Nima qildim, zambilga olti pud yuk ortdim shekilli? Zarilmidi. Mayli! Ajab qildim. Men chidayman, o'lsam ham chidayman. Uyam chidasin! Jonidan suygan odami qon kechib yurgan qizga sovchi yuborish qanaqa bo'lishini bilib qo'ysin.

O'zimga qoyilman! Ochil aka gandiraklagan sayin kuchimga kuch qo'shilyapti. Ko'rib turibman. Ayvoni keng shapkasining orqasidan suv sizib gardanidan oqib tushyapti. Ana, chillakdek qo'llari qaltiray boshladi.

Plashining yelkalari jiqqa ho'l bo'lib ketdi. Oyoqlari chalishib ketyapti!

Bir mahal u to'xtab qoldi. O'zim oyoqda zo'rg'a turibman-u, zarda bilan zambilni itardim.

– Qani?! Ha!

U yelkasi osha orqaga o'girilib qaradi, xijolatli jilmaydi.

– Tuflim... – dedi sekin. – Tushib qoldi.

Qarasam, rostdan ham chap oyog'ida tufli yo'q, paypog'i loyga botib boryapti.

– Etigingiz yo'qmidi? – dedim yuk zalvoridan chiranib. – Mayli, yanagi safar etik kiyib kelasiz.

Olimjon loyga botib qolgan bir poy tuflini ko'tarib, zambil yoniga kelgan edi, Ochil aka jerkib berdi:

– Bor, ishingni qil!

Nihoyat, yomg'irda mudrab turgan ho'kizlar, yarmigacha kartoshka bilan to'lgan aravaga yetdik.

Zambilni yerga qo'yishimiz bilan yengil tortib, qaddimni rostladim. Shunda ham bo'sh kelishni xohlamasdim.

– Ag'darmaysizmi zambilni?... Yergamas, aravaga!

– Hozir! – U zambil to'la kartoshka ustiga tappa o'tirib qoldi! Hansirab nafas oldi. Rangida rang qolmagan, og'zini baliqdek kappa-kappa ochar, gunoh ish qilib qo'yib, dakki eshitishdan cho'chigan boladek ayanchli iljayar edi. Olimjon keltirib bergan bir poy tuflini u qo'lidan bu qo'liga olgancha men tomon burildi.

– Robiyaxon, – dedi hansirab, – sovchilarni qaytaribsiz?..

– Nima? – hech baloga tushunmagandek qarab turdim-da, xaxolab kuldim. – E, sovchimi? Kimsan akam nima degandi sizga? Esingizdami? Bahorda... xat berganingizda.

– Robiyaxon... – U ko'zoynagi ortidan ko'zimga iltijoli mo'ltirab qaragan edi, baqirib berdim:

– E, turing-e! Kartishkani odamlar yeydi!

U sapchib o'rnidan turdi. Shu bilan toza bo'lib qoladigandek, zambildagi kartoshkalarni silab qo'ydi.

– Kechirasiz, Robiyaxon, – dedi. Ko'zoynagini cho'ntagiga soldi. Yomg'ir tagida shumshayib turganicha,

shapkasini yechdi. Boshidan bug‘ ko‘tarilardi. Kipriklarini pirpiratganicha, mitti ko‘zlarini yuzimga tikdi.

– Robiya, – dedi sekin, – meni kechiring. Menam ma’limga o‘xshab adabiyotchi bo‘lmoqchi edim. Men... ma’limni yaxshi ko‘rardim... Bizniyam o‘qitganlar...

«Qanaqa ma’lim? Kimni aytyapti? Ha-a! Dadam!»

Yuragim bir qalqib tushdi. Dadam! Qayoqda ekan hozir?! Balki jangga kirgandir? Qaniydi, shunaqa bo‘lsa!..

Qaniydi dadam ham Kimsan akamdek «dobrovol» bo‘lsa-yu, odamlar oldida boshimni baland ko‘tarib yursam! O‘sha prokuror Xo‘jaqulovga, anavi so‘galli, so‘xtasi sovuqlarga, maktabda menga ta’na qilgan o‘qituvchi xotinga aytsam: «Senlar tufayli begunoh dadam qamaldi. Senlar tufayli maktabdan ketib qolgan edim, ana, ko‘rib qo‘y, otam dushman emas ekan-ku, qahramon bo‘pti-ku», desam...

Ochil aka, ko‘zi yaxshi ko‘rmasa ham, mung‘ayib qolganimni sezdi.

– Robiya, – dedi iltijo bilan... – Men... men... – dedi yupqa labi titrab. – Sizni sevaman... Anchadan beri...

Men nima dardda-yu bu nima deydi! Indamay yuzimni o‘girdim.

– Yo‘q, men rost aytyapman, Robiyaxon! – U ketib qolishimdan qo‘rqqandek, shosha-pisha davom etdi. – Yaxshi ko‘rish ayb emas-ku, to‘g‘rimi?

To‘nchasiga o‘ralib, diydirab turgan Olimjon hech nimaga tushunmay goh akasiga, goh menga qarab, iljayib qo‘ydi. Burnini tortdi.

– Mendan rozi bo‘ling! – dedi Ochil aka to‘satdan. Ovozida vazmin xotirjamlik bor edi. – Ertaga jo‘nayapman, – shunday dedi-da, ko‘zoynagini taqib, yuzimga bir qarab qo‘ydi. Ohista burilib, ukasining yelkasiga qo‘l tashlagancha, bir oyog‘ida tufli, bir oyog‘ida paypoq bilan sirg‘anib-sirg‘anib, oqshom qorong‘iligiga singib ketdi.

Angrayib qoldim. Hamon simillab yomg‘ir yog‘ar, belim sirqillab, ikki kaftim achishar, allaqachon kun botganiga qaramay tahdidli qizarib turgan osmondan qor isi kelar edi.

## 4. «Yo maniyam olib keting, yo o'ldiring»

Ko'nglim bo'm-bo'sh bo'lib qoldi. Hech kimni ko'rgim kelmas, birov savalab tashlagandek, a'zoyi badanim sirqirab og'rirdi. Uyga kelsam, aksiga hovli zimiston. Oyim Xolposh xolanikiga chiqqanga o'xshaydi.

Tokchadagi lampani yoqib, ko'rpachaga cho'kkancha bir zum o'tirib qoldim. Piligi so'xta chiroq chirs-chirs qiladi, tashqarida yomg'ir shitirlaydi. Badanim uvishib ketyapti. Butun olam, hatto ichim ham zax bosib ketgandek. Hech nimani o'ylagim kelmas, loyga qorilgan son-sanoqsiz kartoshkalar, qiltillab zambil ko'tarib borayotgan Ochil aka, burnini tortib turgan Olimjon ko'z o'ngimdan birma-bir o'tardi. Keyin Kimsan akam paydo bo'ldi: kulib turibdi. Xat yozganimga ikki oydan oshdi. Qiziq, qayerdaykin hozir? Balki xuddi shunaqa zax bosgan yerda, loyga belanib yotib, miltiq otayotgandir? Balki u tomonlarda allaqachon qor tushgandir. Loydan qor yaxshi. Sovuq bo'lsayam baribir, balchiqqa botmaydi...

Ertaga kartoshkani qazib bo'lsak, indindan kechki karamga tushamiz. Armiyada karam sho'rva beradi, deyishadi. Balki xuddi o'sha men uzgan karamdan Kimsan akamga sho'rva pishirishar.

Ovqatni o'ylashim bilan qornim ochgani yodimga tushdi. Hali peshinda kartoshka qaynatib yegan edik... Endi tushlikka bir vaqtlardagidek qo'y so'yib sho'rva solishlar, osh damlashlar yo'q. Mayli, ustimiz yupun bo'lsayam, chalaqursoq yursak ham go'rga! Ishqilib, urush tezroq bitsin. Kimsan akam tezroq kelsin!

Hali Parcha opa hovliqib, gapirib qoldi: «Do'mbirobodlik Rahim sassiqning o'g'lidan «qoraxat» kepti. Sassiq bechora shumxabar olib borgan Abzini rosa duoibad qipti. Keyin bitta-yu bitta bolasiga aza ochibdi...»

«Qoraxat»... Keyingi paytda shu sovuq so'z ko'payib qoldi. Qiziq, Kimsan akamdan nega xabar yo'q? Xat kelgan bo'lsa Rashid abzi mastlikda tushirib qoldirdimikin? Yo'q, bobom aytdi-ku, urush boshlangandan beri ichmay qo'yganmish. O'libdimi, xat bo'lsa o'zi olib kelardi.

Belimga bir balo bo'ldimi? Nima zaril edi, Ochil akaga achchiq qilib, shuncha yuk ko'tarib... Nima dedi?

«Rozi bo'ling, ertaga jo'nayman», dedimi? O'zim ham o'lguday zaharman-da! Bechorani bekordan bekorga shuncha kalaka qildim. To'g'ri aytdi, yaxshi ko'rish ayb emas-ku! Yana nima dedi? Dadamni gapirdi, chin yurakdan gapirdi... Dadam ham urushga kirgan bo'lsa... Kimsan akam bilan ko'rishib qolishsa... Bir-birini tanisharmikin? Hayronman, oyimdan nimaga darak yo'q? Daladan qaytmadimikin? Yo'g'-e, to'qaydagi brigadaga ketishgandi-ku. Orasi yaqin. Allaqachon kelgan. Xolposh xolanikiga chiqqan. Ovsinlarning shunaqa odati bor: ikkalasi bir-biriga dalda berib gaplashib o'tirishadi. Turish kerak. Hozir ko'zim ilinsa – tamom! Qotib uxlab qolaman... Muncha sovuq? Qor yog'adi, shekilli... Tancha ochsakmi?.. Shoshma, sigir sog'ildimikin?

Yo'q, turmasam bo'lmaydi! Halizamon bobom keladi. Ovqat isitmasam jahli chiqadi.

Sirqirab ketayotgan belimni arang ko'tarib, o'rnimdan turdim. Ayvon tokchalaridagi xurmachalarni qarasam, ikkalasi ham sutga to'la. Bundan chiqdi, oyim sigirni sog'ibdi. Qiziq, nega mo'ramaydi? Arqonga o'ralashib bo'g'ilib-netib qolmaganmikin?

Chiroq shishasini ro'molim bilan pana qilib hovliga tushdim. Yomg'ir hamon ezmalanib yog'ar, qor isi kuchaygan edi. Molxona burchagida yotgan sigir chiroqni ko'rib pishillab o'rnidan turdi. Ko'zlari yaltirab shu tomonga qaradi. Beliga loy chaplab qo'yilibdi...

Chiroqni avaylab tutgancha oshxonaga kirdim. Tuvoqni ochsam, qozon bo'm-bo'sh. Iye, har kuni bobom ikkalamizning nasibamiz qozonda turardi-ku! O'choqqa olov yoqilmaganini endi ko'rdim. Ko'nglimga g'ulg'ula tushdi. Bir gap bo'lgan! Oyim jillaqursa, bir qoshiq obiyovg'on pishirardi. Ovqat qilmagan, chiroq yoqmagan, o'ziyam yo'q! Yo Kimsan akamdan...

Xayolimga kelgan dahshatli fikrdan etim uvushib ketdi. Chiroqni o'choq boshiga qo'ydim-u hovliga otildim. Tezroq Oqsoqol buvanikiga chiqish kerak.

Yuragim qinidan chiqqudek bo'lib, ko'cha eshik tomonga yugurdim. Sochlarim jiqqa suv bo'lib ketgan, nimcham yelkamga yopishib qolgan, oyog'imdagi kavush loyga botib, shaloplab g'ashimni keltirar, lekin xayolimda faqat bitta fikr bor edi: «Ishqilib tinchlik bo'lsin!»

Loy ko'chadan sirg'anib borayotsam boshiga qora guppi chopon yopinib kelayotgan odam ko'rindi. Erkakmi-xotinmi bilib bo'lmaydi. Bo'yi bir qarich, qop-qora sharpa. Xuddi to'ntarib qo'yilgan xumchaga o'xshaydi. O'n qadamcha qolganda sharpa to'xtadi.

– Yobiyapa! – dedi ingichka ovozda.

Tovushidan tanib, ko'nglimga iliqlik yoyildi. Fotima kelinning qizi.

– Senmisan, Popuk? – dedim yaqin borib. – Oyim sizlarnikiga chiqmadilarmi?

– Chiqdila, – dedi qizaloq, chopon yoqasidan mo'ralab. – Buvimla ettilaki, ovsinlayi ukalayinikiga ketibdila. Ukalayi uyushga ketaykan. Buvamla Ko'taymaga boyaykanla.

Qizaloq aytgan yangilikni idrok etgunimcha xiyla vaqt o'tdi. Bundan chiqdi Shomurod tog'am urushga jo'nayapti. Oyim Ko'tarmaga ketgan.

Esimni yig'ib olgunimcha qizaloq uzoqlab ketdi.

– To'xta, Oypopuk! – dedim qichqirib. – Uyingga oborib qo'yaman. Qorong'ida qo'rqib yurmagin.

Qizaloq to'xtadi. Teskari to'nkarib qo'yilgan xumchadek gavdasini o'girib burildi.

– Qo'yiqmiyman, hayiy, Yobiyapa! – dedi ingichka ovozda.

Yomg'ir ostida bir zum turib qoldim. Yuragim ancha taskin topdi. Nimaga shunaqa bo'lganini keyin angladim. Demak, tinchlik ekan. Kimsan akamdan yomon xabar kelmabdi. Lekin o'sha zahoti Ra'no kelinoyim ko'z o'ngimda paydo bo'ldi. O'zimni yomon ko'rib ketdim. Ra'no yangam! Olti yarim oylik kelin... Holi nima kechadi endi? Yolg'iz o'zi nima qiladi?

Hovliga kirib, talmovsirab tursam, ko'chadan eshak hangragani eshitildi. Bobomning eshagi ilgari boshqacha edi. Ko'cha boshiga yetishi bilan, «eshitib

qo'yinglar, biz kelyapmiz» degandek, ovozini baralla qo'yib hangillardi. Hozir unaqa emas. Nola chekkandek qisqagina hangraydi-yu ovozi o'chadi.

Choponi ho'l bo'lib ketgan bobomning qo'liga suv quyarkanman, u menga qaramasdan surishtirdi:

– Oying qani?

Hozir Oypopukdan eshitgan gapimni aytgan edim, bobom xo'rsindi.

– Bitta o'zing qo'rqmaysanmi? Oqsoqol buvangnikiga chiqib yotaqol.

Bu – «men ketdim» degani edi.

Shundoq mushkul paytda Ra'no yangamning yonida bo'lgim kelardi. Qon yig'lab o'tirgandir sho'rlik!

– Menam boray, – dedim bobomga yalinib. – Ertalab o'shanaqasi dalaga chiqa qolaman.

Ikkovlashib yo'lga tushdik.

Bobom bo'yi kalta bo'lganiga zarda qilgandek katta-katta qadam tashlab loy kechib ketyapti. Jussasi kichkina bo'lsa ham baquvvat, chayir. Xuddi yerga chuqur qoqilgan qoziqqa o'xshaydi. Odatda uzun qoziqni u yoq-bu yoqqa likillatib bir tortsangiz sug'urilib chiqadi. Lekin kalta qoziq yerga bir yopishdimi, siljimaydi.

Bobom ham shunaqa. Qorong'ida pishillab tez yurib boryapti, sirpanmaydiyam. Alvasti ko'prikdan o'tib olsak bo'ldi. Uyog'i uzoqmas. Faqat ko'prikdan o'tishga toqatim yo'q. Yaqin kelishimiz bilan tubsiz chuqurlikda, zulmat qo'ynida quloqni qomatga keltirib voshillab yotgan jarga qaramaslik uchun qadamimni tezlatdim. Bobomning tovonini bosib olishimga oz qoldi.

Bobom yomg'irdan tayg'anoq bo'lib ketgan shag'allardan sirg'anib temir yo'l ustiga chiqarkan, norozilik bilan to'ng'illadi:

– Obbo! Shu yetmay turuvdi! Qor yog'yapti. Yerda qancha narsa yotibdi hali.

Alvasti ko'prik vahimasi bilan sezmagan ekanman.

Yuzimga sovuq uchqunlar urilayotganini endi payqadim. Temir yo'l izlari xira yiltirab yotar, olisda razyezd chiroqlari qizg'ish lipillab turardi. Chiroqqa qaragan edim, qor uchqunlari quyuqlashib borayotganini ko'rdim. Pastda esa Bo'rijar hamon sharillaydi...

Sirli shivirlab turgan yong'oqzor orasidan chiqib, Ko'tarmaga yetgunimizcha yer bilinar-bilinmas oqardi. Ko'cha chetidagi daraxtlar tabiatning ayovsiz qahri oldida taslim bo'lgandek xomush bosh egdi. Somonsuvoq qilingan tomlarni qirovdek yupqa qor bosdi. Hammayoq jimjit bo'lib qoldi.

Ko'tarmadagi hovlilar bizning qishloqdagiga o'xshagan zich emas. Biri bu yerda, boshqasi u yerda. Shomurod tog'amniki eng chekkada. Ikki paxsa pastak devor bilan o'ralgan hovli. Tashqari tomonda deraza yo'qligi uchun uy ham hovli devori bilan tutashib ketgan. Faqat balandroq – uch paxsa. Somon suvoq qilingan tomning u yer-bu yerida yog'och tarnovlar dikkayib turibdi.

Ota-bola pastak eshikka yaqinlashgan edik, yong'oqqa bog'lab qo'yilgan ot pishqirib, suvlig'ini shaqirlatdi. Umar zakunchining oti. Demak, tog'amni kuzatishga uyam kepti. Shomurod tog'am tekstilda ishlasa ham baribir shu kolxozning kishisi-da! Yaxshi, rais odamgarchilik qipti! Bobom bilan oldinma-ketin hovliga kirdik. Oshxonaning ochiq eshigidan lang'illab yonayotgan olov ko'rinadi. O'choqboshida kuymanayotgan oyimning qorasini uzoqdan tanidim. Yog'och cho'michda hadeb qozon kavlayapti.

Bobom erkaklarning g'o'ng'ir-g'o'ng'ir ovozi kelayotgan uyga yo'naldi. Men oshxonaga kirishim bilan qurum bosgan ustunga suyanib, yupqa lablari titragancha yig'layotgan Ra'no kelinoyimga ko'zim tushdi. Oppoq ko'ylak ustidan kiygan baxmal nimchasi ko'ksiga chippa yopishib, qomatini ko'z-ko'z qilayotgandek. Jun ro'mol tagidan chiqib turgan parishon sochlarida qor uchqunlari yiltiraydi.

– Unaqa qilmang, kelinposhsha! – Oyim cho'michni aylantirar ekan, yupatdi. – Irimi yomon bo'ladi, Ra'noxon! Yurtga kelgan to'y...

– Kerakmas bunaqa to'y, kerakmas! – Ra'no kelinoyim ko'zi to'la yosh bilan oyimga yuzlandi. – Men nima qilaman?! Bir o'zim nima qilaman bu hovlida!

Oyim cho'michni qozon qulog'iga ilib, Ra'no kelinoyimni quchoqladi:

– Noshukurlik qilmang, jon bolam. El bor, yurt bor. Mana bizlar bormiz.

Oyim birdan menga ko‘zi tushib, quvonib ketdi.

– Iye, ana singlingiz! – dedi shu bilan Ra’no kelinoyimning dardi yengillashib qoladigandek dadillanib. – Mana, Robiya bor! Kelib turadi. Har kuni kelasan-a, qizim!

Kelinoyim menga o‘girildi. O‘choqdan olov shu’lasi tushib turar, yangamning yig‘idan qizargan yuzi yanayam chiroyli bo‘lib ketganga o‘xshardi.

– Yig‘lamang, – dedim quchoqlab. Dimog‘imga g‘alati, shirin atir isi urildi.

– Peshonam qursin! – dedi u lablari titrab.

– Qo‘ying, kelinoyi! Ko‘rasiz, hademay urush bitadi. Oy borib – omon keladilar.

Oyim oshxona eshigidan ayvonga mo‘raladi.

– Bo‘ldi, bolam, bo‘ldi, – dedi ovozini pasaytirib. – Eringiz ko‘rsa ko‘ngli buziladi. Ana o‘zi!

Ayvon tomondan Shomurod tog‘amning yo‘talgani eshitildi. Avval oyim, ketidan men o‘sha tomonga yurdik. Tog‘am tokchasida fonus yonib turgan ayvon o‘rtasida to‘xtab, shu tomonga qaradi. U yelkasiga kuyovligida kiygan beqasam to‘nini tashlab olgan, negadir jilmayib turar edi. Yaqin borishim bilan ayvon peshtoqiga keldi-da, egilib peshonamdan o‘pdi.

– Voy-bo‘! Katta qiz bo‘pqopsan-ku, – dedi kulib.– Asli to‘yingni o‘tkazib ketsam bo‘larkan-da!

Bo‘za ichgan shekilli, dimog‘imga achimsiqroq hid urildi. Uyalib teskari qaradim.

– To‘yingni mensiz o‘tkazib qo‘ymagin tag‘in! – u kulib turib barmog‘i bilan po‘pisa qildi. – Kelib o‘zim uzataman, xo‘pmi?

– Sensiz to‘y qilarmidik, uka! – Oyim pildirab ayvonga chiqdi-da, tokchada turgan allaqanday tugunchani tog‘amga uzatdi. – Ma, qopingga solib qo‘y. Tayinli joyga qo‘y, esingdan chiqmasin.

– Nima bu? – Tog‘am hamon kulimsirab oyimga qaradi.

– Qurut! – dedi oyim tantana bilan. – Galanska sigir-

ning qatig‘idan. Yarmini o‘zing ye, yarmini Kimsanga ber, xo‘pmi? Kimsanim qurutni yaxshi ko‘rardi. Sog‘inib qolgandir.

– Xo‘p, opa, Kimsanning ulushini albatta oborib beraman! – Tog‘am oyimni yupatdi. – Xavotir olmang. O‘z qo‘liga topshiraman.

U oyimga ham, menga ham emas, oshxona tomonga qarab turganini payqadim. Ko‘cha eshikda tugun ko‘targan xotinlar ko‘rindi. Oyim, qorong‘ida kimligini tanimasa ham yo‘l-yo‘lakay gapirib, o‘sha yoqqa yugurdi:

– Voy, aylanaylar! Kelinglar, ovora bo‘psizlar-da...

Nima qilishimni bilmay oshxonaga qaytib kirdim. Ra’no kelinoyimga dalda bergim, bir nimalar deb ovutgim kelardi. Yo‘q, kelinoyim oshxonada ko‘rinmasdi. Kattakon qozon qaynab ko‘pirib ketibdi. Sho‘rvaning ko‘pigini sidirib, endi hovliga chiqmoqchi bo‘lib turgan edim, tashqarida, oshxona devorining narigi tomonida Ra’no kelinoyimning ovozi eshitildi.

– O‘zingiz xohlagansiz. Bilaman. Urushga borgingiz kelib qolgan.

– Qo‘y endi, yig‘lamagin, jonim. Nima qilay, hajiqizga o‘xshab, odamlarga shumshuk ko‘rinib yuraymi! Erkaklarning hammasi urushda, tushundingmi, urushda...

Ra’no kelinoyimning hiqillab yig‘lagani qulog‘imga chalindi.

– Nima, bu yerda kerakmasmisiz? Hech kimga kerak bo‘lmasangiz menga keraksiz, bildingizmi?

– Bilaman, Ra’no, bilaman! Bilganim uchun shunaqa qilyapman-da. Urush qancha tez bitsa, shuncha yaxshi. Sengayam yaxshi, mengayam.

Sukunat cho‘kdi. Ularni cho‘chitib yuborishdan qo‘rqar, cho‘michni changallagancha o‘choq boshida cho‘nqayib qilt etmay o‘tirardim.

– Menga qara, Ra’no, – dedi Shomurod tog‘am ovozini pasaytirib. – Rostini ayt, mabodo ko‘ngling achchiq narsa tusayotgani yo‘qmi?

– E, boring!

– Yo‘q, rostini ayt. Agar shunaqa bo‘lsa, – tog‘am ovozini tag‘in ham pasaytirdi. – O‘g‘il bo‘lsa otini Muzaffar qo‘ygin, xo‘pmi, Muzaffar nima degani, bilasanmi? G‘olib degani. G‘alaba degani, tushundingmi?

Yana jimib qolishdi. Qozon qattiqroq biqirlay boshladi. Tog‘am bilan kelinoyimning ovozi eshitilayotgan devor tuynugidan qor uchqunlari oshxonaga uchib kirib, o‘choq taftida yerga tushmay erib ketdi.

– E, qoching! Doim shunaqa yoqmay turganida shilqimlik qilasiz. – Endi Ra’no kelinoyimning ovozida alam emas, erkalik bor edi.

– Rostdan ham ko‘ngling...

– Yo‘q! – Ra’no kelinoyim ovozini baland qo‘yib yubordi. – Yo‘q, dedim-ku!

Nimadir shapir-shupur qildi, tog‘am entikdi.

– Ra’no!

– Yopishmang... Shilqim!

Zum o‘tmay Ra’no kelinoyimning o‘ksib-o‘ksib yig‘lagani eshitildi.

– Chidolmayman, eshityapsizmi, chidolmayman, sizsiz! – U dod solib yubormaslik uchun o‘z kafti bilan og‘zini to‘sdi shekilli, dami qaytib ingradi.

Shomurod tog‘am tag‘in uf tortdi.

– Ra’no, – dedi sekin, – jonim!

– Obketing! – Ra’no kelinoyimning bo‘g‘zidan bo‘g‘iq nido otilib chiqdi. – Obketing! Askarlarning kirchirini yuvaman. Ovqat pishiraman! Yarasini bog‘layman! Obketing. Jon Shomurod aka! Obketing!

– Ra’no! – Asabiylashganidan tog‘amning ovozi baland, keskin chiqdi. – Qo‘ysang-chi endi.

– Obketi-ing! – Ra’no kelinoyim yalinib iltijo qildi.

– Ra’no, jinnimisan? Tursang-chi! Ana, hammayog‘ing shallabo bo‘ldi.

– Bo‘la qolsin! – Ra’no kelinoyimning ovozi tahdidli yangradi. – Obketing! Obketing. Yo obketasiz, yo o‘ldirib ketasiz!

Ayvonda birov tomoq qirdi. Umar zakunchining yangroq ovozi jarangladi:

– Qayoqqa ketdi bizning soldat?

– Tur, Ra'no, turgin, jonim! Meni chaqirishyapti.

Tuynuk orqasida Ra'no kelinoyim past, ammo g'azab to'la ohangda pichirladi:

– Basharang qursin! Qayoqdan keldi bu so'xtasi sovuq! Shu kuniyam xoli qo'yishmaydi.

Tog'am oshxona eshigi oldidan o'tib ayvonga chiqdi. Yana jimlik cho'kdi. O'choqdagi olov pasayib qoldi. O'tin tashlay desam, o'rnimdan turishga qo'rqaman. Bir mahal erkaklar o'tirgan uy tomondan qiyqiriq kulgi keldi. Chamasi, Shomurod tog'am qaytib kirishi bilan Umar zakunchi askiya qildi shekilli, tog'amning fabrikada ishlaydigan hamkasblari baravar qahqaha otishdi. Ra'no kelinoyim bir dasta kosani biqiniga tirab, oshxonaga kirdi. Chehrasi ma'yus, ro'mol tagidan chiqib turgan sochiga, nimchasining yelkasiga qor qo'ngan, oppoq ko'ylagining etagiga qor aralash loy yopishib qolgan edi. Parishon tarzda kosalarini o'choqboshiga qo'yib to'nka ustiga o'tirdi. Bir nuqtaga tikilib qoldi. Shu o'tirishda farishtaga, oppoq farishtaga o'xshar edi...

Oyim tog'amnikida yotib qoldi. Tongotarga yaqin bobom ikkalamiz yo'lga tushdik. Somon suvoq qilingan tomlar ustini bir qarich qor bosgan, yorishib kelayotgan osmonda uchqunlar g'ujg'on o'ynar edi. Negadir birinchi qor yog'ishini uzoq kasal bo'lib yotgan odamning jon taslim qilishiga o'xshataman. Bemor to'shagiga yopishib inqillab yota-yota oxiri omonatini topshiradi-yu, bu dunyoning azoblaridan qutulganiga shukr qilgandek tinchib chehrasi yorishadi.

Bir haftadan beri yomg'ir azobidan ezilib ketgan yer, nihoyat oppoq kafanga o'ralib, tinchidi. Hammayoq jimjit. Faqat Bo'rijar yaqinida yong'oqzor ustida qarg'alar shodon qag'illaydi. Qilichini qayrab kelayotgan qishga peshvoz chiqib, qahraton sovuq boshlanishidan darak beradi, tantana qiladi.

...Quzg'unlarning omadi chopib qoldi.

## *Oltinchi bob*

### «QORA AMMA» HIKOYASI

### Yulduzi yulduziga to'g'ri kepti...

Ra'noxon kelinim Shomurodga yalakat danakdek yopishib qolgan ekan. Vokzalga borganda bo'yniga chirmashib oldi. Qani qo'yib yuborsa. Yakkash «meniyam obketing», deb chirqillaydi. O'zim-ku, Kimsanim bilan xuddi shu yerda xayrlashganim esimga tushib yuragim ob bo'lib ketyapti. Ilojim qancha? Kelinimni yupatdim.

– Safarga ketayotgan eringizni yig'lab kuzatmang, yomon bo'ladi, – dedim. Koshki ko'nsa!

Erta kuzdan beri istiqo bo'lib, oyoq-qo'li shishib yotgan qudam ham kuyovimni ko'rib qolay deb vokzalga chiqibdi. Kasal xotin tramvayga o'tirib, shundan shunga kepti. Ikki o'rtada uyam yurakni siqadi.

– Shomurodjon, o'g'lim, yaxshi-yomon gapirgan bo'lsam rozi bo'ling, o'zim sezib turibman, siz kelguningizcha yo'qman... – deydi.

Yaxshiyam Umar zakunchi bor ekan. Sahar-mardonlab arava chaqirtirgan ham o'zi, bosh bo'lib vokzalga olib chiqqan ham shu bo'ldi. Qudam hadeb noliyvergan edi, jahli chiqib ketdi.

– Sovet jangchisining qaynonasi bunaqa bo'lmaydi, – deb urishib berdi.

Ra'noxon bo'lsa hech kim bilan ishi yo'q. Eridan ajralgisi kelmaydi. Etni tirnoqdan ajratmay to'ng'iz qo'pgur girmon bo'lmasa, shu azoblar yo'q edi!

Poyezd jo'nay deb turganida olomon orasida Komil tabib bilan xotiniga ko'zim tushib qoldi. Lazakat bechora yig'layverib shishib ketibdi. Ochilboyni jo'natishyapti ekan. O'z tashvishim bilan bo'lib bexabar qolibman. Sovchilikdan qaytarganimga arazlagan bo'lsa kerak, degan edim. Yo'q, Lazakat meni quchoqlab yig'ladi.

– Bolaginam yaqindagi narsani yaxshi ko'rmasdi! Holi nima kechadi endi!

– Unaqa demang, onasi, – Komil tabib xotinini yupatdi. – Ochilboy – pok bola. Pok odam xor bo‘lmaydi, adolat degan narsa bor. Xudo bor.

Lazakat sho‘rlik battar chirqilladi:

– Urush adolatni biladimi?

– Baribir. Haq degan narsa bor, onasi...

Poyezd ketganidan keyin razm solsam, Ra’noxon adoyi tamom bo‘pti.

– Uch-to‘rt kun onangizni bag‘rida tura qoling, – dedim.

To‘g‘ri-da, harna ko‘ngli yozilgani! Qolaversa, kasal onasiga madad bo‘ladi. Rais ham Ra’noxonning ahvolini sezdi shekilli, haytovur, yo‘q demadi. Ona-bolani aravaga o‘tqizib qudamnikiga – Yangi mahallaga olib ketdi.

Komil tabib, Lazakat – uchovlashib, qor kechib yo‘lga tushdik.

Lazakat o‘qtin-o‘qtin, «bolamning ko‘zi yaxshi ko‘rmasdi-ku, endi nima bo‘ladi», deb nolir, Komil tabib esa vazminlik bilan indamay borar, qor yog‘ib turgan osmonga qarab-qarab qo‘yar edi.

No‘g‘ayqo‘rg‘onga yetib kelgunimizcha kun og‘di.

Ertalab «ha-bo‘l, ha-bo‘l» bilan mahsimni paytavasiz kiygan ekanman, zax o‘tib oyog‘im akashak bo‘lib qoldi.

Uyga kelsam hech kim yo‘q. Cholim bilan Robiya dalaga chiqib ketgan shekilli, sigir mo‘rab molxonani boshiga ko‘taryapti. Hovliqib tomorqaga chiqdim. Uzumzor etagidagi jo‘xorilarning so‘tasini terib olgan bo‘lsak ham, poyasini yig‘ishga qo‘limiz tegmagan edi. Qorga botib ikki quchoq jo‘xoripoya yulib chiqdim. Sigirga, qo‘yga berdim.

Bir ko‘nglim non yopgim keldi-yu, o‘sha zahoti niyatimdan qaytdim. Nari borsa, bir qopcha unimiz, uch xum jo‘xori qolgan. Cholim qattiq tayinlagan: «Unni ehtiyot qilmasang bo‘lmaydi, hali bundan ham og‘ir kunlar keladi», degan.

To‘g‘ri, qora kunga asrab qo‘ygan bug‘doyimiz ham, jo‘xori ham ko‘p edi. Ergash selsovet bilan Umar zakunchi «urushga yordam kerak» deb kelganida cholim ikki qop bug‘doy, bir qop jo‘xori, bir qop turshak,

yong'oq aralash quruq mevani eshak aravaga ortib idoraga obchiqib berdi. Urush bo'layotgan joylarga sovuq erta tusharkan shekilli, bisotimizdagi hamma issiq kiyimlarni topshirdik. Kimsanimning etigi, telpagi, cholimning ohorli paxtalik choponi – hammasini...

«Urushga yordam» degan gapni eshitsa, o'zini orqaga tashlaydigan odam yo'q. Ammo zayomdan qochadigan, nalogchi kelsa bekinadiganlar ham bor. Shunda selsovet bilan Zakunchi qilolmagan ishni Orif oqsoqol epladi. Hammaning uyiga birma-bir kirib chiqdi.

– Hoy, belingda belbog'ing bormi o'zi, yigitlarimiz uyoqda qorga botib yuribdi. Sen bu yerda ketingni tanchaga tiqib yotibsan, endi bir juft etikniyam ayaydigan bo'ldingmi, nodon, – deb bir baqirgan edi, o'shanaqa qilg'iliq qilganlar ham topgan-tutganini olib chiqdi.

Oqsoqol bo'lsa oyog'iga kiyib yurgan etigini ham yechib berdi.

– Men yalangoyoq yursam ham o'lmayman! Toshkanni qishi sovuqmas!

Shunaqa deyishga dedi-yu, yomg'irda uch kun kalish kiyib kartoshka qazigan edi, eski dardi qo'zib belining bodi tutib qoldi. Cholim har kuni kechasi chiqib o'rtog'idan xabar oladi...

Shunday qilib, non yopgim keldi-yu, cholimning gapi esimga tushib shashtimdan qaytdim. Yaxshisi, go'ja pishiraman! Yarim o'g'ir jo'xori tuysam bir qozon ovqat bo'ladi!

Oshxonaga kirib, jo'xori yanchayotgan edim, ko'cha eshik taqillagandek bo'ldi. Chopib chiqdim. Yo'q, hech kim ko'rinmaydi... Qorda tangadek izni ko'rib yuragim bir qalqib tushdi. Yog'och oyoqning izi! Rashid abzining oyog'i-ku! Hovliqib ko'cha boshiga yugurdim. Hech kim yo'q...

Bundan chiqdi Abzi eshigimizga kelgan. Bundan chiqdi Kimsandan xabar bor! Qachon keldiykin! Hozirmi? Oldinroqmi? Agar Rashid abzi endi kelgan bo'lsa, nimaga uydan chiqishimga sabr qilmay ketib qoldi? To'satdan xayolimga yomon o'y keldi. Avvallari Rashid abzini ko'rsa, yugurib boradigan odamlar endi undan qo'rqib qolgan. Abzi taqillatgan ikki eshikning

bittasida bayram bo'lsa, bittasida aza ochiladi. Odamlar uni orqavarotdan «shumqadam» deydi.

Yo'q! Boraman! Hozir pochtaga boraman!

Qor kechib yugurib ketdim.

Rashid abzining pochtasi – razyezda – selsovetning yonboshida. Halloslab borsam, pochtaxona qulf. O'zimizning darvoza tagidagiga o'xshagan tangadek iz pochtaxona zinasiga ham tushib qolibdi. Bundan chiqdi, Abzi hali qaytmagan. Xat ulashib yuribdi. Kutaman! Kelguncha kutib o'tiraman!

Zinaning qorini kavushim bilan sidirib tashlab omonat cho'nqayganche atrofga razm soldim. Qor tingan, ammo havoda haliyam zahardek achchiq uchqunlar uchib yurardi.

Ko'chaning narigi betidagi non do'koni oldida allaqancha odam turnaqator tizilishib do'kon darchasiga talpinyapti. Ro'mol o'ragan xotinlar, shapka kiygan razyezd rabochiylari, oyog'idagi yirtiq etigi qorga botgan yosh-yosh bolalar. Hammasi rangpar, badqovoq...

Qiyin! Shu bechoralarga judayam qiyin. Bizlar-ku o'lmagan qul, tirikchiligimizni o'tkazib turibmiz. Bir kaft bo'lsa ham unimiz bor, jo'xori bor. Jilla qursa lavlagi qaynatib yesak ham ochdan o'lmaymiz. Bularchi! Zaborniy kartochkasidan bo'lak nimasi bor? Donduni bo'lmasa, sigiri bo'lmasa! Ha, aytmoqchi, sigirni qochirib olganimiz yaxshi bo'ldi. Mayli sut nalug, jun nalug, yog' nalug – hammasini to'lasak ham go'rga! Ishqilib, shu jonivorning dumiga osilib qishdan omon-eson chiqib olsak bo'ldi.

Xayol surib o'tirgan ekanman, non do'koni oldida navbat kutib turganlar orasida to'satdan qiyomat qo'pgandek bo'ldi.

Allakim ovozi boricha ayyuhannos soldi:

– Ushla! Ushla o'g'rini!

O'sha zahoti xotin kishining dunyoni buzgudek chinqiriq tovushi olamni tutdi:

– Voydod! Nonim! Nonimni obqochdi!

Qo'rqib ketdim. Qarasam, to'qqiz-o'n yoshlardagi bola olomon orasidan otilib chiqib, shu tomonga yugurib kelyapti. Qo'lida yarim buxanka non. Boshidagi

yirtiq telpagi qiyshayib ketgan. Sarpoychan botinka kiygan oyog'i sovuqdan qip-qizil go'shtga aylangan. Joni boricha chopyapti-yu ikki qo'llab nonni og'ziga tiqadi. Paxtalik kiygan rangpar xotin bolaning ketidan yetib kelib, yelkasiga chang soldi.

– Nonim! Yetimlarimning nasibasini o'g'irladi! – dedi chinqirib.

Bolaning yelkasidan tortib, quloq-chakkasiga tarsaki tushirgan edi, bola bukchayib qoldi. Xotin jonholatda nonga chang soldi. Bola nonni qo'yib yubormadi. Chala-chulpa chaynab ochko'zlik bilan yuta boshladi. Besh-olti kishi yordamga yetib keldi. Gavdaliroq erkak bir musht tushirgan edi, bolaning telpagi boshidan uchib qorga tushdi. Bolapaqirni birpasda olomon qilib yuborishdi. Shuncha odam savalab yotibdi-yu, bola parvo qilmaydi. Qorga muk tushganicha non kavshaydi. Qarasam, o'ldirib qo'yishadigan. Dod solib olomonga otildim.

– Hoy, insofinglar bormi, o'ldirib qo'yasanlar-ku, bechorani!

Rangpar xotin bola uyoqda qolib, mening yoqamga yopishdi.

– Boyvachcha bo'lsang uyningga oborib boq, jodugar kampir! – dedi chirqillab. – Ikkita yetimchamga nimani yediraman? Erimdan qoraxat kelgan!

Xotinni siltab tashlab, olomon ichiga kirdim. Bola kuragiga tushayotgan tepki zarbidan munkib-munkib ketyapti, ammo nonni ikki qo'llab changallagan ko'yi yutoqib og'ziga tiqadi. Non burnidan oqqan qondan qizarib ketgan. Sho'rlikni pana qilmoqchi edim, yelkamga tushgan musht zarbidan sirg'anib yiqildim, og'zimga qor kirib ketdi.

Hushtak churilladi. Ismoil melisaning ovozi eshitildi:

– Tarqal! Hammang tarqal!

Hushtak tag'in bir marta churillagan edi, g'azabdan es-hushini yo'qotgan olomon sekin-sekin nari keta boshladi. Bola oxirgi luqma nonni yeb bo'lib boshini ko'tardi. Yuzidan qon aralash ko'z yoshi oqib tushar, nariroqda yirtiq telpagi qorga ko'milib yotar edi. Kalovlanib o'rnimdan turdim.

– Yetimlarning nasibasi edi-ku! – dedi rangpar xotin chirqillab. – Endi nima qilaman? Bolalarimga nima beraman?

Shopmo'ylovli Ismoil melisa chang solib, bolaning yelkasidan ko'tardi.

– Tur! Kimning o'g'lisan?

Bola kaftining orqasi bilan qonagan burnini artdi. Yana kaltak tushishidan qo'rqib, ko'zini pirpiratdi. Ammo javob bermadi.

– Urmang! – dedim melisaning qo'liga yopishib. – Baraka toping, urmang. Meni taniysiz-a, Husan dumaning oilasi bo'laman. Gunohidan o'ta qoling!

Ismoil melisa qovog'ini solib menga bir qarab qo'ydi. Ammo bolani qo'yib yubormadi.

– E, opa, bunaqalar ko'payib ketgan, – dedi xo'mrayib. Ovozida jahldan ko'ra afsus-nadomat ko'p edi. – Ota-onang bormi? – deb so'radi bolaning yelkasidan siltab. Bola yulqinmadi. Ammo javob ham bermadi.

– Menga qara, vey! – Ismoil melisa uning qulog'idan changalab qattiq buradi. Bolaning yuzi og'riqdan burishib ketdi. Baribir indamay turaverdi. – Karmisan! – Melisa uning boshi ustida musht do'laytirdi.

– Jon ukam! – dedim yalinib. – Urmang! Martabangiz bundan ham ulug' bo'lsin! Och qolgan... Bo'lmasa shu ishni qilarmidi!

Xayolimga yarq etib bir o'y keldi. «Shu norastani uyga olib ketsam-chi? Kimsanim urushda! Bitta o'g'lim ikkita bo'lar! Robiyaga uka bo'lib yurar... Och bo'lsak och, to'q bo'lsak to'q yuraveradi». Ammo o'sha zahoti boshqa bir andishani o'ylab qoldim. O'zimiz-ku qoqqanda qoziq, osganda xurmachasiz o'tiribmiz. Cholimga nima deyman? Erta-indin bolaning ota-onasi daraklab kelib, o'g'limni nega egallab olding, desa nima qilaman?

– Qani, yur-chi buyoqqa!

Nazarimda Ismoil melisa bola bechorani hozir oborib qamab qo'yadigandek bo'ldi, tag'in yalindim:

– Unaqa qilmang. Jon ukam...

Ismoil melisa to'xtab orqasiga o'girildi-da, tushuntirdi:

– Qo'rqmang, opa, urmayman. Hech kimi yo'q bo'lsa nima qilardik, detdom-petdomga joylaymiz-da!

Rangpar xotin melisaning ketidan yugurdi.

– Men-chi, men nima qilaman? Nonim nima bo'ladi endi?!

– Dard bo'ladi! Balo bo'ladi! – Ismoil melisa bir qo'llab bolani ushlab turgancha, ikkinchi qo'lini paxsa qildi. – Ko'zingga qarasang o'lasanmi, ho'kizday xotin!..

... Bo'rijar bo'yidagi yolg'izoyoq yo'ldan qor kechib kelarkanman, burnining qoni tegib qizargan nonni chala chaynab yutayotgan bola ko'z oldimdan ketmas edi. Iloyo urush ochganning uyi kuysin! Bolaning uvoli tutsin!

O'choqqa olov yoqqan edimki, ko'cha eshigi tag'in taqillab qoldi. Ketma-ket ovoz keldi:

– Husan abzi! Ay, Husan abzi!

Rashid abzining ovozi! U hammaning otiga «abzi» qo'shib gapiradi. Balki shuning uchun o'ziniyam «abzi» deb chaqirishar. Cho'michni o'choq boshiga tashlab yugurdim. Abzi eshikni lang ochib, iljayib turibdi.

Boshida qizil no'g'ay do'ppi, yonboshida taqiri chiqib ketgan sumka. Yog'och oyog'ining pochasini shimarib olgan, sog' oyog'idagi etik qorga belangan...

– Suyunshi berig'iz, opay! – dedi iljayib. Ingichka, sariq mo'ylovini uchirib qo'ydi.

– Voy, og'zingizdan aylanay! – Abzining muzlab ketgan ozg'in yuzidan o'pib oldim. – Kimsandan xat bormi?

– Vot, kurib quyig'iz! – U uchburchak xatni boshi ustida baland ko'tardi.

Xatni qo'lidan qanday yulqib olganimni bilmayman. Uyog'ini aylantiraman, buyog'ini aylantiraman. Qani savodim bo'lsa-yu, sharillatib o'qiy qolsam. Bir mahal o'zimga kelsam, Abzi yog'och oyog'ini qorga chuqur-chuqur botirib ketib qolyapti. Chopib borib qo'lidan ushladim.

– Shoshmang, suyunchi olmaysizmi? – Shunaqa dedim-u nima suyunchi berishni o'zim bilmasdim.

– Yuq, kirakmi!

Hol-joniga qo'ymay hovliga sudradim, Rashid abzi ayvon oldida tik turganicha bir piyola choy ichdi.

– O'qib bersangiz-chi, baraka topgur! – dedim yalinib. – Savodingiz bor-ku, axir.

Rashid abzi negadir xatni ovoz chiqarmay o'qidi.

– O'g'lig'iz molodets! – dedi bosh barmog'ini mix qilib. – Tulada sug'ishg'a qirg'an. Pexotada. Lichno Jukov o'g'lig'izni xvalit qilg'an, – u negadir iljaydi. – Oxo! Tuy bula tigish.

– Hoy, mundoq ovoz chiqarib o'qisangiz-chi, o'rgilay, – dedim ichim qurib. – Nima debdi? Qanaqa Jukip? Qanaqa to'y?..

– Kilin kurasiz, opay, kilin!

Rashid abzi xatni o'qigani bilan Kimsanning gaplarini tuzuk-quruq tushunmadi.

Xatni changallab Oqsoqolnikiga yugurdim. Ovsinim tancha chetida yotgan cholining beliga Komil tabib tayyorlab bergan «turkana» dorini surayotgan ekan. Ayvonda kutib turdim. Nihoyat ichkaridan ovsinim chaqirgani eshitildi. Kirishim bilan Oqsoqol inqillab, yostiqqa suyanib o'tirdi.

– Kimsandanmi? – dedi qo'lini cho'zib. – Qani berchi!

Shosha-pisha xatni qo'shqo'llab uzatdim.

– Ovozingizni chiqarib o'qing, baraka topkur.

Oqsoqol xatga diqqat bilan tikilib qoldi. Ko'ziga qayrilib tushgan quyuq ko'kimtir qoshlari chimirildi. Sandal ustidagi patnisda yotgan jiyda-turshaklarga tikilgancha, Kimsanning xatini eshitishga shaylanib, hali o'tiribman, hali o'tiribman. Oqsoqoldan sado chiqmaydi.

– Nima debdi Kimsanjon? – Ovsinimning ham toqati toq bo'ldi shekilli, choliga qaradi. – Sog'-salomat yurgan ekanmi?

– Sog' bo'lmasa xat yozarmidi! – Oqsoqol jerkib berdi. – Xati mayda ekan, ko'zim o'tmayapti.

Shu payt quv-quv yo'talayotgan o'g'ilchasini ko'tarib Potma kelin kirib qoldi.

– Voy aylanay, yaxshiyam uyda ekansiz, o'qing, siz o'qing! – dedim suyunib.

Potma kelin, o'g'ilchasini qaynonasiga uzatarkan, Oqsoqolga qarab kulib yubordi.

– Voy otajon, xatni teskari o'qiyapsiz-ku, albatta ko'zingiz o'tmaydi-da.

– O'zing teskari! – Oqsoqol mo'ylovini burab, xatni uzatdi. – Arabcha imloda xat o'ngdan chapga o'qiladi, hozirgi imloda chapdan o'ngga! Sendan yaxshi bilaman.

Potma kelin xatni qo'liga olib, yana kuldi:

– To'g'ri-ku, o'tgan kuni Shokir akamning xatigayam ko'zingiz o'tmovdi.

– Gaping rost bo'lsa o'qi! – dedi Oqsoqol to'ng'illab. – Kimsanboy nima deb yozibdiykin?

Bolaginam dono-da! Dadasi bilan mendan tashqari Oqsoqolga, Xolposh xolasiga, Potma-Zo'ra kelinoyilariga nomma-nom duoyi salom aytibdi. Shokir akam, Zokir akamdan xabar bormi, deb so'rabdi. Hujumga o'tishgani, nemisga sichqonning ini ming tanga bo'lib qolganini, o'zi xizmat qilayotgan joyga Jukov degan katta komandir kelganini yozibdi. Shundoq katta odam Kimsanimning qo'lini qisib «malades» deganmish...

– Ana! Nima degandim, senga! – Oqsoqol xat o'qiyotgan Potma kelinning gapini kesib menga qaradi. – O'g'ling geroy bo'ladi desam ishonmaganding. Jukovni bilasanmi o'zi? Oliy Bosh Qo'mondonning o'ng qo'li! Shundoq odam, Kimsanni «malades» debdimi, bundan chiqdi o'g'lingni belida belbog'i bor ekan. Jukovni o'ziyam belida belbog'i bor sarkarda! Ko'rasan, Shokirim bilan Zokirim ham geroy bo'ladi. Aka-uka bitta tankda, pashistni qurvaqadek ezg'ilayotgan emish! Nemis Maskovni olishiga ko'zi yetmay dumini qisib qoldi endi. Gitler G'udryon[1] degan generaliga «qor tushguncha Maskovni olaman deganding, ololmadingmi, endi onangni uchqo'rg'ondan ko'rasan», debdi. Battar bo'lsin! Ertamas, indin o'ziyam qiya bo'b ketadi. O'qi, bolam, o'qiyvur!

Potma kelin o'qiyaptı-yu, Kimsanim shundoq yonimda o'tirib gapirayotgandek. O'zim o'rgilay, aqlli o'g'-

---

[1] Guderian demoqchi.

hmdan! «Dadajon», «oyijon» degan tillaringdan onang aylansin!

«Dadajon, oyijon... – Potma kelin shoshilmasdan xatning davomini o'qiy boshladi. – Eshitishimga qaraganda Robiyaga sovchilar kelayotganmish. O'shanda bir gapni aytishga uyalgandim. Endi aytib qo'yay: Robiyani uzatib yubormanglar. Agar shunday qilsanglar Toshkentning suvi menga harom. Qizingiz bilan ahd-u paymon qilib qo'yganmiz. Meni o'g'lim desangiz Robiyaning boshini bog'lab qo'yinglar, borgan kunim to'y qilamiz...»

Angrayib qoldim. Men Oqsoqolga qarayman. Oqsoqol – ovsinimga, ovsinim – menga.

Boyadan beri xatni bulbuligo'yodek o'qiyotgan Potma kelin ham to'xtab qoldi.

– Nima? – dedim garangsib.

Qarasam Potma kelin xatning o'sha joyini pichirlab qaytadan o'qiyapti.

– Voy o'lay... – dedim bo'shashib. – Axir, Kimsan... Robiya...

Oqsoqol ko'rpa tagini ochib nosini sandalga tupladi.

– Xo'sh, nima bo'pti? – dedi qo'lini paxsa qilib.– Ikki yoshning yulduzi yulduziga to'g'ri kelgan bo'lsa, sen nimaga obidiyda qilasan, ahmoq xotin? O'qi, o'sha joyini yana o'qi, qizim!

Potma kelin o'sha gaplarni qaytadan o'qidi.

– Ana! – Oqsoqol shaxt bilan qaddini rostlagan edi, belining bodi tutib qoldi shekilli, oh chekib yostiqqa yonboshladi. Birpasda peshanasi terlab ketdi.– Padaringga la'nat, qayoqdan yopishdi bu dard! – dedi ingrab. Belining og'rishiga men aybdordek yonboshlab yotgan joyida o'dag'ayladi.

– O'g'ling Robiyani yaxshi ko'radi. Endi tushundingmi? Yo haliyam aqling yetmayaptimi? Robiya suqsurdek qiz bo'lsa, sinashta bo'lsa, tag'in nima deysan, xumgazak? Buyoqqa ber! – Oqsoqol xatni Potma kelinni qo'lidan yulib oldi-da, buklab-buklab yostig'ining tagiga tiqdi. – O'rtoq Jukovdek odam o'g'lining qo'lini qissa-yu bu noz qilib o'tirsa! – U birdan ovsinimga

qarab dag‘dag‘a qildi: – Nega mulla mingan eshakdek angrayasan. Tur o‘rningdan!

Muttasil yo‘talayotgan nevarasining burnini pay-darpay etagiga artayotgan ovsinim talmovsirab choliga qaradi.

– Nima deysiz?

– Nima derdim! Umringda to‘y ko‘rmaganmisan? Payshanba kuni ma’lum oshi qilamiz, uqdingmi? Non yop, balobattar qil! Kimsanboyga men vakil ota bo‘laman. Ertaga ikkovimiz sovchi bo‘lib Dumanikiga chiqamiz.

Ovsinim cholidan eshitgan do‘qning alamini kelinidan oldi.

– Tug‘ishni bilgan, bola boqishniyam eplagin-da, sigirdek xotin! – dedi nevarasini Potma kelinga uzatib. – Ma, gultojixo‘roz damlab ichir! Tomog‘iga tepki kepti!

Potma kelin yig‘layotgan o‘g‘ilchasini ko‘tarib, chiqib ketdi. Boyadan beri xayolimda o‘ralashayotgan gap endi tilimga keldi:

– Menga qarang, Oqsoqol... El-yurt nima deydi? Bular kelin tushirishning xarajatidan qochib, asrab olgan qizini o‘g‘liga suv tekin olib beryapti, demaydimi?

– E, yana gapiradi-ya! – Oqsoqol beli og‘riganiga qaramay, qaddini rostladi. Afti burishib ketdi. Sandal ustiga yozilgan quroq dasturxonni jahl bilan mushtladi. Turshak-jiydalar har yoqqa sachrab ketdi. – Ikki yosh bir-biriga ko‘ngil qo‘yganmi, axir! Og‘ziga kuchi yetmaganlar bilan nima ishing bor? Aytdim-ku, qizingga men sovchi bo‘p chiqaman. Anovi mumsik cholingga aytib qo‘y: shu paytgacha Orif oqsoqol sovchi bo‘lib borgan xonadonda qilichi sinib qaytganmas. Gap shu: qiz – Dumaniki, o‘g‘il maniki. Tushundingmi?

Oqsoqol haliyam o‘zimga kelolmay o‘tirganimni angladi. Ko‘zimga birpas qarab turdi-da, ancha past tushib nasihat qildi.

– Sen, kelin, esli-hushli xotinsan. Xayrli ishni kechiktirib bo‘lmaydi.

Ming xayol bilan chiqib ketayotgan edim, o‘tirgan joyida o‘qrayib qaradi.

– Duma kelsa, darrov buyoqqa g‘irillat!

Kalishimni kiyayotganimda yana bir gap esiga tushib qoldi shekilli, qo'li bilan imlab chaqirdi.

– Shoshma, o'v! Robiyani oldidanam o'tib qo'y. Nima qilsayam ko'ngli yarim. Ammo Kimsanning xatidan bilinib turibdi, qizing jon-jon deb rozi bo'ladi!

## *Yettinchi bob*

### ROBIYA HIKOYASI

### Oppoq tong

Qor tushgani bilan hali yer muzlamagan edi. Kartoshkaning qolganini shu bugun qazib olmasak – tamom. Kechasi yer yaxlaydi-yu, shuncha narsa nobud bo'ladi. Haliyam qor uchqunlab turar, ammo havo iliq edi. Bobom kafti bilan qorni surib tashlab palakni topadida, ketmon uradi. Xotin-xalaj shosha-pisha kartoshkani terib, zambilga yuklaydi. Olimjon ikkalamiz paykal chetida turgan ho'kiz aravaga tashiymiz. Nimadir deb ko'nglini ko'targim keladi.

– Akang ketdilarmi?

– Bugun kuzatib kelishdi! – Bola og'zidan bug' chiqarib entikib-entikib nafas oladi. – Akam yaxshilar-a, opa?

– Yaxshilar! Ko'rasan, yaqinda orden taqib keladilar.

Ko'zoynagini yiltiratib, «yaxshi ko'rish ayb emasku», deb iltijo qilgan Ochil aka, tog'amning bo'yniga osilib, «meniyam obketing», deb yalingan Ra'no kelinoyim, oppoq qor bosgan dala, qo'lga olsangiz chayondek chaqayotgan muzdek kartoshkalar – hammasi aralash-quralash bo'lib ko'z o'ngimdan o'tadi, boshim aylanadi...

Xayriyat, kun botmasidan oxirgi egatdagi kartoshkani ham terib oldik. Qorga botib qolgan ho'kiz aravani hay-haylab katta yo'lga olib chiqquncha terlab ketdik.

Bobom quruq aravani tortishga ham madori qolmagan eshagini «xix-xix»lab yo'lga tushdi. Uyga yetgunimizcha qorong'i quyuqlashib ketdi.

Oyimning ovqati haliyam pishmabdi.

Bobomning jahli chiqib ketdi.

– Padaringga la'nat, pakana! – dedi to'ng'illab. – Bir qoshiq obiyovg'onni pishirib qo'yolmasang!

Oyimga achinib endi oshxonaga yugurmoqchi edim, bobom jerkib berdi.

– Baqqa ke, seni boshqa ishing bor. Jo'xoripoya tashiysan.

Oyim xafa bo'lmadi, dasturxonga bir choynak choy, to'rtta turshak qo'yar ekan, negadir jilmaydi.

– Sabr qiling, dadajonisi! Hozir pishadi, biram shirin go'ja qaynatib qo'ydimki, og'zingizda erib ketadi.

– E, go'jangniyam... – Bobom piyolaga choy to'ldirib jahl bilan bir ko'targan edi, og'zi kuyib, ko'zidan yosh chiqib ketdi. Choyni tupurib tashlab, chiyilladi. – Qaynoq desang o'lasanmi, pakana?! Yoshi oltmishga chiqibdi-yu, choy qaynatishni bilmaydi!

Oyim bu safar ham xafa bo'lmadi.

– Ehtiyot bo'ling-da, dadajonisi, – negadir yana iljaydi. – Shomurodni kuzatgunimcha kech bo'lib ketdida... Aytgancha, Komil tabib ham o'g'lini jo'natdi.

Bobom hadeganda jahlidan tushadiganga o'xshamasdi. Dasturxondagi turshaklarni kaftining orqasi bilan turtib menga imo qildi:

– Yur!

Endi o'rnimizdan turgan edik, oyim bobomga yalinchoqlik bilan qaradi.

– Dadasi-i-i! – dedi cho'zib. (Zaril gapi bo'lsa shunaqa qiladi.) – Oqsoqol tayinlab-tayinlab aytuvdilar. Kelishi bilan chiqsin degandilar.

Bobom battar tutaqdi.

– Nima qilay, belini silab qo'yaymi? – dedi chiyillab. – Xotiniga silatsin! – U menga qarab to'ng'illadi. – Yur anqaymasdan!

Ota-bola hovliga tushdik. Qorong'i quyuqlashib ketgan bo'lsa ham hovli sathini qorning ko'kimtir nuri yoritar, gultojixo'rozlar ko'chada qolgan yetim boladek qor ostida boshini o'ksik egib turardi. Tokzor etagidagi jo'xorizor orasiga kirishimiz bilan ustimga shuvillab qor yog'ila boshladi.

Bobom to'g'ri qilyapti. Jo'xoripoyalarni shu bugun o'rib olmasak bo'lmaydi. Hozircha yer yumshoq. Ertaga

muzlab qolsa, ish yanayam og'irlashadi. Bobom zich o'sgan poyalarning besh-oltitasini kaftiga juftlab bir tortsa, ildiz-pildizi bilan sug'rilib chiqadi. Lekin tashish borib turgan azob. Qor tagida qolgan poyalar zil-zambil bo'lib ketgan. Har bittasining ildiziga qor aralash bir botmon loy ilashib chiqadi. Avval ildizga ilingan loyni oyog'im bilan sidirib tozalayman. Keyin bir quchoq qilib ko'taraman. Ho'l bo'lib ketgan yaproqlar yuzimga tegib, g'ashimni keltiradi. Bostirmaga tashib kirgandan keyin hammasini alohida-alohida yoyib qo'yish kerak. Jo'xoripoyani ustma-ust tashlasa bo'lmaydi. Mog'or bosib, chirib ketadi. Ko'klamda, ilik uzildi kunlarida mol yemsiz qoladi. Bostirma tuynugidan kirgan sovuq shamol tinimsiz izillaydi.

Oyim tomorqa eshigidan kirishimni poylab turadi. Qo'limdagi jo'xoripoyalarga yopishib, bostirmaga tashishga ko'maklashadi. Ko'rib turibman, bobomning oldiga borishga qo'rqyapti. Ko'ziga ko'rinsa, so'kish eshitadi.

Qish – misoli yomon kasal. Kelishi oson, ketishi qiyin. Biz birinchi qor yog'ishi bilan shunchalik qiynalib qoldik. Kimsan akam nima qilyapti ekan?.. Uyoqlarda tuf desa, tufuk yaxlarmish...

Nihoyat hamma jo'xoripoyani tashib bo'ldik. Havo sovuqligiga qaramay, terlab, bo'kib ketgan bobom, ochiqqan ekan shekilli, qoshiq solishga sabri chidamay, oldidagi go'jani kosasi bilan ko'tarib, xo'rillatib ichib qo'ya qoldi.

– Yana suzib kelaymi? – dedi oyim uning ko'ziga tikilib.

– Ertalabga qolsin! – Bobom tovoq tagini yalarkan, tushuntirdi: – Go'janing sovug'i ja ichishli bo'ladi.

– Chiqasizmi?

Charchoqdan ko'zlari yumilib ketayotgan bobom norozi g'o'ldiradi.

– Qayoqqa?

– Oqsoqolnikiga? Zaril ishi bor ekan.

– Obbo! – Badaniga endi issiq o'tgan bobom rohati buzilganidan g'ashi kelib ijirg'andi. – Shu Oqsoqolam g'irt ahmoq odam-da! Nima ishi bor ekan, yarim

kechada! – Shunday dedi-yu baribir sandaldan sug'irilib chiqdi.

- Idishlarni yuvaqol, bolam! – dedi oyim menga qaramay.

Chiqib ketayotganimda chol-kampir pichir-pichir qilayotganini sezdim. Bobomning «a?» degani qulog'imga chalindi.

Tag'in nima gap? Mendan yashiradigan nima sirlari chiqib qoldi yana?

Xayol bilan nimqorong'i oshxonaga kirganimni bilaman, sarpoychan oyog'imga allaqanday nam, qitiqlovchi junli narsa urildi. O'takam yorilib, qo'limdagi tovoqlarni tashlab yuboray dedim.

- Pish-te! – Oyog'imga suykalgan mushuk lip etib hovliga chiqib ketdi. Zum o'tmay o'sha tomondan bobomning tovushi keldi:

- Qani, maslahatlashib ko'raylik-chi!

Yana qanaqa maslahat! Ko'nglim xijil tortib, lip-lip chiroq yog'dusida tovoqlarni shosha-pisha yuvdim, uyga kirdim. Burchakdagi sandiqni ochib atrofiga Kimsan akamning yakka-yu yagona ohorlik to'ni, do'ppilari, latta-puttalarni uyib tashlagan oyim, o'tirgan joyida yelkasi osha qaradi. Yettinchi lampa yorug'ida yuzi shodon qizarib ketgan edi...

- Senam o'zingga yetguncha pishiqsan, – dedi negadir kulib. – Qiz bola shayton bo'ladi degani shu-da!

Hayron bo'ldim.

- Nega unaqa deysiz?

Oyim o'rnidan dik etib turdi.

- Voy-voy-voy, sodda mug'ombir-ey! – Ikki qo'llab yuzimdan ushlab ko'zlarimga tikildi. Ko'zlarida quvnoq tabassum aralash mehr bor edi. – Shuning uchun sovchi kelsa bir sapchib tushayotgan ekansan-da!

Bundan chiqdi Kimsan akamdan xat kelgan! Bundan chiqdi u xatimni olgan! Bundan chiqdi... «Rostdanmi?» deb yuborishdan o'zimni arang tutib qoldim.

Ikki yuzim lovillab yonib ketayotganini sezib turar, ko'zimni qayoqqa yashirishni bilmasdim.

- Shu gapni o'zimga aytsang bo'lmasmidi, shayton qiz?! – dedi oyim erkalab.

Baribir tilimni shuncha tishlasam ham yuragimni yorishtirgan savol og‘zimdan chiqib ketdi:

Ulardan xat keldimi? (Qiziq, oyim bobomning ketidan «ular» deb gapirardi. Hozir o‘zim ham shunaqa deb yuborganimni bilib battar uyalib ketdim.)

Keldi-keldi! – Oyim tag‘in kuldi. – Sen o‘qiydigan xatmas. Qiz bolaga uyat bo‘ladi.

Butun vujudimda shirin bir titroq turdi. Beixtiyor oyimning qo‘lidan yulqinib chiqib berigi uyga kirdim. Derazaning bug‘lanib qolgan oynasini artib hovliga qaradim. Vaqt yarim kechadan oshgan bo‘lsa ham tashqari yorug‘ edi. Boyagina yetimchalardek diydirab turgan gultojixo‘rozlar ham, molxonaning qor bosgan tomi ham ko‘zimga olamjahon bo‘lib ko‘rinar, qor degan narsa shunaqa pokiza bo‘lishini, qish degan narsa shunaqa issiq bo‘lishini birinchi marta ko‘rib turganimga o‘zim hayron edim. Oyog‘imga suykalgan mushukning ho‘l yelkasini siladim. Muncha yumshoq! Qor muncha tiniq! Ana, hammayoq yop-yorug‘! Shunaqangi yorug‘ki, kashta tiksa bo‘ladi! Xayolimga shu o‘y ilinishi bilan taxmondagi qutini titkilashga tushdim. Mana, qiyiqcha! Kimsan akamniki! Yo‘q, bunisimas. Bunisiga gul tikib bo‘lganman. Hov o‘shanda! Ikkalamiz Toshkentga tomoshaga borgan kunimiz, oyimdan bekitib! Yana allaqancha qiyiqchani g‘amlab qo‘yganman. Mana! Shunisiga tikaman!

Ninadan ip o‘tkazishga ancha qiynaldim-u parvo qilmadim. Zarari yo‘q. Ipak qalin bo‘ladi-da, o‘zi. Ana, bo‘ldi! Deraza yorug‘! Chiroq kerakmas. Qorning o‘zi yoritib turibdi.

Deraza tagiga o‘tirgancha zangori qiyiqchaga qizil ipak bilan «K», «R» degan harflarni bosishga kirishdim. Oyim, meni uxlab qoldi deb o‘yladimi, uyaltirgisi kelmadimi, haytovur buyoqqa kirmadi. Sezib turibman: narigi uyda chiroq yoniq. Oyim bobomni kutyapti. Nimqorong‘ida kashtam qing‘ir-qiyshiq chiqdi. Nima bo‘pti? Kimsan akam kelsa aytaman. «Qor yorug‘ida tikkanman», deyman. Kimsan akam hayron qoladi.

Nihoyat hovli tomondan qorning g'irchillagani, bobomning ayvonga chiqib gursillatib yer tepgani eshitildi.

– Onasi! Payshanbaga xabar qilaver!

Hozir oyim kirib kelishini bilib, qiyiqchani qutiga yashirdim-da, sovib qolgan sandalga oyog'imni tiqqancha o'zimni uxlaganga solib yotib oldim. Tashqarida, deraza ortida oppoq, tip-tiniq tong otib kelar edi.

## *Sakkizinchi bob*

### «QORA AMMA» HIKOYASI

### Qizimga ona, o'g'limga qaynonaman

Robiyani tong otmasdan ishga jo'natdim. O'lar endi, qiz bola o'zining «ma'lum oshi»da o'zi o'ralashib yursa. Qo'ni-qo'shni «uchib-qo'nib» turgan ekan, demaydimi?

Kimsanimni kuzatgan o'sha saraton kunidan beri bunaqa chiroyli patir yopmagan edim. Qopda qolgan bug'doy unning hammasini qordim. Cholimning o'zi aytdi. Ertalab otamdan qolgan eng katta bisotim – pat gilamni eshak aravaga ortib bozorga olib ketarkan, tayinladi:

– Yog' solib patir yop, onasi! Hammasi risoladagidek bo'lsin!

Nonni uzyapman-u nuqul Kimsan bilan gaplashaman. Mana, bolam, hammasi taomildagidek bo'lyapti. Voy, bola-ya, ko'paygur-a! Ko'nglingda-ku shu niyat bor ekan, ketayotganingda bir og'iz aytmaysanmi? «Shunaqa, shunaqa, oyi, meni ko'nglim Robiyada», demaysanmi? Allaqachon boshini bog'lab qo'ymaymizmi? Robiyayam qiziq. Begona emas-ku! «Oyijon, Kimsan akam bilan ahd-u paymonimiz bor», desa-ku, olam guliston!

Peshinga yaqin Oqsoqolnikidan to'y keldi. Yarim qop guruch, bir chirpit yog', bir qop un. Sedana sepilgan holva, mayiz, kallaqand... Gilam puliga kelgan yog' bilan guruchni Oqsoqolnikiga cholimni o'zi olib borib beruvdi. Holva, mayizlar qayoqdan paydo bo'ldi? Oqsoqol bilan ovsinimning ishi-da!

Cholim Kimsan kelsa oyog'iga so'ymoqchi bo'lib yurgan qo'chqorni bo'g'izladi. O'z qo'li bilan osh damladi. Birpasda ancha odam to'plandi. Bayramlarda kiyadigan movut kamzuli ustidan ovsinimning issiq ro'molini beliga bog'lab olgan Oqsoqol ayvonda o'tirib hammaga buyruq beryapti.

– Magizni mo'lroq solaver, pakana! Eringga o'xshab qurumsoqlik qilma. Holvadan tashla, holvadan!

– Nega angrayasan, abzi? Samovaringni suvi qurib ketdi-ku. Eritib qo'ysang, naqd o'zingni tutantiriq qilib tashlayman!

Patnislarga holva tashlayotib, razm solib qarasam, abzi g'alatiroq ko'ringandek bo'ldi ko'zimga. Oqsoqol hazillashib dashnom bersa, nuqul ta'zim qiladi. Sariq kipriklarini pirpiratib, iljaymoqchi bo'ladi-yu labi titraydi. Ichib olganmi...

Oqsoqol patnis tashib yurgan Xolposh ovsinimga tegishadi.

– Hoy semiz, ko'zingga qara! Yiqilib-netib yurma tag'in. Seni ko'tarib olishning o'zi bo'ladimi?

Lo'mbillab xizmat qilib yurgan ovsinim sharaqlab kuladi.

– Hamma ko'tarmasayam siz borsiz-ku, chol! Menga joningiz kuymasin-da, o'zingizga qarang. Belingizga shamol tegmasin!

– Ishing bo'lmasin, tegsa menikiga tegadi, senikigamas!

Hazil-huzul bilan mehmonlarga patnis tarqatildi. Oshxonada sopol laganlarni yuvib o'tirsam ayvon tomondan Oqsoqolning suyunib hayqirgani eshitildi.

– Iye, ana kelin bolayam kep qoldi.

Yo'g'-e! Nahotki Robiya odamlarni ko'ziga ko'rinsa? Hayron bo'lib hovliga chiqdim-u Ra'noxonni ko'rib quvonib ketdim. Kelinim haliyam onasining uyida bo'lsa kerak deb o'ylagandim. Qarang, o'zi kepti! Bundan chiqdi Ko'tarmaga qaytibdi-da.

Yugurib borib ikki yuzidan o'pdim.

– Bilgandek kelganingizni qarang! Shomuroddan xatxabar bormi?

Kelinim chiroyli qunduz yoqali palto kiyib olgan, ko'hli ko'zlari ma'yus kulib turardi. O'payotganimda dimog'imga gunafsha hidi urildi.

– Hozircha yo'q, – dedi sekin. – To'yning ustidan chiqib qopman shekilli!

Ichimdan zil ketib tushuntirdim.

– Jon kelin, shoshib qoldik. Ukangiz xat yozibdi. Robiyaning boshini bog'lab qo'yinglar, debdi. Oqsoqolning maslahati bilan shu ishni bugun qila qoldik. Xabar bermoqchi edik, pochchangiz bozorga ketdi. Qaysi kuni Robiya Ko'tarmaga borsa yo'q ekansiz. Qudam tuzukmilar?

– Shukr... – Ra'noxon mayin jilmaydi. – Kecha qaytdim.

Juda dilbar-da, kelinim. Arazlab ham o'tirmadi. Qunduz yoqali paltosini yechib tashlab darrov lagan yuvishga tushib ketdi.

– Menga tabelchilik qilasiz deyishyapti, – dedi laganni quruq sochiqqa arta turib: – Maylimi?

Qarasam ko'zlari javdirab, javob kutyapti.

– Kim aytdi?

– Rais, Umar aka...

– Yaxshi-da! – dedim chin dildan suyunib. – Loyga belanib ketmon chopgandan ko'ra tabelchi bo'lsangiz yomonmi, Ra'noxon! Savodingiz bor, hisob-kitobni bilasiz...

Osh endi damlangan edi, pocha-po'stin kiygan Umar zakunchi ham kelib qoldi. Yonida Soli so'poq... Bug'altir so'poq bo'lsayam, yaxshi, bechora! Ketmonchigami, suvchigami haq tegmay qolsa, nimaga tegmaganini erinmasdan tushuntiradi. Kolxoz MTSdan qarzdor bo'lib qolganini, traktorga kerosin yetmaganini, hosil yaxshi unmaganini... Xullas, insofli odam. Ikkovlari oldinma-keyin kirib kelishlari bilan odamlar yanayam jonlanib ketdi.

– To'ylar muborak bo'lsin! – dedi Zakunchi chehrasi yorishib. Boshidan chaqmoq telpagini olgan edi, qop-qora sochlari chakkasiga yoyilib tushdi. – Tabriklaymiz!– U avval ayvonda o'tirgan Oqsoqol bilan, keyin cholim bilan qo'l olishib ko'rishdi. – Aka! – dedi qor bosgan

behi tagida turgan Komil tabibga qamchi bilan imo qilib. Tashqariga chiqing, gap bor!

Komil tabib eshikka yo'l oldi. Bir ozdan keyin ikki bukchayib qop orqalab kirayotgan edi. Oqsoqolning ko'zi tushib, zardasi qaynab ketdi.

– Hoy so'poq! – dedi qo'lini paxsa qilib. – Akang tengi odamga qop orqalatgani uyalmaysanmi? Xirsday kuching bor. Ol o'zing!

Oqsoqol Komil tabibni qattiq izzat qiladi. Luqmoni hakimning nafasi tekkan deydi. Butun No'g'ayqo'rg'onda faqat shu odamni sizlab gapiradi. Tabibning o'ziyam chaqaloq bolagacha «sizlaydi». Cholimning aytishicha, tabib sigirini ham sizlab chaqirarkan. «Chu» demay, «chuing» derkan...

Soli so'poq «xo'p bo'ladi» deb o'sha tomonga pildiradi. Pak-pakana, semiz gavdasini lapanglatib tabibning yoniga bordi. Qo'yarda-qo'ymay yelkasidan qopni oldi.

– Mana bu boshqa gap! – Oqsoqol xijolat chekibroq turib qolgan tabibni chaqirdi. – Baqqa keling, Komilboy. Joyingizni bilib o'tiring.

Shlyapasi qiyshayib ketgan Soli so'poq qopni ayvon tagiga tirab qo'ydi-da, terlab-pishib yana bir qop narsa orqalab kirdi.

– Sovet jangchisining to'yiga kolxozdan sovg'a! – dedi Umar zakunchi tantana bilan. – Vatanimiz uchun jon fido qilayotgan askardan biz ham hech nima ayamaymiz. – U cholimga qarab kulib qo'ydi. – Bir qop un, bir qop guruch! Pravlenie nomidan.

Cholim shoshib qoldi.

– O'tiring, rais, o'tiring, – dedi ikki qo'lini ko'ksiga qo'yib. – Hozir osh suzamiz.

Umar zakunchi Oqsoqol bilan Komil tabibning yoniga ayvonga chiqdi. Qozon ochilishi bilan hovlini osh isi tutib ketdi. Cholim yaxlit go'shtlarni kapgir uchiga ilib olib, tog'oraga solayotgan edi. Oqsoqol o'tirgan joyidan mo'ylovini burab qo'ydi.

– Bugun qo'shaloq bayram, Duma! Eshitdingmi, askarlarimiz nemisni Volga – Maskov kanalining narigi betiga uloqtirib tashlashibdi.

Umar zakunchi Oqsoqolning yelkasiga qo'l tashladi.

– Oqsoqol – malades! Hamma narsadan xabardorsiz-a!

Oqsoqol unga qaramay, cholimga buyurdi.

– Oshning oldini tog'oraga bos! Sergo'shtroq bo'lsin. Ustiga patir qo'y. Holva bilan magizdan tugunga o'ragin-da, omborda piyoz tozalayotganlarga yubor!

Cholim tog'oraga osh bosdi. Patir, holvalarni alohida tugunlarga o'rab, qo'liga berdim. Eshak arava qorda chuqur-chuqur iz qoldirib yo'lga tushganidan keyin hovliga kirsam, Komil tabib laganlarga osh suzib tarqatyapti.

Ko'p o'tmay Oqsoqolning asabiy ovozi guldiradi.

– Choy! Uxlab qoldingmi, abzi! Mehmonlarga choy bermaysanmi?

Ra'noxon oshxonadan chiqib, yugurib oldimga keldi.

– Oqsoqol choy so'rayaptilar.

– Voy o'lsin, abzi qayoqqa ketdi?

Behi tagida qaynab turgan samovar oldiga borsam Rashid abzi yo'q. Kattakon mis samovar ustida oltita choynak tumshug'ini tumshug'iga tirab, terib qo'yilibdi. Jo'mrakni buragan edim, suv jildirab tushdi. Shosha-pisha choynaklarni xontaxta ustiga qo'yib, samovar qopqog'ini ochsam, tagida ikki qultum suv qolibdi. Yaxshiyam erib ketmagani! Abzining bunaqa odati yo'q edi-ku! Ichib yiqilib qoldimi, nima balo!

## *To'qqizinchi bob*

### ROBIYA HIKOYASI

### «Shumqadam» abzi

Iz tushmagan qordan yurishning gashti g'alati bo'-ladi. Hammayoq jimjit. Yo'l chetidagi qor bosgan tollar turmushning baland-pastini ko'raverib, har qanday mushkulotni xotirjamlik bilan kutib olishga o'rganib ketgan qariyalardek oppoq boshini quyi solgancha o'yga cho'mgan. Xo'roz qichqirmaydi, qushlar chirqillamaydi. Faqat idora yaqinidagi MTS tomonidan yakka traktorning o'qtin-o'qtin gupillagani eshitiladi.

Pastak devor ortidagi tandirdan zog'ora non hidi anqiydi.

Bugun biznikida zog'ora emas, patir yopilyapti... Birpasdan keyin uyimizga odamlar yig'iladi. Oyim aytgandek, «irim-sirimi»ni qilishadi-da, butun qishloqqa xabar tarqaladi: «Robiyaning boshi bog'landi». Qiziq, «boshi bog'landi»... G'alati gap-a!

Qaniydi hozir Kimsan akam ham, dadam ham yonimda bo'lsa! Dadam rosa suyunardi. (Bilaman, dadam Kimsan akamni yaxshi ko'rardi, doim o'g'lim derdi.) Keyin Kimsan akam ikkalamiz hammalarining ko'zini shamg'alat qilib, shaharga borib, suratga tushib kelardik. Zo'r kelsa quda xolani – Ra'no kelinoyimning onasini ko'rgani bordik, deb bahona qilardik. Aytmoqchi, Ra'no kelinoyim qaytganmikin, shahardan! Dushanba kuni Ko'tarmaga o'tganimda uyiga borgan edim, eshigi taqa-taq berk, kelmagan ekan. Bugungi marosimda Ra'no yangam ham qatnashsa yaxshi bo'lardi...

Omborga yetib kelganimda kun hali yorishmagan, ammo olisdagi tog'lar qirrasi havo ochiq bo'lishidan darak berib gunafsharang tusda tovlanib ko'rinardi. Kolxoz ombori – tomi somon suvoq qilingan pastak, uzun bostirma. Qamish bosilgan tom har yili qayta-qayta suvalaverganidan qalin tortib ketgan: yarim gaz keladi. Buning ustiga qor yog'ib, tomni yanayam qalin qilib yuborgan. Birov paxsadevorga hazillashib turtib yuborsa, azza-bazza bosib qoladigandek. Arava sig'adigan darvozasi bor. Deraza o'rniga qing'ir-qiyshiq taxtalar qoqib qo'yilgan. Nariroqda tunuka tomli idora. Idora ro'parasida choyxona. Hovuz atrofidagi qor bosgan tollar ustida qarg'alar charx urib qag'illaydi. Undan narida Umar zakunchining tunuka tomli uyi. Beriroqda atrofi paxsa-devor bilan o'ralgan MTS hovlisi. Boyagi traktor yo'tal tutgan odamdek ora-chora gup-gup qilib qo'yadi, ammo muttasil tarillamaydi. O'sha tomondan osmonga o'qtin-o'qtin ko'kimtir tutun ko'tariladi. Ombor darvozasi yuziga yopib qo'yilgan ekan. Top tashlab qolgan darvozaning bir tavaqasini ochguncha harsillab ketdim. Tagini qor bosib qolibdi. Endi ichkari kirmoqchi edim, idora peshtoqidagi to'rtburchak qora

karnay qitir-qitir qildi. Hammaga tanish bo'lib qolgan yo'g'on, salobatli ovoz eshitildi. Informbyuroning qirq birinchi yil yigirma to'qqizinchi noyabr axboroti e'lon qilindi. Demak, kechagi axborot. Diktor dushman tank qismlari Yaxroma degan joydan Volga-Moskva kanali ko'prigidan o'tishgani, ammo bizning qo'shinlarimiz fashistlarni kanalning narigi betiga uloqtirib tashlab, qarshi hujum boshlashganini aytdi. Negadir nayzali miltiq ko'tarib, qor bosgan dalada dushmanlarni quvib ketayotgan Kimsan akam ko'z o'ngimga keldi. Biznikilar hujumga o'tgan bo'lsa, bundan chiqdi bir-ikki oyda, uzog'i bilan bahorda urush bitadi. Kimsan akam keladi-da, keyin...

Yuragim shirin orziqib ketdi. Mayli, oyim uyaltirsayam mayli, bugun Kimsan akamning xatini baribir so'rab olaman. Adresini bilaman-da, yana xat yozaman.

Sovuq, zax omborga kirishim bilan piyoz isi dimog'imga urildi. Ombor ichi nimqorong'i. Ro'paradagi deraza o'rniga qoqilgan taxtalar orasidan taram-taram ingichka nur tushib turar, ammo omborni yoritishga ojizlik qilardi.

Bir muddat turib qoldim, ko'zim qorong'ilikka o'rgangandan keyin omborning bir burchagida tog'dek uyulib yotgan piyoz, narigi burchagidagi karamlarni ilg'adim. Piyoz to'dasi yonida qanor qoplar taxlab qo'yilgan edi. Bugun piyoz saralaymiz. Yirigini qopga solib tayyorlab qo'yamiz, frontga jo'natishadi, danakdek maydalarini urug'likka ajratamiz.

Qoplardan birini tagimga yozib endi piyoz saralay boshlagan edim, darvozadan tushib turgan nur xiralashdi.

– Qaysi biringsan, hoy? – degan keskin tovush eshitildi.

Tanidim. Bashor opa! Darvoza oldida qo'lini beliga tirab turibdi.

– Men! – dedim o'zimni tanitib.

– Qolganlar qani? Erini tush ko'rib yotibdimi?

U chapanicha katta-katta qadam tashlab, tepamga keldi. Dimog'imga lampamoy hidi urildi.

– O'lsin, motor o't olmayapti! – dedi yonimga cho'nqayib. – MTSda o'zimdan boshqa hech zog'

qolmadi. Nima balo, bular meni erkak deb o‘ylaydi, shekilli!

U qoramoy bosgan qo‘lini etigining qo‘njiga artib tozaladi-da, bekor o‘tirgandan, bekor ishla qabilida to‘dadagi piyozlarning dumini yulib, qanorga tashlashga tushdi.

Bashor opa – shaddod xotin. Uncha-muncha erkakni bir cho‘qishda qochiradi. No‘g‘ayqo‘rg‘onda birinchi bo‘lib traktor haydagan ayol ham, Yo‘ldosh otaning qo‘lidan maqtov qog‘oz olgan ham shu.

Oyimning aytishiga qaraganda, u yoshi o‘ttizni qoralab qolguncha ham erga tegmabdi. Bir marta sovchilarni oldiga solib quvlagandan keyin qaynonasini tokchaga chiqarib qo‘yadigan bunaqa kelinni hech kim havas qilmay qo‘yibdi. So‘finamo otasi, musichadek beozor onasi, «qiz ko‘rgandan tuz ko‘rsam bo‘larkan», deb kuyovdan umidini uzganida Bashor opa Toshkentga serqatnov bo‘lib qolibdi. Bir kuni qosh-ko‘zi qop-qora, suqsurday yigitni boshlab kepti.

– Shu yigit sizning kuyovingiz bo‘ladi. Ko‘nsangiz uzating, ko‘nmasangiz hozir kuyovingiz bilan qochib ketaman, – debdi. So‘finamo ota «el-yurt o‘rtasida sharmanda qilding» deb, soqolini yulibdi. Ona bechora, «oq sutimni oqqa, ko‘k sutimni ko‘kka sovurdim», deb yig‘labdi. Bashor opa pinagini buzmay sabzi to‘g‘rayotganmish (kuyovni payg‘ambarlar ham siylagan. Osh damlash kerak-da, axir). Ota-ona taqdirga tan berib, raisni maslahatga chaqiribdi. (O‘shanda Oqsoqol rais ekan.) Oqsoqol indamay chiqib ketibdi-da, juma kuni falonchinikiga to‘y deb hammaga xabar qilibdi.

Bashor opa urushgacha Pochcha bilan inoq yashar edi. (Ichkuyovning otini hech kim bilmas, katta-yu kichik hamma Pochcha deb chaqirardi.) Pochchani men ham ko‘rganman. Kolxozda duch kelgan ishni qilib ketaverar, uyatchan, yuvosh kishi edi. Bashor opa yuvosh bo‘lmaganiga qo‘yarmidi! Oyim aytgan: bir kuni Bashor opa shovlani qaynatib o‘zi traktorga andarmon bo‘lib ketibdi. Xullas, erining oldiga bir lagan qirmoch obkeb qo‘yibdi. Erkak bari bir erkak-da! Pochchaning achchig‘i chiqib bo‘ralab so‘kinibdi. Shunda Bashor opa

senmisan onamni so'kadigan deb, shavlani lagan-pagani bilan Pochchaning yuziga otibdi. Pochcha sho'rlik ikki yuzi shilinib tushib, bir oygacha odamlarning ko'ziga ko'rinolmay yuribdi... Har kimning o'ziga yarasha tashvishi bor. Bashor opa o'n yil turmush qurib bola ko'rmagan. Ikki oycha burun Pochcha ham urushga ketdi. Odamlarning gapiga qaraganda, Bashor opa erini vagonga chiqara turib tayinlaganmish:

– Gitlerni o'zini o'ldirib xotinini bandi qilib obkemasangiz, sizdaqa erni uch taloq qo'ydim. Gitlerning xotinini cho'ri qilib ishlatmasam, xumordan chiqmayman! – deganmish.

Ombor endi sal yorishganda Fotima-Zuhra kelinlar boshlashib kelib qolishdi. Fotima kelin yelkamga qoqib ko'risharkan, sirli jilmaydi.

– Moro bo'lsin, poshsha qiz!

Zuhra kelin qop-qora ko'zini qisib qo'ydi.

Uyalib Bashor opaga qaradim. Hozir askiya qiladi. Zuhra kelin «gapirma» deb opasiga imladi shekilli, Fotima kelin jiddiy tortib yonimga cho'kdi.

– Traktor yurmay qoldimi? – dedi Bashor opaga yuzlanib.

– Senlar qarashmaganingga yurmayapti!

– Voy-voy-voy! – Fotima kelin hurkib orqaga tashlandi. – Men traktorning yoniga bora olarkanmanmi?

– O'lmaysan! Ering haydagan traktorni sen haydolmaysanmi? Sen Shokir akang mingan traktorni olasan, sen... – u Zuhra kelinga yuzlandi. – Zokir akangnikini. Harna ikkita yordamchi bo'ladi.

– Yo'g'-e, – dedi Zuhra kelin bosh chayqab. – Traktorchilik erkaklarning ishi.

Darvozaning ochiq tavaqasida tag'in bir soya paydo bo'ldi. Gap uzilib qoldi. O'sha tomondan Parcha opaning do'rillagan ovozi keldi:

– Assalom alaykum! Hormayla!

– Qoch, xira qilma! – Bashor opa chaqqonlik bilan piyoz dumini yularkan, dashnom berdi. – Senga necha marta aytaman, hoy Parcha o'lgur, eringni qo'ynida yalpayi-ib yotmasdan, tezroq qimilla. Qachon qarasa itning keyingi oyog'i bo'lib yurasan.

Parcha yoyilib kuldi. Kulishi g'alati. Erkakcha ovozda «ho'-ho'-ho'» deydi. Do'ngdek yelkalari silkinib, og'zidan tufuk sachrab ketadi.

– Erim yo'q-ku, opa! – dedi do'rillab. – Bo'sa topib bering!

– Voy, haliyam tegmadingmi? – Bashor opa chinakamiga hayron bo'lgandek, Parchaga qaradi. – Shundoq qiz ersiz yursa, bu qandoq noinsoflik-a, nima dedinglar, qizlar?

Fotima-Zuhra kelin qah-qah urib kulishdi. Parcha ham ularga qo'shilishib do'rilladi. Rostmi-yolg'onmi, bilmadim-u bir vaqtlar Parchani erga berishgan deyishadi. Kuyov chimildiqqa kirib, shundoq Parchaning yuzini ochibdi-yu, dod solib qochib chiqib ketibdi. O'sha-o'sha bu yurtlardan bosh olib ketganmish.

– O'tir! – Bashor opa unga burchakroqdan joy ko'rsatdi. – Voy, joningni qadrini bilmay o'l! Yerga o'tirsang ham hech balo qilmaydi. Yog'ing ko'p sani!

Hazil-huzul bilan birpasda allaqancha piyozni qanorlarga joyladik. Ish qiyin emas, ammo ombor zax, buning ustiga achigan karam, piyoz isi dimoqni yoradi. Havo iliq bo'lsayam, baribir qorning zahri bor. Qimirlamay o'tirganimiz uchun tizzalarimiz uvishib qolgan... Oxiri hammamiz jimib qoldik. Chamasi har kim o'zicha xayol surar, har kim olislarda yurgan o'zining odamini o'ylar edi.

Bashor opaning yuragi siqilib ketdi shekilli, ataylab shang'illadi:

– To'yni qachon qilamiz endi, Parcha?

– Kimni to'yini etvossiz, opa?

– Voy, o'zingni soddalikka solmay... – Bashor opa mug'ambirona kulimsiradi. – Rashid abzi sovchi qo'yibdi-ku, senga!

Parcha astoydil ajablandi. Keyin qo'lidagi mushtdek piyozni qopga tashlab qo'l siltadi.

– E, bo'miydi opa!

– Nimasi bo'lmas ekan! Tuppa-tuzuk erkak. Insofli, diyonatli. Uyi ham yaqin. Shundoq devor oshasan-u kelin bo'lib tushasan. Har kuni mo'rchasida mazza qilib cho'milasan.

– Bo'miydi! – Parcha yuzini o'girdi. – Mino ichadi. Mino ichib, garmon chaladi.

Bir zum sukutdan keyin Bashor opa yangi taklifni aytdi:

– Unaqa bo'lsa, Zakunchiga aytaman, ertaga sovchi yuboradi.

– Kim? – dedi Parcha baqrayib.

– Kolxozda nechta Zakunchi bor! – Bashor opa shuniyam bilmaysanmi, degandek chimirilib qaradi. – Raisni aytyapman! Umar zakunchini!

– E, uyam bo'miydi! – Parcha piyoz dumini shaxt bilan yulib, chetga otdi. – Qo'rqaman, ko'zi yomon!

Bashor opa astoydil jahli chiqqanday xitob qildi.

– Voy, ko'nglingni ko'chasidan o'rgildim! Shundoq raisga oberaman desam, siz noz qilasizmi?

Ajab, hech arazlamaydigan Parcha opa birdan to'rsayib oldi.

– Kerakmas! – dedi yig'lamsirab. – Ko'zi yomon!

Gap yana uzildi, piyozning shitir-shitiri avjiga chiqdi. Achigan karam isi dimoqqa urildi. Tashqarida kun yoyilib ketganiga qaramay, sovuq zabtiga olib, oyog'imga so'zak kira boshladi.

– Adasini tush ko'ribman, – dedi bir mahal Fotima kelin. Ovozi negadir g'amgin edi.

Bashor opa gapga mavzu topilganidan sevinib shodon kuldi.

– To'g'risini ayt: nima qilayotganmish ering?

Fotima kelin yerga qaradi. Lo'ppi yuzi qizardi.

– Sizga shunaqa gap bo'lsa!

Bashor opa qah-qah urib kuldi.

– Rost-da, erini sog'ingan xotinning tushiga nima kirardi!

– Yo'q, – dedi Fotima kelin mahzun tovushda. Tushimda Oypopukni beshikka belayotganmishman. Voy, kap-katta bolani beshikka belab esimni yedimmi deb mundoq qarasam, beshikda yotgan qizim emas, Shokir akam emish.

O'rtaga etni junjituvchi xatarli sukunat cho'kdi. Xotin kishining tushiga beshik kirsa, o'ngida tobut ko'radi, degan gap qulog'imga chalingan edi. Hozir shu esimga

tushib, ichim seskanib ketdi. Sekin boshimni ko'tarib qarasam, Fotima kelin o'rtacharoq piyozni changallab, bir nuqtaga termilib o'tiribdi. Yaxshiyam, Bashor opaning shaddodligi bor ekan.

– Voy, og'zingga shakar! – dedi suyunchi oladigan alpozda quvonib. – Unaqa bo'lsa yana tug'arkansan. Hech nimani sezmayapsanmi?

Fotima kelin battar qizardi.

– Qiziqmisiz, – dedi sekin. – Ketganlariga yarim yil bo'lyapti-ku.

Bashor opa esankirab qoldi, dami ichiga tushib ketdi. Ammo Fotima kelinning ko'nglini ko'targisi keldi shekilli, Zuhra kelinga tegishdi.

– Sen-chi, qo'shaloq kelinning kichkinasi! Sening tushing buzilmadimi?

– Buzildi, – dedi Zuhra kelin bijir-bijir qilib. – Pochchani tush ko'ribman. U kishi dod solib qochib ketayotgan emishlar, siz shavla yuqi kapkir ko'tarib quvib yurganmishsiz.

Omborning qamishlar osilib yotgan shiftini ko'tarib yuborguday kulgi yangradi. Boyadan beri angrayib turgan Parcha yo'g'on tizzalarini mushtlab shunaqangi do'rillab kuldiki, quloqni teshib yuboray dedi. Mung'ayib o'tirgan Fotima kelin ham xandon otdi. Bashor opa kula-kula ko'zlarini artdi-da, to'satdan jiddiy tortib qoldi.

– Qaniydi-ya, pochchang yonimda bo'lsa, – dedi xo'rsinib. – Har kuni o'n marta desa, o'n marta, yuz marta desa, yuz marta shavla qilib berardim. O'z qo'lim bilan yedirib qo'yardim. Suv isitib, oyoqlarini yuvardim. – U boshini xam qilib uh tortdi. – Qaniydi oldimda bo'lsa...

Tashqarida ot kishnadi. Darvozadan Umar zakunchi kirib keldi. Boshida chaqmoq telpak, egnida ixcham pocha-po'stin, qo'lida qamchi.

– Hormanglar-ov! – dedi tetik ohangda. – Nastrayena zo'r-ku! Demak ish besh!

Raisning hurmati uchun o'rnimizdan turdik. Parcha, Bashor opaning boyagi niyati esidan chiqmagan ekan shekilli, qaylig'idan uyalgan kelinchakdek ombor bur-

chagiga lapanglab qochdi. Bashor opa o'rnidan turmasa ham bir qo'zg'alib qo'ydi.

– Iye, siz ham hasharga keldingizmi? – dedi Zakunchi unga qarab, – MTS nima qiladi sizsiz?

– Men-ku, hasharga doim kelaman! – Bashor opa uning ko'ziga tik qarab ta'kidladi. – Sizlar ham hashar qilmasanglar bo'lmaydi. Menga ikkita yordamchi kerak.

– Bilmadim! – Umar zakunchi yuzini o'girdi. – Zakun bo'yicha MTS mustaqil tashkilot.

– Mustaqil bo'lgani bilan traktor kolxozning yerini haydaydimi? – dedi Bashor opa keskinlik bilan.

– Bilmadim! – Zakunchi tez-tez yurib nari ketdi.– Tezroq qimirlanglar! – dedi darvoza oldida to'xtab. – Ertaga frontga bir vagon piyoz jo'natamiz.

Tashqarida ot tuyoqlarining qorga bo'g'iq urilib dukillashi eshitildi.

– E, o'l, zakun-pakuning bilan! – dedi Bashor opa ensasi qotib. – Traktorni tomorqamga oborib ishlatyapmanmi, olifta-quruq!

Qiziq, Zakunchi kelib ketishi bilan oraga g'ashlik tushdi. Bashor opa Parcha opaga hazil qilib, bir-ikki gap otdi-yu, suhbat ilimadi.

Anchadan keyin darvoza tomondan ovoz keldi.

– Hoy kim bor!

Bobomning tovushini tanib, bir sapchib tushdim. Fotima-Zuhra kelinlar menga yarq etib qarashdi. Bashor opa o'rnidan turguncha darvozada eski quloqchin kiygan bobom ko'rindi. Qo'ltig'ida kattagina tog'ora. Bir qo'lida tugun.

Dimoqqa osh isi urildi. Bashor opa so'ramasa ham bobom tushuntirdi.

– To'y, Bashoratxon, to'yni boshlab qo'ydik! Robiyaga to'y keldi, Kimsanga unashtirdik.

Nima qilishimni bilmay qoldim. Tashqariga qochib chiqay desam, darvoza oldida bobom turibdi. Boya Parcha qochib borgan burchakka o'zimni urdim. Bashor opa bir zumda shunday yerning o'ziga dasturxon yozdi. Bobom ketib bo'lganini bilib, endi qochib qolmoqchi edim, Bashor opa qo'limdan mahkam tutdi.

– Erga tegishga uyalmagan, oshini yeyishga noz qilasanmi, qiz tushmagur, o'tir bundoq!

Lagan to'la zarchavali sap-sariq oshga Parcha shosha-pisha qo'l cho'zgan edi, Bashor opa bilagiga qarsillatib tushirdi.

– Shoshma, nafsing qurgur, avval patirdan ye, holvadan og'zingga sol. Keyin hamma osh seniki!

Qornim ochib ketgan bo'lsayam, oshdan bir-ikki cho'qib, qo'limni artdim.

Bashor opa piyoz hidi anqib turgan lablari bilan ikki yuzimdan qattiq o'pdi.

– Baxtli bo'l, jon singlim. Qaylig'ing omon-eson kelsin!

Qorong'i tushib, odam odamni ajratolmaydigan bo'lib qolguncha piyoz tozalab, qanor qoplarga joyladik. Chamamda hammamizning kayfimiz chog' edi. Bashor opa uvishib qolgan oyoqlarini uqalab o'rnidan turayotganda Parchaga dashnom berdi:

– Noz qilmasdan Zakunchiga tega qolsang-ku, seniyam oshingni yerdik.

Parcha qorong'ida do'rilladi:

– Osh yemasamam mayli, ko'zi xunuk!

Bo'shagan tog'orani dasturxonga o'rab ko'tarayotgan edim, Fotima kelin qo'ymadi.

– O'zim, kelinposhsha, – dedi kulib. – Sizni ayash kerak. Nima qilsayam kelinsiz.

Uchalamiz tizilishib yo'lga tushdik. Kechki izg'irin turgan, sovuq edi. Qor darrov muzlabdi. Oyoq osti g'ichir-g'ichir qiladi. Osmon tip-tiniq, yirik-yirik yulduzlar sovuqdan titrab yiltiraydi. Qishloq jimjit. Olisda – razyezd tomonda poyezdning taraqa-turuq ovozi keladi. Qani o'sha poyezdga osilib olsam-u Kimsan akamning oldiga oborib qo'ysa. «Aytganingiz bo'ldi, Kimsan aka, ko'nglingizni tinch qiling, endi menga sovchi kelmaydi», desam.

Qorong'i bo'lsa ham Oqsoqolning qo'shqanot darvozasi oldida turgan otni uzoqdan tanidim: Umar zakunchining oti! Parvo qilmadim. Nima qipti. Umar zakunchi Oqsoqolnikiga kelgandir-da!

Ammo Fotima kelin tog‘orani biqiniga bosgancha negadir xavotirlanib singlisidan so‘radi:

– Tinchlikmikan, Zo‘ra?

– Bilmasam, – dedi Zuhra kelin ham ovozi titrab.– Bunaqa paytda keladigan odati yo‘q edi-ku!

Muzlagan qorni g‘arch-g‘urch bosgancha qadamimizni tezlashtirdik. Darvozaga yaqin kelishim bilan dilni o‘rtab yuboradigan faryod qulog‘imga o‘qdek kirdi.

– Voy, bole-em! Qo‘shmozor bo‘lgan bolam!

Fotima kelin tog‘orani qorga uloqtirib ichkariga otildi. Ketidan Zuhra kelin, undan keyin men hovliga chopib kirdim. Ayvon tokchasida fonus xira yonib turardi. Xolposh xola sochlarini yoygancha, ayvonda oyog‘ini uzatib o‘tirar, tizzasiga mushtlab dodlar edi.

– Qo‘shmozor bo‘lgan bol-e-em!

Bir tomondan Fotima kelin, bir tomondan Zuhra kelin qaynonasini quchoqlab olishdi.

– Oyijon, nima bo‘ldi?! – dedi ikkalasi baravar.

Xolposh xola goh u keliniga, goh bu keliniga talmovsirab qaradi. Ammo ikkalasini ham tanimadi shekilli, yana tizzasiga shapatiladi.

– Uying kuygur Rashid abzi! Bolang o‘lgur Rashid abzi!

Fotima kelin «a!» deb qisqa xitob qildi-da shilq etib ayvon tagiga, qori kuralgan yerga .yiqildi. Zuhra kelin qaynonasini yoqasiga yopishib, kuchi boricha silkita boshladi.

– Nima bo‘ldi, ayting! – dedi chinqirib. – Nima qildi?

Busiz ham chayqalib o‘tirgan Xolposh xola ko‘zi olayib, yonboshiga ag‘darildi.

– Qandoq chidayman! – dedi entikib.

Zum o‘tmay xirillab nafas ola boshladi, Zuhra kelin to‘satdan boshidagi ro‘molini yulqib tashladi. Ikki qo‘llab sochini yulgancha yovvoyi ovozda chinqirib yubordi.

– Zokir aka-a!

Hushim joyiga kelganda Fotima kelinning boshida «oyi, turing, oyijon», deb chirqillayotgan Oypopukka ko‘zim tushdi. Endi yo‘lga kirgan Tohir esa ishtonchan, ayvon burchagida sovuqdan diydirab turardi.

Yerparchin bo'lib yotgan Fotima kelinni ko'tarishga kuchim yetmadi. Yuziga qor ishqalagan edim, amallab ko'zini ochdi.

– Tush ko'rmay, men o'lay, – dedi ingrab. – Beshik ko'rmay men o'lay!

Qor obkelib avval Xolposh xolaga, keyin Zuhra kelinga surdim. Xolposh xola ingradi:

– Shokir! Zokir! Bolajonlarim!

Narigi uydan avval yoqavayron Orif oqsoqol, ketidan rangi o'chgan tabib bilan Umar zakunchi chiqib kelishdi.

– Podadan burun chang ko'tarma! – Oqsoqol xotiniga dag'dag'a qildi. – Aniqlaymiz! Hammasini aniqlaymiz! Kerak bo'lsa Kalininning o'zigacha boraman! – U so'zini tasdiqlatib olmoqchi bo'lgandek tabibga qaradi. – Abzi xato qilgan. Adashib boshqa xatni olib kelgan. Meni o'g'illarim bekorga o'lib ketadigan bolalarmas.

Xolposh xola tag'in faryod chekdi:

– Bir emas, ikkitasidan baravar ayrilsam-a!

Ikkala kelin ikki yoqda dod solishar, Oypopuk Fotima kelinni quchoqlab, «oyi, dadamga nima qildi?» deb chinqirar, dahshatdan o'zini yo'qotib qo'ygan kichkintoy Tohir esa sovuqdan diydirab angrayib turar edi.

Nima qilishimni, kimni ovutishimniyam bilmasdim. Allaqayerdan oyim paydo bo'ldi. Yugurib kelib Xolposh xolani quchoqladi.

– O'zingizni bosing, ovsinjon! – dedi o'ziyam yig'lab. – Adashgan, ovsin, pochtachi adashgan.

«Pochtachi» degan so'z qulog'iga chalinishi bilan Xolposh xola battar chinqirdi.

– Uyda yo'g'imizda Popukka tashlab ketibdi. Siznikida yurganimda tashlab ketibdi!.. Haligina qandoq xursand edim-a! Ovsinim to'y ko'rdi, deb qandoq suyingan edim-a, ovsinjon! Qo'sh bolamdan ayrilib qolaveramanmi?

Fonus yonib turgan tokchadagi yarim varaq kulrang qog'ozga endi ko'zim tushdi. Xuddi qo'limni chaqib oladigandek, qog'ozni qo'rqa-pisa ushlab, fonusga tutdim. Qiziq, ruschani yaxshi bilmasam ham mazmunini darrov tushundim.

Yosh quyilib kelayotgan ko'zlarimni artib-artib bosma harfda yozgan xatni o'qidim... «Tank mexanigi serjant Zokir Oripov Moskva ostonalarida «Medinsk» rayonida bo'lgan shiddatli janglarda harbiy qasamyodiga sodiq qolib qahramonlarcha halok bo'ldi. Vatan qahramon jangchi Oripov xizmatlarini unutmaydi. Kapitan Maksimov».

Xatning hammasi bosma harfda, faqat Zokir Oripov degan so'zlar qo'lda yozilgan edi.

Bundan chiqdi Zokir aka halok bo'lgan. Bundan chiqdi Shokir aka tirik. Xayriyat...

Endi shuni aytib, Xolposh xolani «suyuntirmoqchi» edim, tokchada yotgan xuddi shunaqa ikkinchi qog'ozni ko'rdim.

Qo'llarim titragancha ikkinchi xatni ham o'qib chiqdim. Bunisiyam xuddi birinchisiga o'xshagan. Bunisiga ham kapitan Maksimov qo'l qo'ygan, faqat «tank mexanigi serjant Zokir Oripov» degan so'zlar o'rniga «strelok, oddiy soldat Shokir Oripov» deb yozilgan edi.

Orif oqsoqol, «bizning azamatlar bitta tankda xizmat qiladi», deb gapirib yurgani esimga tushdi-yu, hammasini angladim.

Bundan chiqdi...

Ayvonning bir tomonida Fotima kelin, Shokir aka deb dod solar, ikkinchi tomonida Zuhra kelin, Zokir aka deb oh chekar, Xolposh xola esa oyimning quchog'ida tebrangancha hamon nola qilar edi.

– Uyginang kuygur, Rashid abzi! Shumqadam abzi!

– Abzida nima gunoh! – Oqsoqol shunday hayqirdiki, tokchadagi fonusning piligi lipillab ketdi. Doim Oqsoqoldan zirillab turadigan Xolposh xola ham, kelinlari ham bu safar e'tibor berishmadi. Har kim o'z dardi bilan ovora edi.

Birinchi bo'lib Umar zakunchi hushiga keldi. Yo'q, u hushini yo'qotmagan, ammo bir yo'la shuncha odamning g'am-anduhi oldida nima deyishini bilmay turgani uchun gapirmagan bo'lsa kerak. Endi o'zini o'nglab oldi. Fonusning piligini ko'targan edi, ayvon yorishib ketdi.

– Yaxshimas, o'rtoqlar... – dedi yupatuvchi ohangda...– Bunaqa dod-faryod qilish yaxshimas. – U bir

zum jimib qoldi-da, boshidan chaqmoq telpagini oldi. – Nachora, bu – hayot-mamot jangi. Undan koʻra Shokirjon bilan Zokirjonning xotirasini...

Birdan Oqsoqolning koʻzida oʻt chaqnadi. Nazarimda moʻylovi ham dikkayib ketgandek boʻldi. Tokchadagi telefon tutqichini yulqib Zakunchiga oʻqtaldi.

– Yoʻqol, xotira-potirang bilan! – dedi xirillab. – Yoʻqol!

Umar zakunchi, «mana bu ovsarni qaranglar», degandek yelka qisib chaqmoq telpagini boshiga kiydi. Ayvon zinasidan tushib ketayotganda Oqsoqol uning ketidan gʻazab bilan hayqirdi:

– Meni oʻgʻillarim oʻlmaydi! Orif Oqsoqolning oʻladigan bolasi yoʻq!

Oqsoqolning ovozi ham – qoʻllari ham, soqoli ham muttasil titrardi.

Uning «yoʻqol» degani ogʻir botdi shekilli, Umar zakunchi hovliga tushib burilib qaradi.

– Nima qilaylik, Oqsoqol, – dedi labini buribroq, – urush qurbonsiz boʻlmaydi, – chirt etib tupurdi-yu, darvoza tomon ketdi.

Bobom butun vujudi qaltirayotgan Oqsoqolni quchoqladi.

– Qoʻy, oʻrtoq! – dedi yalinib. – Xatolik oʻtgan. Meni aytdi deysan, komandiri bilmasdan yozgan.

Oqsoqol ogʻzini kappa-kappa ochib hansirab turdida, kesilgan daraxtdek shilq etib yerga oʻtirib qoldi. Tabib tiz choʻkkancha uning qoʻlini uqalay boshladi.

Bu qanday gap! Bu qanday adolatsizlik! Haligina biznikida «ma'lum oshi» berib quvongan odamlar uyga kirishi bilan boshiga togʻdek kulfat tushsa! Hamisha oʻzgalarning koʻz yoshini artib yurgan Oqsoqol bugun oʻzining dardiga davo topolmasa! Qanday bedodlik!

* * *

Hali boshimga bundan ogʻir kunlar tushishini, bundan battar bedodliklar koʻrishimni, Kimsan akam ikkalamizning oʻrtamizda sindirilgan non uvol ketib, ushatilgan holva bekor boʻlishini bilmagan ekanman.

Shu topda birov: Behuda ovora bo'lyapsan, suyganing qaytib kelmaydi, bir yil emas, besh yil emas, o'n yil kutasan-da, oxiri Kimsan akang uyoqda qolib, yaxshi ko'rgan yangang – Ra'no kelinoyingning eriga xotin bo'lasan, sevasanmi-sevmaysanmi, vaqt-soati yetib shu odamdan o'g'il tug'asan, desa o'sha zahoti yuragim yorilib, o'lgan bo'lardim.

# TO'RTINCHI QISM

## *O'ninchi bob*

## KICHKINTOY MUZAFFAR HIKOYASI

### 1. Suyunchi bering, oyim o'g'il tug'dilar!

Oyim ikki oydan beri kasal edi. Qorni o'zidan-o'zi katta bo'lib ketaverdi. Kir yuvsa, hovli supursa, darrov beli og'riydi. Esimda, jiyda gullagan kunlari dadam unga qattiq tayinladi. «Endi ishga chiqma. Shu ahvolda traktor haydashni kim qo'yibdi senga!»

Oyim ishga chiqmagani menga maza bo'ldi. Kun bo'yi yonida o'ralashib yuraman. Abduvali ikkalamiz hovlida rosa to'polon qilib o'ynaymiz. «Qora ammam» biznikiga deyarli har kuni keladi. «Shovqin solmanglar, oyingni qulog'iga yoqmaydi», deb chirqillaydi.

Kechqurunlari ayvonda o'tirib olib, jajji ko'rpachalar tikadi.

– Kimga? – desam, g'ij-g'ij nafas olib, kuladi.

– Ukangga! Nasib etsa yaqinda ukalik bo'lasan, bolam. O'g'il ukani yaxshi ko'rasanmi, qiz ukanimi?

– O'g'il, – deyman iljayib. Albatta-da! Abduvalining o'g'il ukasi borligi uchun maqtanadi. Mengayam o'g'il uka kerak. Qiz bo'lsa, ko'tarmayman!

Bugun oyim juda qiynaldi. Hovlida bostirma soyasida o'rik yeb o'tirgan edim, uydan oyimning chinqirgani eshitildi. Qo'rqib ketdim. Chopib uyga kirsam, «Qora ammam» oyimni quchoqlab olibdi. Oyim ko'rpachada o'tirgan yerida butun gavdasi bilan tebranib o'zini

uyoqdan-buyoqqa tashlayapti. Ko'zlari yumuq, labini tishlab ingraydi, peshonasi terlab ketgan... Chopib borib bo'yniga osildim. Peshonasi muzdek edi.

– Oyi! – dedim qo'rqib. – Oyi, nima qildi?

Oyim ko'zlarini yarim ochib iltijoli termildi.

– Jon bolam, chiqib ket! – dedi yalinib. – Jon bolam, oh! Oyijon!

«Qora ammam» meni oyimdan nari surdi.

– Bor! – dedi nafasi battar g'ijillab. – Dadangni chaqir. Ayt, Lazakat xolangni topib kelsin. Darrov!

Uy o'rtasida gangib turgan edim, ammamning jahli chiqib ketdi.

– Borsang-chi, tezroq! Tabib buvangni xotinini aytib kelsin!

Qo'rquv ichida ko'chaga otildim. Dadamni qayoqdan topaman! Nima ko'p, dala ko'p. Qaysi biriga boraman? Birdan esimga choyxonachi tushdi, Ilhom amaki hamma narsani biladi. O'shanga boraman. Dadamni topib bersin! Oyim kasal bo'pqoldilar, yig'layaptilar, deyman.

Halloslab chopgancha choyxonaga yaqinlashib qolgan edim, birov otimni aytib chaqirdi. Qarasam – dadam! Yelkasida ketmon, ko'chaning narigi betida kelayotgan ekan! Jonholatda baqirib yubordim:

– Dada! Oyim kasal bo'p qoldilar! Lazakat xolani chaqirarkansiz!

– Nima? – Dadam qattiq oqsoqlangancha yaqin keldi. Rangi quv o'chib ketdi.

– Ma, – dedi ketmonni menga uzatib. – Chop uyga!

Keskin burildi-da, yiqilib ketgudek oqsoqlangancha katta yo'lga yugurdi.

– Hoy! – dedi ancha nariga borganda to'xtab, – oying kasal bo'lganini birov bilmasin.

Hech baloga tushunmadim. Ketmonni yelkamga olmoqchi edim, kuchim yetmadi, zil-zambil ekan. Ingrab yotgan oyim ko'z o'ngimga keldi. Ketmon bandidan ikki qo'llab changallagancha sudrab ketdim. Yuguray desam, ketmonning yaraqlab yotgan o'tkir yuzi oyog'imni kesib ketadi, deb qo'rqaman. Yugurmay desam, oyimning oldiga tezroq borgim keladi.

Hovlimizning eshigiga yetguncha terlab ketdim. O'sha zahoti orqa tomondan dadamning yalingan ovozda gapirgani eshitildi:

– Jon opa, baraka toping, tezroq!

Qarasam, dadam oqsoqlangancha shu tomonga chopyapti. O'n qadamcha narida doka ro'moli yelkasiga tushib ketgan Lazakat xola kelyapti. Dadam, qo'yib bersa Lazakat xolani qo'lidan sudrab choptirib ketadigandek vajohatda.

– Tezroq! – dedi ham jerkib, ham yalinib.

– Voy ukam, vahima qilmang. Bu savdo har xotinning boshida bor.

Bilaman. Lazakat xola yaxshi xotin. Olimjon akamning oyisi-da! Tabib buvaning xotini, o'ziga o'xshagan yumshoqqina...

U pildirab eshikdan kirib borarkan, dadamga tayinladi:

– Kirmanglar! Erkakni ko'rsa to'lg'oq qochadi.

Dadam eshik oldida serrayib turib qoldi. Hansirab nafas olar, ko'zlari bejo, ammo hovliga kirishga jur'at etolmasdi.

– Lazakat xola oyimni tuzatadi-a? – dedim dadamning ko'ziga tikilib. – Oyim yig'layaptilar.

Dadam javob bermadi. Ketmonni qo'limdan olib yerga tippa-tik qilib qo'ydi. Trinka shimining cho'ntagiga qo'l suqib tamaki xaltasini oldi. Titroq qo'llari bilan tamaki o'radi. Labiga qistirdi-da, u cho'ntagiga, bu cho'ntagiga qo'l tiqdi.

– Ming la'nat! – dedi achchig'lanib. – Bor, gugurt obchiq!

Yugurib ketayotgan edim, ketimdan baqirdi:

– Muzaffar, uyga kirma! Oshxonada gugurt bor!

Oshxonaga chopib borayotganimda oyimning chinqirgan tovushini eshitdim.

«Qora ammam» bilan Lazakat xola bir nima deb yupatishdi shekilli, oyim jimib qoldi. Nimqorong'i o'choqboshida yotgan gugurtni paypaslab topdim. Hovliga otilib chiqishim bilan oyimning chinqirig'i qulog'imni teshib yuboray dedi.

– Oyijon! Rozi bo'ling!

Yig'lagim keldi-yu, yig'lay olmadim. Dahshat ichida tashqariga yugurdim. Chiqsam, dadam yong'oq tagida o'tiribdi. Ketmonni tik qilib, bandini ikki soni orasiga qarab olgan. Yong'oq ostidagi xarsangtoshga ketmonni qo'yib, qo'lidagi yana bitta tosh bilan ketmon yuzini taraqlatib uryapti.

Ichkaridan oyimning chinqirgani eshitildi. Dadam ketmonni battaroq ura boshladi.

– Mana! – dedim gugurtni uzatib. Ammo u qayrilib qaramadi.

Yanayam yaqin bordim.

– Mang!

Dadam parvo qilmadi. Tosh bilan kuchi boricha ketmonni uraverdi.

Ketmon yuzi birpasda cho'tir bo'lib ketdi. Ichkarida oyim chinqirgan sayin dadam ketmonni qattiqroq savalaydi. «Jang-jang», «jang-jang» degan tovush quloqni teshib yuborgudek bo'ladi.

– Dada, mana! – dedim yelkasiga turtib.

Baribir eshitmadi. Tosh bilan ketmonni qarsillataverdi.

Bir mahal ichkaridan «inga-inga» degan ingichka, ojiz ovoz keldi. Qiziq, dadam hech nimani sezmayapti, hech nimani eshitmayapti, deb o'ylagan edim. Yo'q, hammasini bilib turgan ekan. Birdan qo'lidan tosh tushib ketdi. Ketmonni uloqtirib, qaddini rostladi. Terlab ketgan, mo'ylovi titrab turardi.

– Yugur! – dedi baqirib. – E, to'xta!

Shimining cho'ntagiga qo'l solib, shalvirab ketgan hamyonini oldi, titroq qo'llari bilan ko'kish qog'oz pul chiqardi.

– Ma! Doya xolangga ber!

– Kimga? – dedim angrayib.

– Lazakat xolangga, o'g'lim, – u boyadan beri birinchi marta jilmaydi. Pulni olib hovliga yugurgan edim, eshik oldida ammamga urilib ketdim.

– O'g'il! – dedi «qora ammam» meni nari surib, dadam tomonga yugurarkan. – Bitta o'g'ling ikkita bo'ldi, ukam! Muborak bo'lsin!

ichida tariq po'sti bor) yozdi. Ustidan oppoq yo'rgak tashladi.

Ammam xokandozda tutab turgan isiriq ko'tarib kirdi. Harsillab nafas olgancha allanimalar deb pichirladi, beshik atrofida xokandozni aylantirdi. Lazakat xola piyolaning og'zicha keladigan kulchani beshik boshiga qo'ydi-da, ustiga yostiqcha tashladi.

– Hoy, Robiyaxon-u?! – dedi ayvon tomonga qarab.– Obkeling!

Qarg'ashoyi ko'ylak kiyib, yasanib olgan oyim yo'rgaklangan ukamni ko'tarib kirdi.

Ammam ukamni oyimning qo'lidan olib o'sha tomonga o'tayotgan edi, Parcha xola o'tirgan joyida qo'lini cho'zdi.

– Manga bering! – dedi do'rillab. – Uzatvoraman!

– Yo'q-yo'q, xudo xayringni bersin! – dedi Lazakat xola shosha-pisha qo'l siltab. – Chaqaloq bechora qo'rqib, shaytonlab-netib yurmasin! Shinningni yeayver!

Bir uy xotin kulib yuborishdi. Ayniqsa Parcha xolaning o'zi kulganda uy ichi guldirab ketgandek bo'ldi.

– Bu gapizam to'g'ri, opa! – dedi kattakon kafti bilan qalin labiga yopishgan shinni yuqini artib. – Mani qorong'ida ko'rsa, kotta odam qo'rqadi-ku!

Tag'in qahqaha yangradi. Ammam ukamni Lazakat xolaga avaylab uzatdi. Lazakat xola chaqaloqni ko'rpachaga yotqizib, yo'rgagini yechdi. Ukamning chap oyog'ini avaylab bukib, tizzasini o'ng qo'lining uchiga tegizdi.

– Yetdimi? – degan edi, uy to'la xotinlar qiy-chuv qilib yuborishdi.

– Yetdi! Yetdi!

Lazakat xola endi ukamning o'ng oyog'ini bukib, chap qo'lining uchiga tegizdi.

– Yetdimi?

– Yetdi! Yetdi!

Boyadan beri indamay yotgan ukamga bunaqa qiliq yoqmadi shekilli, yig'lab yubordi. Ammo xotinlar bemalol kulishar, ostonada turgan oyim ham mamnun jilmayar edi.

– Voy, manov bolani shirinligini! – Parcha xola do'rillab, xitob qildi. – Voy, jujuqlaringdan aynoniy!

Tag'in kulgi ko'tarildi.

– Tuf de, ko'zing tegadi!– Lazakat xola ukamni asta ko'tarib, negadir beshikka ko'ndalang yotqizmoqchi bo'ldi.

– Qayoqqa yotqizay! – deb so'radi baland ovozda. – Shu yoqqami?

Xotinlar chuvillashib ketishdi.

– Yo'q! Yo'q!

Lazakat xola endi ukamning oyog'ini yostiq tomonga aylantirib yotqizmoqchi bo'ldi.

– Buyoqqami!

Xotinlar kula-kula battar chuvillashdi.

– Yo'q! Yo'q!

Iye, Lazakat xola qanaqa o'zi! Yostiq qayoqdaligini bilmaydimi? Ukam yig'lab yotibdi-ku, bular kuladi-ya! Endi jahlim chiqib turgan edi, Lazakat xola nihoyat chaqaloqni qanaqa yotqizish kerakligini «tushundi». Ukamni to'g'ri yotqizdi.

– Buyoqqami?

– Ha! Ha! – Xotinlar qiy-chuv bilan tasdiqlashdi. – Shu yoqqa!

Lazakat xola oyoq-qo'llarini pitirlatib yig'layotgan ukamni chaqqonlik bilan beshikka bog'ladi-da, duo qildi.

– Iloyo umring uzoq bo'lsin. Baxtli bo'lgin! Insofli-tovfiqli bo'l. Mehnatkash bo'l.

Qiziq, ukam birpasda ovunib qoldi.

– Hoy, kim bor? – dedi Lazakat xola yonboshida turgan tugunni yechib.

Abduvali shuni kutib turgan ekanmi, o'sha tomonga birinchi bo'lib otildi. Lazakat xolaning tugunidan qip-qizil, chiroyli patir chiqdi. Abduvali patirni tishlagancha tashqariga qochdi.

– Ushla! Ushlanglar! – xotinlar kula-kula Abduvalini tutib olmoqchi bo'lgandek qo'l uzatdi. Nima qilishimni bilmay Abduvalining ketidan men ham hovliga otildim.

Olma tagida tamaki tutatib o‘tirgan dadam Abduvali ikkalamizni imlab chaqirdi.

– O‘rtoqlaring bilan bo‘lashib yenglar! – dedi tayinlab. – Omon ham senlarga o‘xshab chopqillab yursin.

...Patirni o‘rtoqlarimiz bilan bo‘lashib yegandan keyin o‘yinga berilib ketibmiz. Kunbotar pallada uyga kirsam, xotinlar tarqab bo‘pti. Burchakda cho‘g‘dek gavrapo‘sh yopilgan yangi beshik oldida cho‘kkalagan oyim ukamga ko‘krak tutyapti. Ammam kavshandozda o‘tirib mahsisini kiyyapti.

«Qora ammam»ning odatini bilaman. Mahsi kiydimi, bo‘ldi, uyiga ketadi.

– Ketmang! – dedim yalinib. – «Qora amma», ketmang.

Oyim yarq etib biz tomonga qaradi. Ammamning yo‘lga otlanib qolgani unga ham yoqmagan shekilli, zardaliroq ohangda gapirdi:

– Hech bo‘lmasa shu bugun qoling, oyi! Borasiz-da, o‘sha uyingizga.

– Qo‘y, jon bolam! – Ammam oyimga qarab gapirarkan, o‘tirgan joyida cho‘zilib, mening yelkamga qoqdi. – Bir oydan beri shu yoqqa qatnayverib, cholimniyam chirog‘ini o‘chirib qo‘ydim.

Oyim arazlab yuzini o‘girdi. Qaddini rostlamoqchi edi, ukam hali emib bo‘lmagan ekan shekilli, g‘ingshib yig‘ladi. Ammam shosha-pisha yaqin bordi.

– Qimirlama! – dedi oyimning yelkasiga qoqib.

– Shu bugun qoling axir, – oyim astoydil yalindi.

Ammam xo‘rsindi:

– Bilasanmi, – dedi ma’yus ohangda. – Shu kecha Kimsanni tush ko‘ribman. Bezovta bo‘lib yuribdi. Bora qolay.

Negadir oyim seskanib ketgandek bo‘ldi. Ukam chirillab yig‘layotganiga qaramay, gavrapo‘sh ustini yopib, dik etib o‘rnidan turdi.

– Yo‘q-yo‘q! – dedi ammam bosh chayqab. – O‘tiraver, bolani emiz.

Oyim quloq solmadi. «Qora ammam»ning tugunini ko‘tarib eshikka yo‘naldi.

## *O‘n birinchi bob*

### «QORA AMMA» HIKOYASI

### Eng begunoh odam

Bilaman, shu ishni yaxshi qilmadim. Nima bo‘lgandayam bugun qizimning oldida yotib qolishim kerak edi. Yoshim yetmishga kirib, nevarali bo‘ldim, beshik to‘y ko‘rdim. Shukr qilsam bo‘lmaydimi? Bu kunlarga kim yetdi-yu kim yetmadi!

Bilaman, Robiyaning dili og‘ridi. Muzaffarni aytmaysizmi? Bola bechora «amma, ketmang» deb oyog‘imga yopishdi. Yaxshiyam Shomurod yo‘q ekan. Duch kelib qolsa, qo‘limdan sudrab uyga obkirardi-yu, qaytib chiqarmasdi. Hammasiyam mayli-ku, bir ishim noto‘g‘ri bo‘ldi. Kimsanni gapirmasam bo‘lardi. Qizim sho‘rlik Kimsan akasining otini eshitishi bilan g‘alati bo‘lib ketdi: bolasiyam ko‘ziga ko‘rinmay qoldi. Men – esini yegan kampir nima qilardim, bechoraning yarasini yangilab.

Nima qilay axir! Rostdan ham tush ko‘rdim-da! Kecha kechasi bir chimdim uxladimmi-yo‘qmi, bilmayman. Beshik tayyorlash, sarpa-surug‘ni joylash bilan tongotar ovora bo‘ldim. Oxiri, yostiqqa shunday yonboshlabman-u ko‘zim ilinibdi. Kimsanimni aniq-taniq ko‘rdim. Ketmon dastasidan ushlab turibdi. Boshidagi do‘ppisiga loy sachraganmish. «Bolam, do‘ppingni qoqib tashla, loy tegibdi», desam qovog‘ini solib turganmish. Birdan urushga ketgani esimga tushib, yig‘lab yuboribman.

«Voy, bolam, keldingmi! Urushdan keldingmi!» desam arazlab, yuzini o‘giribdi. «Nega xat yozmadinglar, ja bo‘lmasa, Robiya yozsa bo‘lardi-ku», debdi-da, ketmonni yelkasiga olib burilib ketibdi... «Shoshma», degancha yig‘lab qolaverdim.

...Beshik to‘yi ham tatimadi. Nuqul do‘ppisiga loy yopishgan o‘g‘lim ko‘z oldimdan ketmaydi. Qaniydi, Kimsanim urushdan omon qaytganda, shu bola o‘g‘limniki bo‘lardi. Beshik to‘yi o‘zimizning uyimizda o‘tardi...

Qiziq... Nega xat yozmaysizlar dedimi? Axir o'shanda, Robiyaning boshini bog'lagan kunimiz qizim o'z qo'li bilan xat yozgan edi-ku, Kimsanga! Yo'q, u kunimas, ertasimi-indinimi?! O'sha kuni Oqsoqolning uyida qiyomat-qoyim bo'lib, Robiya xat yozadigan ahvolda emasdi. Ammo keyin yozdi. Aniq bilaman, yozdi. Faqat... Pochtachisiz qolganimiz yomon bo'ldi. Kim biladi, balki keyinroq rostdan ham Kimsandan xat kelgandir-u qo'limizga tegmagandir...

* * *

Hech bandaning boshiga farzand dog'ini solmasin ekan. Yursa yer titraydigan shunday Xolposh ovsinim uch kunda shilinib tushdi. Oppoq lo'ppi yuzini, ko'ziga surma tortib yurishini ko'rgan odam yoshi oltmishga borgan, nevara ko'rgan xotin demasdi. Kelinlardek yasanib, ko'chaga chiqsa, hammayoqni atir isi tutib ketardi. Uch kunda adoyi tamom bo'ldi. «Bolam»lab yig'layverib, ko'zida yosh, tanida mador qolmadi. Qo'shaloq o'g'lining yettisi kuni butunlay ovozi chiqmay qoldi. Sochini yulib yig'laganiyam baharnov ekan. Sandalga tiqilib oladi-da, bir burchakka termilib o'tiraveradi, o'tiraveradi. Birov chaqirsa, angrayadi. Potma-Zo'ra kelinlar ertalab turib, uvvos tortganiniyam eshitmaydi.

Dunyoning ishlarini qarangki, o'sha kuniyoq Oqsoqol oyoqqa turib ketdi. Belining og'rig'i ham qoldi. Avval selsovetga chiqib keldi. Keyin tizzadan qor kechib Toshkentga – voenkomatga jo'nadi. Ikki gapning birida: «Yo'q, Orif oqsoqolning o'g'illari bekorga o'lib ketadigan bolalarmas», deydi.

Yangi yil qanday kirganini bilmayman. Ketma-ket qor yog'ib, qahraton sovuq tushdi. Mahallaning hovuzida suv pasayib ketgan, Robiya sho'rlik har kuni yelkasiga obkash ilib, Bo'rijardan suv tashiydi. Yolg'iz o'zimizgamas, Oqsoqollargayam. Boshiga tog'dek g'am tushib turgan Potma-Zo'ra kelinlarga shunaqa paytda yordam bermasa, qachon beradi!

«Dard ustiga chipqon» degandek, Kimsandan na xat bor, na xabar.

Oqsoqolning qo'shaloq o'g'lidan «qoraxat» kelgan kundan boshlab, Rashid abzi hech kimning eshigini taqillatmay qo'ygan. Har kuni goh Robiya, goh men pochtaga qatnaymiz... Qaysi kuni cholim pochtaga chiqsa, abzi ichib, razizdagi qor bosgan skameykada yonboshlab o'tirgan ekan. Cholim, «unaqa qilmang, sovuqda qotib qolasiz», desa ko'nmabdi. «O'z holimga qo'ying, Husan abzi», deb yig'labdi.

... Lavlagi qaynatgan edim. O'choqdagi cho'g'ni tunchaga solib, endi lavlagini suzib kelsam Oqsoqol bilan ovsinim boshlashib chiqib qolishdi. Oqsoqol qulog'ini qiyiqcha bilan tang'ib olgan. Ovsinim qalin ro'mol o'ragan. Nuqul harsillaydi. Rangi bir holatda.

Ayniqsa ovsinim chiqqaniga xursand bo'ldim. Hama dardi bo'linadi. Sandal to'riga cholim bilan Oqsoqol, beriroqqa ovsinim, men, Robiya o'tirdik. Shuncha qistasam ham ovsinim tuz totmadi. Mushuk o'lgur tokchada yurgan sichqonni quvaman deb, lampaning shishasini sindirib qo'yganidan beri lip-lip chiroqqa kunimiz qolgan. Lip-lip chiroq sasib, yurakni siqib yuboradi.

Oqsoqol xunob bo'lib ketdi shekilli, rapidadek qo'li bilan kattakon lavlagi bo'lagini changallab puflarkan, tirsagi bilan cholimni turtdi.

– Ziqna bo'lmay o'l! Bitta lampashisha sotib olsang, davlating kamayib qoladimi?

Cholim lavlagi chaynab turib, to'ng'illadi:

– Boyvachcha bo'lsang, ber bitta fonusingni!

– Xo'p! – Oqsoqol lavlagini og'ziga tiqdi. – Qizing chiqsin-da, ko'ngli tusagan fonusni obkelsin. Lokin ko'rsichqonga o'xshab o'tirma! – U goh kampiriga, goh menga qarab, xo'rsindi.

– Ovsining qirq qilaman deyapti.

Ovsinim dasturxon popugini o'ynagancha jim o'tirardi.

– Durimni sotib keldim, – dedi xasta, bo'g'iq ohangda. – Ikki bolaga ikki jonliq so'ymasam bo'lmaydi. – Uning tomog'ini yig'i bo'g'ib keldi-yu, yig'lashga kuchi yetmadi. Lablari titrab, kafti bilan yuzini yashirdi.

Oqsoqol qo'lidagi lavlagi bo'lagini dasturxonga qo'ydi.

– Duma! – dedi cholimga yuzlanib. – Mayli, ma'raka qilgisi kelsa, qilsin-u, lokin... – Uning gap ohangi o'zgarib, ovozi dadillashdi... – Qaysi kuni Toshkanga borsam, voyenkomatda qiziq gap aytishdi. «Qoraxat» yozishda adashuvlar bo'lib turarkan. Guliston mahallalik bir leytenantdan ham «qoraxat» kelgan ekan. Voyenkomatdagilar pochtaga jo'natibdi, pochtadagilar yigitning uyiga oborib beribdi. U bechoralaram nima qilsin, vazifasi-da! Yigitning ota-onasi aza ochibdi. Bolaning qirqi o'tgan kuni nima bo'pti de?– Oqsoqol avval cholimga, keyin ovsinimga qarab jilmaydi. Ovozi tantanali tus oldi: – Leytenantdan xat kepqopti! Gospitaldan!

Ichimda chiroq yongandek bo'ldi. Yarq etib ovsinimga qarasam, haliyam dasturxon popugini o'ynab o'tiribdi. Cholidan bu gapni ilgariyam eshitgan bo'lsa kerak, parvo qilmadi.

Oqsoqol ovozini yanayam baland qo'yib, shang'illadi.

– Bomba tushganda leytenant qorga ko'milib qolgan ekan. O'rtoqlari o'ldi, deb komandirga xabar beribdi. Komandir hovliqib xat yozibdi. Yigit bo'lsa bir joyiyam tirnalmay qor tagida yotgan ekan. Hushiga kelib, qorni kavlab chiqibdi. Kantuz bo'lgan ekan! – Oqsoqol o'zining gapidan o'zi yengil tortib, kulimsiradi. Barmog'ini bigiz qilib tushuntirdi. – Eshitdingmi, onasi! Sen bo'lsang qirq qilaman, deb yotibsan.

Ovsinim indamay yuzini o'girdi. Cholim lavlagini qo'lida muallaq tutgancha so'radi:

– Kantuz? Nima u?

– Kantuzmi? – Oqsoqol «shuniyam bilmaysanmi, savodsiz», degandek achchig'i chiqibroq tushuntirdi. – Kantuz degani shuki, ya'ni masalan, birov qulog'ingni tagida varanglatib miltiq otdi. Garang bo'lib qolasanmi? Ana o'shanaqa-da! Mening o'g'illarim ham ja nari borsa, kantuz bo'lgan.

– Xayriyat-ey! – dedim yengil tortib. – Iloyo Shokirjon bilan Zokirjon kantuz bo'lgani rost bo'lsin!

– Ko'rasan! Kantuz bo'lgan! – Oqsoqol ishonch bilan gapini qaytardi. – Kantuz bo'lgan! Bugun Zokir tushimga

kiribdi. Karamga suv bog'lab yurganmish. Akang qani, desam, bilasiz-ku, akam Ko'tarmada bug'doy o'ryapti, deydi. Suv yorug'lik, bug'doy – nasiba. Bundan chiqdi, ikkalasiniyam nasibasi uzilmagan.

Ovsinim suyunish o'rniga alam bilan xo'rsindi.

– Men turay... – dedi titrab ketayotgan labini tishlab.

«O'tiring», deb qistashimga qaramay, og'ir qo'zg'alib o'rnidan turdi.

– Qizim, bor, xolangni kuzatib ke! – Oqsoqol Robiyaga buyurdi. – Bitta fonus obchiq. – U eshik oldiga borgan ovsinimga tayinladi... – Zo'raga aytsang, oshxonadagi fonusni beradi.

Ovsinim hovli eshigida sovuqdan diydirab xayrlasharkan, yelkamga qoqdi.

– Indinga vaqtliroq chiqing, qirq – xotinlarning ma'rakasi.

Uyga qaytib kirsam, Oqsoqol cholimning qulog'iga egilib bir nimalarni gapiryapti.

– Baqqa ke! – deb barmog'i bilan meni ham imladi.– Hammasini aniqladim, – dedi pichirlab. – Tank yonib ketibdi! Ikkalasiyam... – Uning soqoli titrab ketdi. – Ovsiningga ayt! Oqsoqol bilib keptilar, kantuz bo'lgan ekan de! Bir yilda ikkalasiyam oyoqqa turib ketarmish de! Uqdingmi! – U lip-lip chiroqqa uzoq tikilib qoldi. Chiroqning ojiz nurida ko'zlari o'ychan, g'amgin ko'rinardi. Yig'lab yubormaslik uchun teskari qaradim. Sovuq, dilgir jimjitlikda cholimning xo'rsingani eshitildi. Hech birimizdan sado chiqmas edi. Shu alpozda qancha o'tirganimizni bilmayman. Bir mahal kimdir deraza oldidan gursillab yugurib o'tdi. O'sha zahoti eshik ochilib, allakimning kattakon gavdasi ko'rindi. Avvaliga tanimabman: qarasam – Parcha! Boshidagi yirtiq ro'moli, gungursdek yelkalari qorga belangan. U tap etib ostonaga o'tirib qoldi.

– Sho'rim qurib qoldi, Husan tog'a! – dedi-yu, ho'ngrab yig'lab yubordi. Hammamiz sapchib o'rnimizdan turib ketdik.

– Nima gap? – Cholim bilan Oqsoqol baravar so'rashdi.

Parcha Oqsoqolni endi ko'rdi shekilli, boshidan ro'molini yulqib olib, yuzini artdi.

– Voy, yaxshiyam sho'tta ekansiz, Oqsoqol, – dedi do'rillab. – Sho'rginam qurib qoldi!

– Tushuntirib gapirsang-chi, mundoq! – Oqsoqol jahl bilan qo'lini do'lg'adi.

– Uyimni o'g'ri bosdi! – Parcha ro'molini yuziga bosib battar ho'ngillab yig'lashga tushdi.

Oqsoqol bilan cholim shosha-pisha to'n kiyishdi.

– Qachon? Qanaqa o'g'ri!

– Voy, man qattan bilaman? – Parcha alam bilan do'rilladi.

– Nimangni opti? – dedi cholim hovliqib kalishini kiyarkan.

– Osa go'rgaydi-ya! Bitimni oladimi? – Parcha yirtiq ro'molining uchiga po'ng'illatib burnini qoqdi.– Tashab ketibdi.

– Nimani? – Oqsoqol bilan cholim baravar hayqirishdi.

– Mangina o'liy! – dedi Parcha do'rillab. – Peshinda tabibnikiga boruvdim. Atala qilishgan ekan, ikki kosagina ichdim... Undan Bashor opamnikiga o'tdim... Oshqovoq suviga qorib zog'ora yopayotgan ekan.... To'rttagina yedim... G'ira-shirada uyimga kesam, ayvonimda bir narsa turibdi. Insmi-jinsmi, deb yaqinroq borsam, echki! Naq tuyadek keladi!

– Nima! – Oqsoqol tajanglanib o'shqirdi. – Qanaqa echki?

– Voy man qattan bilaman! – Parcha mung'ayib qovog'ini soldi. – Oldiga borishga qo'rqdim.

– E, o'la! – Cholim ensasi qotib chiyilladi. – Birovning echkisi adashib kirib qolgan...

– Adashib kirsa, boyloq turadimi? – Parcha yana hiqillab yig'lashga tushdi. – Ayvonimni ustuniga boylab qo'yibdi-ku.

– Qani yur-chi... – Cholim bilan Oqsoqol Parchani oldiga solib chiqib ketishdi.

Xah g'alvalaring qursin-a! Bitta echki deb shuncha vahima ko'tarasanmi, esi past! Alla-pallagacha dilim o'ynab, o'zimga kelolmasam-a!..

Robiya fonus olib chiqqanidan keyin ko'p o'tmay cholim bilan Oqsoqol qaytib kelishdi.

– Nima bo'pti? – deb so'ragan edim, Oqsoqol kaftidagi g'ijimlanib ketgan qog'ozni Robiyaga uzatdi.

– O'qib ko'r-chi, – dedi qovog'ini solib. – Abzinikidan topdik, eshigiga qistirib qo'ygan ekan.

Robiya qog'ozni fonus yorug'iga tutib, hijjalabroq o'qidi.

– «Mini shumqadam dimag'iz. Min shumqadam imasman... – Robiya birpas tutilib qoldi-da, davom etdi. – Pochtada, stolda ikki poxoronka yota. Birisi – Do'mbirobodg'a – Sulaymon abzig'a... Birisi Xirmontepag'a – Xadicha oting'a. Min Qazang'a kitam. Ni bulsa bula! Mindan rozi bulig'iz. Xayringiz...»

Robiya xatni o'qib bo'lib, Oqsoqolga uzatdi. Ammo Oqsoqol qayrilib ham qaramadi. Hammamiz karaxt bo'lib qolgan edik. Jimlik cho'kdi.

– Bo'lsa kambag'alga bo'lsin debdi-da, – dedi cholim o'ychan alpozda. – Echkisini Parchaga tashlab ketibdi... Bir odamda diyonat bo'lsa shunchalik bo'lar-da, o'rtoq!

– Qaytarish kerak! – Oqsoqol Robiyaning qo'lidan xatni oldi.

– To'g'ri! – dedi cholim. – Qishli-qirovli kunda Qozonga qandoq yetib boradi. O'zi yarimta odam bo'lsa... Bir g'aribni sarson qilib qo'yamizmi? Selsovetga aytsak, Ismoil melisa...

– E! – Oqsoqol achchiqlanib uning gapini kesdi.– Nima, abzi dezertirmi, melisaning oldiga tushib keladigan! O'zimiz boramiz.

Ikkala o'rtoq issiqroq kiyinib, tag'in chiqib ketishdi.

...Cholim kun yoyilganida burnidan tortsa yiqilgudek bo'lib qaytib keldi. Robiya ikkovimiz «nima bo'ldi» deb baravar qaragan edik, cholim muzlab ketgan qo'lini tanchaga tiqib, og'ir bosh chayqadi.

– Yo'q, – dedi soqoli titrab. – Toshkanning vokzaliga borib keldik. Pattani oldindan obqo'ygan shekilli. – U bir nuqtaga tikilib uzoq o'tirdi-da, ohista qo'shib qo'ydi. – Diyonatli odam edi. Oqsoqol juda xafa. Kelakelguncha ovsiningni so'kib keldi. «Qarg'amay tiling kesilgur, hammasini shu qildi», deydi.

– Ovsinimda nima ayb? – dedim sekin.

Cholim nosqovoqni silab yana ancha jim qoldi.

– To‘g‘ri, – dedi o‘ylanib. – Ammo abzi imonli odam edi. Qayerga borsayam, joni sog‘ bo‘lsin...

...Rashid abzi ketdi-yu, Kimsanimdan xat kelmay qo‘ydi...

## *O‘n ikkinchi bob*

### MEHR BILAN QAHR – ORASI BIR QADAM

### Oddiy askar Kimsan Husanovning Robiyaga yozmoqchi bo‘lgan, ammo yoza olmagan xati

«Ushbu xatim go‘zal Toshkentning No‘g‘ayqo‘rg‘on qishlog‘ida sog‘-salomat o‘ynab-kulib yurgan dadamlarga, oyimlarga, Robiyaxonga tezda yetib, ma’lum bo‘lsinki, o‘g‘lingiz Kimsandan deb bilursiz. Dada, oyi, sog‘-salomat yuribsizlarmi? Oqsoqol, Xolposh xolam, Fotima-Zuhra kelinoyilarim, uyoqda Ra’no kelinoyim, hammangiz sog‘-salomatmisizlar!

Robiya! Birato‘la to‘rtta xatingni oldim. «Ma’lum oshi» qilishganini eshitib, juda xursand bo‘ldim. Bilib qo‘y, sen endi boshi bog‘liq qizsan. O‘zimnikisan! Oldingda bo‘lganimda qulog‘ingga aytadigan gaplarim bor edi. Mayli, ko‘pi ketib ozi qoldi. Shu ketishimiz bo‘lsa, bahorda fritslarni quvib joyiga oborib qo‘yamiz, shekilli. Hozir dushmanning shashti pasayib qolgan.

Robiya, rostini aytsam, Oqsoqol, urush – o‘yin emas, deganida bilib gapirgan ekan. Men urushni o‘yinchoq deb o‘ylabman. Qo‘lingga avtomat olasan-u duch kelgan dushmanni otib tashlayverasan. O‘qing hecham ado bo‘lmaydi. Yo‘q, ajalga ro‘para kelganingda joning ko‘zingga shirin ko‘rinib ketarkan. Osmonda uchib ketayotgan «Fokke-Vulf»ning qornidan ajralib chiqib uvvos solib tushayotgan qo‘sha-qo‘sha bombalarni aniq ko‘rib turasan. O‘sha bomba boshqa hech kimning emas, xuddi sening boshingga tushayotgandek bo‘laveradi. Qor bosgan dalada mo‘ri malahdek o‘rmalab kelayotgan tanklar xuddi sen turgan okopga bostirib kelayotganga

o'xshaydi. O'zingni qayoqqa urishni bilmay qolasan. Nima qilaylik, biz ketmondan bo'lak nimaniyam ko'ribmiz! Esimda bor: birinchi kunlari nemis bizga o'xshagan soddalarni tutdek to'kdi. Farg'onalik Ergashali aka degan hazilkash kishi bor edi. Afandi aytib hammani kuldirib yurardi. Bir kuni transheyadan boshini chiqarishi bilan qars etgan ovoz eshitildi-yu, bechora shilq etib yiqildi-qoldi. Nemis snayperi poylab turgan ekan. Ergashali aka yiqilishi bilan o'n chog'li hamyurtlari «voy jigarim»lab o'sha tomonga otilishdi. Men ham chopib borayotgan edim, Masha degan saninstruktor qiz qo'limdan tortib qoldi. Mashaning hayhaylashiga qaramay, Ergashali akaning boshiga to'dalashib borgan do'stlari ustiga gumburlab mina tushdi-yu, o'n kishini parcha-parcha qilib tashladi.

Yo'q, Robiya! Endi biz ham jang qilishni o'rganib oldik. Mo'ylovi xuddi Oqsoqolnikiga o'xshab osilib tushgan «dyadya Vasya» degan serjantimiz bor. Og'zidan moxorka tushmaydi. Men o'z ulushimga tushgan tamakini unga beraman, u o'z ulushiga tushgan qandni menga beradi. Dyadya Vasya o'n to'rtinchi yilda ham Germaniyaga qarshi urushgan ekan. Urush nimaligini mana shu kishi o'rgatdi.

Dyadya Vasya qaysi bomba qayerga tushishini oldindan biladi. Bir chaqirim narida uchib kelayotgan «Fokke-Vulf»ning qornidan ajralib chiqqan bombalarni ko'rib, boshimni ichimga tortsam, yelkamga shapatilaydi.

– Eto ne nash!

Chindan ham bombalar uch yuz-to'rt yuz qadam oldinga tushib yoriladi. Nemis aeroplani shundoq boshimiz ustidan varanglab o'tib, bomba tashlaganida, yerga yopishib olsam dyadya Vasya tag'in yelkamga qoqadi.

– Ne boysya, eto toje ne nash!

Chindan ham bomba ancha orqaga – o'rmonzorga borib tushadi. Nemis samolyoti uch yuz-to'rt yuz qadamcha joyga kelganida bomba tashlasa, dyadya Vasya hayqiradi.

– Beregis, – eto nash! – deydi-yu, meni okop ostiga bosadi. Chindan ham zum o'tmay hammayoqni zulmat bosib, gumbur-gumburdan qulog'im chippa bitib qoladi.

Nimaga bu kishi hadeb meni avaylashiga hayron qolaman. Bir kuni so'rasam, mo'ylovini burab, kuldi:

– Sen yoshsan! Men starik. Urush bitsa uyingga oborasan. To'yingda barashkadan shashlik qilib berasan!

Urush bitsa dyadya Vasyani albatta uyga olib boraman. Dadamning uzumiga bir to'ydiray.

Robiya! Urush boshlangan kuni ikkalamiz tokzorda chillaki uzganimiz esingdami? Qani hozir o'sha zamonlar qaytib kelsa. Qani, ikkalamiz ishkomga kirib uzum uzsak-da, dyadya Vasyani mehmon qilsak! Esingdami, meni kuzatishdan bir kun oldin uyimizga mehmonlar to'plandi. Dadam qo'y so'ydi. Olma tagidan ketmon bilan chuqurcha qazidi-da, qo'yni yetaklab kelib yotqizdi. Uchta oyog'ini juftlab bog'ladi. Pichoqni qinidan sug'urishi bilan qo'y jonivor iltijoli ma'rab yubordi. Boshini dast ko'tarib o'rnidan turishga talpindi. Nazarimda ko'zimga yalinib qaragandek bo'ldi. Dadam pichoq tortganida yana ma'radi. Bo'g'zidan tizillab qon otilib ketdi. Ko'zimni chirt yumib tomorqaga chiqib ketdim.

Qo'y so'yilganida shunchalik seskangan odam, birovni o'ldirishga qurbim yetarmidi! Axir odam – inson bolasi-ku! Fashistmi, balomi, bari bir uyam odam-ku! Uni tuqqan ona ham o'g'lim birovning qo'lida qo'ydek so'yilsin, demagandir! Xuddi o'zingga o'xshagan tirik odamni, uyida onasi, otasi, senga o'xshagan suygani kutib o'tirgan odam bolasini o'ldirishga qanday qo'ling boradi?

Robiya! Men avvaliga shunaqa deb o'ylardim. Ammo urushning bir kuni bir yilga tatir ekan. Har qadamda o'lim bilan ro'para bo'lavergandan keyin diydang qotib ketarkan. Robiya, men endi avvalgi rahmdil Kimsan emasman. Jangga kirganimga yuz ellik kun bo'ldi. Yuz ellik yil yashadim desam yolg'on bo'lmaydi. Urushning o'z qoidalari bo'larkan. Bunaqa paytda mehr bilan qahrning orasi bir qadam bo'lib qolarkan. Yo sen o'ldirasan, yo seni o'ldirishadi. Boshqa yo'li yo'q.

Yaqin kishilaringga, yurtingga mehring bormi, dushmanga shafqat qilma! Tamom!

Bu qoidani farg'onalik Ergashali akaning ustiga dod solib borgan o'n nafar yurtdoshim bitta fashist minasi bilan qiyma-qiyma bo'lganida tushungan edim. Yangi yil arafasida dyadya Vasyadan ayrilib qolganimda bu gapga tag'in bir marta imon keltirdim. Meni shuncha o'limdan asrab qolgan odam shundoq ko'z o'ngimda olamdan o'tdi. Birpasda, bir lahzada...

O'sha kuni transheyada karam sho'rva ichib o'tirgan edik. Tip-tiniq osmonda oftob charaqlab turar, ammo havo shunaqangi sovuq ediki, og'zingdan chiqqan hovur ham yaxlab qolayotgandek. Telpagining quloqchinini tushirib olgan, soqol-mo'ylovini qirov bosgan dyadya Vasya kotelokni tizzasiga qo'ygancha transheyaning muz bosgan devoriga suyanib o'tirib, karam sho'rva ichar, ora-chora menga dashnom berar edi.

– Menga bari bir-ku, cho'chqa yog'ini yeyishni o'rganmasang o'zingga jabr bo'ladi. Sovuq kunda cho'chqa yog'idan yaxshisi bormi! Jonning rohati-ku!

Kayfimiz chog' edi. Chog' bo'lmay-chi! Mixaylov rayonidagi askarlarimiz o'n kun ichida nemisni quvib Suxinichi degan joyga tiriqtirib borganini bilardik. Endi biz hujum qilishga shaylanib turgandik. Orqa tomonda ko'kimtir qor bosgan archalar qilt etmay turar, hammayoq jimjit edi. Xuddi hech qanaqa urush bo'lmayotgandek. Xuddi dyadya Vasya bilan o'rmon sayliga chiqib, dam olib o'tirgandek.

Shu payt osmonda samolyotlar g'o'ng'illadi. Nemis aeroplanlarining ovozini bilaman. Qaysi biri «Messershmidt», qaysinisi «Fokke-Vulf»... Tip-tiniq osmonda bombardimonchi «Fokke-Vulf» ko'rindi. Nayzadek saf tortib, uchta-uchta bo'lib kelyapti.

Endi ulardan qo'rqmaydigan bo'lib qolganman. Xotirjam sanab chiqdim. To'qqizta ekan. Oldingi qatorda kelayotgan samolyotlardan bombalar ajrab chiqa boshladi.

– Oxo! Nash! – dyadya Vasya kotelokni changallaganicha osmonga qaradi. – Beregis! – dedi baqirib. Keyin nima bo'lganini bilmayman. Bomba uvillagani,

loy aralash qor osmonga sachrab ketganini g'ira-shira ko'rdim. Quloqni qomatga keltirgan portlashdan garang bo'lib mukka tushdim. Keyin hammayoq jimjit bo'lib qoldi.

Qachon hushimga kelganim esimda yo'q. Og'zimga loy aralash qor to'lib ketibdi. O'rnimdan turay desam, ustimda dyadya Vasya yotibdi. Avvallari atrof tinchishi bilan fritsni bo'ralab so'kib, turib ketardi. Bu gal hadeganda qimirlamadi. Amallab o'ngarilib oldim. Osmon qontalash tus olgan, oftob ko'rinmasdi.

Belimda ko'ndalang bo'lib yotgan dyadya Vasyaning etikli oyog'ini nari surdim.

– Dyadya Vasya!

Qaddimni rostlab qarasam, uning oyog'i ustimda-yu, gavdasi qorga ko'milib qopti. Faqat qor orasidan kotelok tutgan qo'li chiqib turibdi. Kotelokdagi sho'rva to'kilib, ichiga kir qor to'lib qolibdi.

Kotelokni ushlab tortdim.

– Dyadya Vasya! Jivoy?!

Qiziq, u kotelokni mahkam changallab olgan, qo'yib yuborgisi kelmasdi. Kotelokni qattiqroq tortgan edim, qor orasida ko'milib yotgan qo'li uzilib chiqdi. Vahimaga tushib, baqirib yubordim.

– Dyadya Vasya!

Qo'l tirsakdan uzilib ketgan, qoni qorayib qotib qolgan, sarg'ish go'sht orasidan oppoq suyak turtib chiqib turardi. Ajab, odamning go'shti sarg'imtir bo'larkan.

Esim og'ib, jinni bo'lib qolmaganimga o'zim hayronman. Palaxsa-palaxsa qorga qo'shilgan loy bo'laklarini oyoq-qo'llarim bilan baravar tirmalar ekanman, bo'g'zimga yig'i tiqilib qichqirardim.

– Dyadya Vasya! Dyadya Vasya!

Robiya! Qorni yorilib, ichak-chavag'i loyga aralashib ketgan odamni ko'rish juda dahshatli bo'larkan! Yaqin odamingni shu alpozda ko'rgandan ko'ra o'limingga ming marta rozi bo'lib ketarkansan, Robiya! Qadrdon bo'lib qolgan kishing ichak-chavag'i isqirt qorga aralashib, cho'zilib yotsa, shuni ko'rib turib yordam berish qo'lingdan kelmasa, bundan ortiq azob bo'lmas ekan!

O‘zing ayt-chi, shundoq narsani ko‘rgan odam dushmanni ayaydimi? Dyadya Vasya Germaniyaga nima yomonlik qildi! Gitlerning nima qasdi bor edi unda! Farg‘onalik Ergashali aka-chi? Hamyurtlari-chi? Gunohi nima ularning?

Yangi yil kechasi – nemislar mast-alast bo‘lib rojdestvo bayrami qilayotganida hujumga o‘tdik! Robiya! Men ishonaman, bu dunyoda adolat degan narsa bor! Bor! Nuqul bostirib kelib bizni qo‘rqitadigan fashistning chiyillab qochishini ko‘radigan kun ham kelarkan! Yolg‘on gapirib nima qildim! Qor urib turgan zim-ziyo kechada miltiqdan otgan o‘qim jilla qursa bitta dushmanni yiqitdimi-yo‘qmi, bilmayman. Lekin aqalli bitta fashistni yer tishlatishni, qorga dumalab dod solib chinqirayotgan, hov o‘shanda olma tagida dadam so‘ygan qo‘ydek xirillab jon taslim qilayotgan bitta nemisni o‘z ko‘zim bilan ko‘rishni, bilib qo‘y, seni men o‘ldirdim deb boshida kulib turishni judayam xohlar edim.

Qochmas ekansan-a! Chekinish azobi qanaqa bo‘lishini senlaram bir ko‘rib qo‘y!

Yeru ko‘k gumbur-gumburga to‘lgan, pulemyotlardan otilayotgan o‘qlarning olovli tasmasi ko‘kimtir lovullab ko‘rinar, dushman askarlari okoplardan chiqib, to‘rt tomonga zir yugurar edi. Yo‘q, bironta fritsni o‘z qo‘lim bilan yoqasidan bo‘g‘ib aft-basharasini aniq ko‘rmadim, lekin joni boricha qochib, ayyuhannos solayotganini eshitib turardim!

Sen bilmaysan, Robiya! Qopqonga tushgan bo‘ridek o‘zini qay teshikka urishni bilmay qolgan dushmanni oldingga solib quvishning zavqi qanaqa bo‘lishini bilmaysan! Bitta yurtdoshi shahid ketganida ustida o‘ntasi «voy jigarim»lab yig‘layotganida, bir mina bilan hammasini qiymalab tashlagan, «ahmoq osiyolik»larning soddaligidan huzur qilib kulgan «aqlli yevropalik» tozaqon fashistni tirqiratib haydash qanchalik lazzatli bo‘lishini bilmaysan! Bomba tagida parchalanib ketgan odamning ichak-chavag‘ini qor orasidan yig‘ishtirib olganida, shu bombani tashlagan dushmandan qasos olishga qasd qilgan kishi uchun nemisni dodlatib quvish qanchalik zavqli bo‘lishini bilmaysan!

Robiya! Jonim! Bizda g'alati udumlar bor. Chaqaloq tug'ilganida tanglayini ko'tarishadi. Shunda doya xola nima deyishini bilasanmi?! «Insofli bo'l, mo'min-qobil bo'l!» deydi. Endi tushunsam, insofli bo'lish degani mo'min-qobil bo'lish degani emas ekan. «Mo'min-qobil» bo'lish nima o'zi? Birov o'ng yuzingga ursa, chap yuzingni tutib ber, deganimi?! Dushman bitta mina otib, o'n bitta o'zbekni qiyma-qiyma qilsin, bomba tashlab, dyadya Vasyaning ichagini boshiga salla qilib qo'ysinda, men qo'ydek yuvosh, musichadek beozor bo'lib turaveraymi! Yo'q! Qonga – qon! Jonga – jon! Insof degani shu!

Kecha yana bir voqea bo'ldi. Tongotar payti Krasnogorsk degan qishloqqa kirib bordik. O'rischasiga «Qizil tog'» degani ekan. Bu yerda tog'ning o'zi yo'q. Tepalikni tog' deyishadi. Krasnogorsk ham pastakkina tepalik ekan. O'zimizning Xirmontepadek keladi.

Hali tong otmagan bo'lsa ham, atrof bir zumda yorishib ketdi. Shoxlari qor zalvoridan egilib ketgan archazor orasidan chiqib «ur-xo-ur!» bilan oldinga yugurdik. Qishloq nega to'satdan yorishib ketganini keyin bildim. Ko'chaning ikki tomonidagi uylar gurillab yonayapti.

Robiya, sen ko'rmagansan. Bu yerdagi uylar biznikiga o'xshamaydi. Devori paxsa, tomi loysuvoq emas. Nuqul xarilardan devor tiklab, ustiga poxol yopiladi. Bitta o't ketsa, tamom lop etib yonadi-yu, kulga aylanadi.

Dushmanning zonder komandasi qishloqdan chiqayotib uylarga o't qo'ygan ekan. Fashistning ognemyot degan quroli bor. Uzun rezinka ichakdan benzin sepadi-da, uylarni yoqib yuboradi.

Chopib ketyapman-u ko'rib turibman. Olisda, yaxlit gulxanga aylangan qishloq ko'chasining boshida nemisning oxirgi yuk mashinasi qorda sudralib, sirg'anib borardi. O'rmon yalangligidan bizning tank chiqib keldida, yonboshidan turib, zambaragidan bir o'q uzgan edi, mashina parcha-parcha bo'lib, ustidagi nemislar qorga tariqdek sochilib ketdi. Quvonganimdan baqirgancha o'sha tomonga chopdim.

Shu payt lovullab yonayotgan uy derazasidan birov sakrab ko'chaga tushdi. Qorda gandiraklab ketdi,

ammo yiqilmadi. Besh-olti qadam yugurib bordi-yu, o'zidan o'zi gugurt cho'pidek lop etib yona boshladi. Kiyimiga benzin tekkan ekan shekilli... U vahima ichida quloqchinini qorga uloqtirib, ikki qo'llab boshini tatalashga tushdi. Ammo og'riqdan esini yo'qotib kuchi boricha yugura ketdi. Qancha tez chopsa, shuncha qattiq yonar, goh yuziga, goh boshiga shapatilab chinqirar edi.

– A-a-a-a!

Ketidan yugurdim.

Yaqin borganimda uning a'zoyi badani alangaga aylanib ketgan edi. Besh-olti qadam qolganida gandiraklab qorga yiqildi. Ustiga o'zimni tashlab, qorda dumalata boshladim. Dimog'imga kuygan go'sht isi urildi: odam go'shtining hidi.

Oxiri qo'llarim kuya-kuya tirik gulxanni qorga bosib o'chirdim. Qishloq hamon lovullab yonardi. Razm solib qarasam, jajjigina bola ekan. Uzog'i bilan yetti-sakkiz yoshlarda, egniga qo'pol paxtalik kiyib olgani uchun ko'zimga katta odamdek ko'ringan ekan. Egnidan tutab turgan paxtaligini yechib olmoqchi edim, eplolmadim, allaqachon qorakuyaga aylanib badaniga yopishib qolibdi.

Bolaning yuzidan silasam, barmog'imga yumshoq, issiq narsa unnadi. Jonholatda qo'limni tortdim. Ammo barmoqlarimga rezinkadek narsa yopishib qolgan edi. Qo'limni tortgan sayin bolaning yuzi cho'zilib ketyapti. Vahima ichida qo'limni siltab ajratib oldim. Cho'nqayib o'tirgancha bolaga termildim.

Lovullab yonayotgan uylar gulxanida bolakayning azobdan qiyshayib ketgan chehrasi aniq ko'rinardi. Ikki yuzi, qosh-kipriklari kuyib, qorayib ketgan, ko'zlari vahima bilan bir nuqtaga baqrayib qotib qolgan, faqat lablari, jajji lablari yarim ochiq; hamon «a-a-a» deb chinqirayotganga o'xshar, kemshik tishlari orasidan g'archcha tishlab olgan tilining uchi chiqib turardi...

Sen xatingda yozibsan, Robiya! Bizni unashtirishdi, «ma'lum oshi bo'ldi», debsan. Endi o'zing o'ylab ko'r. Vaqti kelib, to'ylar qilsak-da, dushman bostirib kelib, bizning bolalarni yondirib yuborsa! Qanaqa bo'ladi! Tiriklayin kabob bo'lgan mana shu begunoh bolani

ko'rgan odam dushmandan qasos olmasa gunohga botmaydimi? Shu bolani ko'rgan odam dushmanga shafqat qiladimi? Bilmadim, balki shafqatsiz odam – diyonatsiz bo'lar. Lekin diyonatli bo'lish uchun ham shafqatsiz bo'lish kerak. Men shunga ishondim. Urush meni shunga majbur qildi, Robiya!

Robiya! Ko'nglim sezib turibdi. Yaqinda katta hujumga o'tamiz. Endi men qanaqa jang qilishni bilaman.

Robiya! Menga atab kashta tikayotganingni o'qib juda suyundim. Endi ikkita bo'ldimi? Yarim yilda ikkitadan tikib tursang, narisi bilan kashtang to'rtta bo'lguncha boraman. Ko'pi ketib, ozi qoldi.

Mendan Oqsoqolga, Xolposh xolaga, Ra'no kelin -oyimga, Fotima-Zuhra kelinoyimlarga ko'pdan-ko'p sog'inchli salom ayt. Ha, aytgandek, oyim Shomurod tog'angdan qurut berib yubordim deganlarini o'qib rosa kuldim. Tog'amni ko'rganim yo'q. Mendan dadamga, oyimga salom ayt. Sog'inchli salom bilan seni jonidan yaxshi ko'radigan Kimsan akang.

*1942 yil... Yanvar»*

## *O'n uchinchi bob*

### «QORA AMMA» HIKOYASI

### Yaxshi kelsa – hut, yomon kelsa – yut

Ikki hafta bo'ldiki, bo'g'ot orqasida mov mushuk kechasi bilan miyovlab chiqadi. Avvaliga o'lmagan qul, hut kelgan bo'lsa, bahorga ham omon-eson chiqdik, deb suyungan edim. Qayoqda! Tom qamishidan sariq sumalak osilib, endi eruvgarchilik boshlanadi, deb turganimizda, sovuq avjiga chiqib qish qaytib keldi.

O'tin-cho'pning tayini yo'q. Ertalab derazalarni qirov bosib qoladi. Robiya ikkalamiz pisillagan sandalga tiqilib kechasi bilan sovqotib chiqamiz. Cholim bilan Oqsoqol qish surilib ketayotganidan tajang. Go'ngni-ku, qahraton qish demay dalaga olib chiqishgan. Ammo hali qancha yumush bor! Ariq tozalash, yer haydash. Eh-he!

Ovsinim yotiqli kasal bo'lib qolganidan beri Oqsoqol uyiga sig'maydi. Kallai saharlab cholimning oldiga chiqadi. Bugun ham tong otmasidan choponiga o'ralib kirib keldi. Robiya molxonada sigirga qarar, men endi choy damlab kelgan edim.

– Padariga la'nat! – Oqsoqol sandal to'rida o'tirib, choy ho'plarkan, bo'ralab so'kindi. – Kecha kechqurun yangi oy chiqdi. Qarasam, o'rog'i yana bemalol yonboshlab yotibdi. Oy o'ziga tinch bo'lsa, yer notinch bo'ladi. Haliveri qishning keti ko'rinmaydi, shekilli.

– Kuzgi bug'doy chirib ketmasa go'rgaydi, – dedi cholim bosh chayqab. – Hayronman, havoning bu ketishi bo'lsa...

Ko'cha eshik zardali taqilladi-yu, og'zidagi og'zida, bo'g'zidagi bo'g'zida qoldi.

Uchovlashib, oldinma-keyin darvozaga chiqsak. Umar zakunchi otini gijinglatib turibdi. Boshida chaqmoq telpak, egnida pocha-po'stin, qo'lida qamchi.

– Yiling uyqu, muchaling yostiqmi? – dedi tuyog'i bilan qor titkilayotgan otining jilovini siltab.

Oqsoqolni ko'rdi-yu, Zakunchining ko'zlari qisilib ketdi.

– Sen nima qilyapsan bu yerda? – dedi ingichka mo'ylovi titrab. – Ikkita keliningni so'qimga boqib qo'yibsanmi?!

Hayratdan og'zim ochilib qoldi. Shu gapni Oqsoqolga aytyaptimi? Butun No'g'ayqo'rg'onda cholimdan bo'lak bironta odam shu paytgacha sansiramagan Oqsoqolga-ya?!

Hozir katta janjal chiqishini sezib, yuragim uvishib ketdi. Qo'rquv ichida burilib qarasam, Oqsoqol qovog'ini uyib, Zakunchiga chaqchayib turibdi. Entikib nafas olayotgani uchunmi, havo sovuqligidanmi, oppoq mo'ylovi tagidan quyuq hovur ko'tarilyapti.

Oqsoqol bir hatlab, yaqin bordi.

– Menga qara, – dedi jilovga qo'l cho'zib. Ot hurkib, boshini ko'tardi. Suvlig'i shiqirlab ketdi. – Beshigimni tebratganmisan?!

Zakunchi labining bir burchi bilan iljaydi, lekin o'sha zahoti jiddiy tortdi.

– Chiqish kerak-da, dalaga! – dedi murosaga chaqirgan ohangda. – Sizgayam qoyilmasman, Duma! – U cholimga yuzlandi. – Shuncha ish turibdi-yu. Hayronman, ikkovlaringni gaping hech ado bo'lmaydi.

– Yo'q, shoshma, beshigimni tebratganmisan?! – Oqsoqol ot jiloviga qaytadan chang solayotgan edi, cholim oldini to'sdi.

– Nima ish qilaylik, rais? – dedi ot bilan Oqsoqolning o'rtasiga turib. – Ariq qazib bo'lmasa, yer chopib bo'lmasa... O'zimizniyam patagimizga qurt tushib turibdi...

– Chiqaveringlar-chi, ish topiladi! – Zakunchi ot jilovini burdi.

– Yo'q, shoshma! – Oqsoqol qorda sirg'anib o'sha tomonga otildi. Bu safar bir talpinib jilovdan ushlab qoldi. – Agar yana bir marta sansirasang...

Oqsoqol uyog'ini aytmadi. Ammo Zakunchining rangi gezarib ketganini payqadim.

– Qo'yvoring! – dedi jilovini tortib. – To'g'ri gap tuqqaningga yoqmaydi.

Cholim amallab Oqsoqolning qo'lidan ot jilovini ayirdi. Jiyron keskin burilgan edi, tuyog'idan otilgan qor Oqsoqolning yuziga sachradi.

– Gap shu! – Zakunchi otini qichab nariroqqa bordi-da, egar ustida burilib qaradi. – Hozircha kolxozning xo'jayini menman. G'ing deganni rabochiy batalonga jo'natib, uy ichini ko'chirma qilib yuboraman!

Ot dumini gajak qilgancha qor sachratib chopib ketdi. Hammamiz orqasidan qarab qoldik. Oqsoqol hamon o'ziga kelolmas, soqoli titrab, pishqirib nafas olardi.

– Qo'y, o'rtoq... – Cholim uni yupatdi. – Shu ahmoqqa teng kelib o'tirasanmi? – Birpas o'ylab turib, yelkasini qisdi. – Tuppa-tuzuk odam siyohiga kirib qoluvdi-ku, bu xotintaloq. Nimaga yana zakunchilikka o'tdi?

– Gap zakunchiliqdamas! – Oqsoqol ijirg'anib yuzini o'girdi. – «Qoraxat» kelgan kuni so'kkanimning alamini olyapti.

– Voy ablah-ey! – Cholim do'stining yelkasiga qoqdi. – Qo'yaver, it akilladi qo'ydi-da...

Maraz!.. – Oqsoqol mushtini tugdi. – Bolalari o'ldi, endi qo'lidan hech nima kelmaydi, demoqchi. – U ovozi titrab alam bilan bosh chayqadi. – Odamzod ham shunchalik palid bo'ladimi!

Yur, borsak boraylik, dalaga! – Cholim o'rtog'ini undradi. – Qani ko'raylik-chi, nima yumush bor ekan.

...Robiya ikkalamiz endi bir piyola choy ichgan edik, darvoza tag'in taqilladi. Bo'ying lahatda chirigur Zukunchi yana keldi, shekilli!

Robiya dik etib tanchadan turgan edi, eshik g'iyqillab ochildi. Uyga avval lampamoy hidi, ketidan yenglari dog'-dug' bo'lib ketgan paxtalik kiygan, qalin jun ro'mol o'ragan Bashorat kirib keldi. Kesakiga suyangancha tik turib qor bosgan etigini yechdi, salom berdi. Ko'nglim yorishdi.

Voy, sizmidingiz, men anavi go'rso'xta deb...

Bashorat shosha-pisha sandal chetiga o'tirdi. Moy yuqqan, sovuqdan tors-tors yorilgan qo'lini tanchaga suqdi.

O'lsin, muncha sovuq! – dedi hansirab. – Ih, tanchangizdanam muz chiqyapti-ku, xola.

Robiya choynak ko'tarib, chiqib ketayotgan edi, imo bilan to'xtatdi.

– O'tir! Choyga balo bormi, sovuq kunda... Odam qatnayverib bezor bo'ladi.

Robiya iymanibroq sandal chetiga qaytib o'tirdi. Bashorat bekordan-bekorga uyma-uy sanqimaydi. Gapi bor. Shuni bilib, yuziga termildim. Jimlik cho'kdi. Tashqarida mushuk miyovladi. Bashorat kulimsirab qo'ydi.

– Mushugingizni erga bersangiz bo'lmaydimi, xola. Zora-mora kunlar isib ketarmidi!

Robiya uyalib, yuzini o'girdi. Juda shaddod-da, Bashorat tushmagur! Oldimda qiz bola o'tiribdiyam demaydi.

– Qishning bir kuni qolsayam qo'rq degani, shu-da. Hali ayamajiz bor, axmon-daxmon...

– Qirilib ketsin axmoniyam, daxmoniyam!.. – Bashorat jahl bilan so'zimni kesdi. Boshidagi ro'molini yulqib olib yoniga tashladi. – Ish qolib ketyapti, xola!